**34.** (Mulungu) adati: “Choncho choka m’menemo; Ndithu, iwe ndiwe wopirikitsidwa (ku Chifundo changa).

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** “Ndipo ndithu, matemberero ali pa iwe Mpaka tsiku lamalipiro.”

وَإِنَّ عَلَيْكَ اللَّعْنَةَ إِلَىٰ يَوْمِ الدِّينِ ﴿٣٥﴾

**36.** (Iblis) adati: “Mbuye wanga choncho Ndipatseni nthawi mpaka tsiku limene Adzaukitsidwe kwa akufa.”

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِي إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** (Mulungu) adati: “Ndithu, iwe ndi mmodzi Mwa opatsidwa nthawi (danga),

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ الْمُنظَرِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Kufikira tsiku la nthawi yodziwika (Ikadzafika nthawi imeneyo, udzafa)”

إِلَىٰ يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُومِ ﴿٣٨﴾

**39.** (Satana) adati: “Mbuye wanga! Pakuti Mwanena kuti ndine wosokera, choncho Ndikawakometsera za m’dziko (Kufikira kuti akakulakwireni) Ndithu, ndikawasokeretsa onse,

قَالَ رَبِّ بِمَا أَغْوَيْتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِي الْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Kupatula akapolo Anu oyeretsedwa, Mwa iwo”.

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** (Mulungu) adati: Iyi ndinjira yoongoka Yobwerera kwa Ine (ndipo adzandidzera Akadzafuna).

قَالَ هَٰذَا صِرَاطٌ عَلَيَّ مُسْتَقِيمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Ndithudi akapolo Anga pa iwo sudzakhala Ndi mphamvu kupatula okutsata (Mwachifuniro chawo) mwa opotoka.”

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ إِلَّا مَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْغَاوِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ndithu, Jahannama Ndiwo malo awo Olonjezedwa kwa onse.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ۝٤٣

**44.** Ili ndi makomo asanu ndi awiri; Ndipo khomo lililonse lili ndi Gawo logawidwa mwa iwo.

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَابٍ لِّكُلِّ بَابٍ مِّنْهُمْ جُزْءٌ مَّقْسُومٌ ۝٤٤

**45.** Ndithudi oopa Mulungu adzakhala M'minda ndi akasupe (Omwe adzakhala Patsogolo pawo),

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ۝٤٥

**46.** (Ndipo tidzawauza) "Lowani M'menemo mwamtendere, Mosatekeseka."

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ آمِنِينَ ۝٤٦

**47.** Ndipo tidzawachotsera mfundo Zachidani zomwe zidali m'mitima Mwawo; (adzakhala) mwachibale, (Mokondana,) atakhala pamipando Yachifumu atayang'anizana nkhope.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ إِخْوَانًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَابِلِينَ ۝٤٧

**48.** Mmenemo masautso Sakawakhudza, Ndiponso sadzatulutsidwamo.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُم مِّنْهَا بِمُخْرَجِينَ ۝٤٨

**49.** Auze akapolo anga kuti Ndithu Ine ndine Wokhululuka kwambiri, Wachisoni.

نَبِّئْ عِبَادِي أَنِّي أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ۝٤٩

**50.** Ndipo ndithu, chilango Changa ndi chilango Chopweteka zedi.

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ الْعَذَابُ الْأَلِيمُ ۝٥٠

**51.** Ndipo auze nkhani ya alendo a (Mneneri) Ibrahim.

وَنَبِّئْهُمْ عَن ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ ۝٥١

**52.** Pamene adalowa kwa iye ndikunena: "Salamu (Mtendere! Iyenso adawayankha" "Mtendere

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ إِنَّا مِنكُمْ وَجِلُونَ ۝٥٢

ukhalenso pa inu. “Ndipo Pamene adaona kuti akana Chakudya) Adati: “Ndithu ife tikukuopani.”

**53.** (Iwo) adati: Usaope! Ife tikukuuza Nkhani zabwino za (kuti ubala) mwana Wanzeru kwambiri.”

قَالُوا لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٍ ﴿٥٣﴾

**54.** (Iye) adati:”Ha! Mukundiuza nkhani Iyi pomwe ukalamba wandifikira? Kodi Nkhani yabwinoyi mukundiuza m’njira Yotani?”

قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِي عَلَىٰٓ أَن مَّسَّنِيَ ٱلْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** (Iwo) adati: “Takuuza nkhani yabwinoyi Mwachoonadi; choncho, usakhale mwa Otaya mtima.”

قَالُوا بَشَّرْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْقَٰنِطِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** (Iye) adati: “(Ine sinditaya mtima Ndi chifundo cha Mulungu). Ndithu, Palibe angataye mtima ndi chifundo cha Mulungu, koma wosokera basi (yemwe Sazindikira ukulu wa Mulungu).”

قَالَ وَمَن يَقْنَطُ مِن رَّحْمَةِ رَبِّهِۦٓ إِلَّا ٱلضَّآلُّونَ ﴿٥٦﴾

**57.** (Iye) adati: “Nanga Cholinga chanu china Nchiyani, E, inu otumidwa?”

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** (Iwo) adati: “Ife Tatumidwanso kwa Anthu aja oipa (kuti tikawaononge).

قَالُوٓا إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** “Kupatula omtsatira Luti, ndithu ife Tikawapulumutsa onse,”

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** “Koma mkazi wake (Wa Luti), tampimira Kukhala mmodzi wa otsalira pambuyo.”

إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَآ إِنَّهَا لَمِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ndipo pamene atumikiwo adadzera Anthu a Luti (okhala ali ndi maonokedwe Aumunthu).

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٦١﴾

**62.** (Luti) adati: “Ndithudi, inu ndi anthu Osadziwika (sitikudziwani).”

قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** (Iwo) adati: “Inde, ife takudzera ndi zomwe (Iwo) adali kuzikaikira, (zomwe ndi Chilango chawo).”

قَالُوا۟ بَلْ جِئْنَـٰكَ بِمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** “Ndipo tadza kwa iwe ndi (chinthu) Choonadicho, ndithu ife ndi oona (pazimene Tinenazi).

وَأَتَيْنَـٰكَ بِٱلْحَقِّ وَإِنَّا لَصَـٰدِقُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** “Choncho, choka ndi banja lako mkati Mwa usiku; ndipo iwe udziwatsata Pambuyo pawo; tsono aliyense wa inu Asayang’ane kumbuyo (akamva mkokomo Wachilango chochokera kumwamba, kuopa Kuti angafe), ndipo yendani (mwachangu) Kunka komwe mukulamulidwa.

فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ ٱلَّيْلِ وَٱتَّبِعْ أَدْبَـٰرَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ وَٱمْضُوا۟ حَيْثُ تُؤْمَرُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Ndipo tidamudziwitsa iyeyo(Luti) lamulo lathu lakuti ndithu phata lawo anthu(ochimwawo)lidzadulidwa kum’banda kucha .

وَقَضَيْنَآ إِلَيْهِ ذَٰلِكَ ٱلْأَمْرَ أَنَّ دَابِرَ هَـٰٓؤُلَآءِ مَقْطُوعٌ مُّصْبِحِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Ndipo adadza (kwa Luti) anthu a M’mudziwo akusangalala (poona kuti Kwadza alendo okongola kuti achite Nawo zadama).[1]

وَجَآءَ أَهْلُ ٱلْمَدِينَةِ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٦٧﴾

---

[1] Anthu a mumzindawo adadza kunyumba ya Luti akuthamanga mokondwa atamva kuti kwa Luti kwadza alendo achinyamata owoneka bwino zedi.

قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيْفِى فَلَا تَفْضَحُونِ ﴿٦٨﴾

**68.** (Mneneri Luti) adati: "Ndithu, awa Ndialendo anga; choncho musandichititse Manyazi (pochita nawo zadama)."

وَاتَّقُوا اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ ﴿٦٩﴾

**69.** "Muopeninso Mulungu, ndipo Musandichititse manyazi (pamaso pawo),"

قَالُوٓا أَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ الْعَٰلَمِينَ ﴿٧٠﴾

**70.** Iwo adati (kwa Mneneri Luti): "Kodi Sitidakuletse kulandira anthu (Achilendo)?"

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِىٓ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ﴿٧١﴾

**71.** (Iye) adati: "Awa (akazi onse ali ngati) Ana anga. Ngati inu ndinu ochita (chimene Chalamulidwa, akwatireni; Musachite Zauve ndi alendowa)".

لَعَمْرُكَ إِنَّهُمْ لَفِى سَكْرَتِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٢﴾

**72.** Ndikulumbira moyo wako, ndithu Iwo m'kuledzera kwawo (ndi zoipa) Akungoyumbayumba.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُشْرِقِينَ ﴿٧٣﴾

**73.** Choncho mkuwe wa chilango udawagwira Pamene dzuwa linkatuluka,

فَجَعَلْنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن سِجِّيلٍ ﴿٧٤﴾

**74.** Ndipo (midziyo) tidaigadabula kumwamba Kukhala pansi, (pansi kukhala Kumwamba); ndipo tidawavumbwitsira Mvula yamiyala (yotentha) yamoto.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِينَ ﴿٧٥﴾

**75.** Ndithudi, (m'nkhani iyi) muli Malingaliro (aakulu) kwa anthu olingalira Zinthu.

---

Adabwera ndi cholinga chodzachita nawo zadama poganiza kuti alendowo adali anthu monga iwo.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٍ مُّقِيمٍ ٧٦

**76.** Ndipo (midzi) iyi (yomwe tidaiwononga Chotereyi), ili chikhalire m'njira Moyenda anthu (ndipo iwo akuona Zizindikiro zake)

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ٧٧

**77.** Ndithudi, mzimenezi muli phunziro (Lalikulu) kwa okhulupirira.

وَإِن كَانَ أَصْحَٰبُ الْأَيْكَةِ لَظَٰلِمِينَ ٧٨

**78.** Ndipo,ndithu, anthu a m'nkhalango (Anthu a Mneneri Shuaibu) Adali ochita zoipa kwabasi;

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٍ مُّبِينٍ ٧٩

**79.** Choncho, tidawalanga. Ndipo (maiko) Awiriwa ali m'njira zoonekera, (momwe Akuraishi amadutsa pa maulendo awo).

وَلَقَدْ كَذَّبَ أَصْحَٰبُ الْحِجْرِ الْمُرْسَلِينَ ٨٠

**80.** Ndipo ndithu, okhala m'chigwa cha Hijr, Adatsutsa atumiki.

وَءَاتَيْنَٰهُمْ ءَايَٰتِنَا فَكَانُوا عَنْهَا مُعْرِضِينَ ٨١

**81.** Tidawapatsa Zisonyezo zathu, koma Sadazilabadire.

وَكَانُوا يَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ٨٢

**82.** Iwo adali kujoba nyumba m'mapiri Mwamtendere (ankaboola mapiri Kuwasandutsa nyumba zawo).

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُصْبِحِينَ ٨٣

**83.** Choncho, chiphokoso cha chilango Chidawapeza m'mawa.

فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ٨٤

**84.** Sichidawathandize (chuma) chomwe Ankachipeza (ngakhalenso zimene Ankazichita).

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضَ وَمَا

**85.** Sitidalenge thambo ndi nthaka ndi (Zonse) zapakati pake

بَيْنَهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَءَاتِيَةٌ ۖ فَٱصْفَحِ ٱلصَّفْحَ ٱلْجَمِيلَ ﴿٨٥﴾

koma (Kulimbikitsa) choonadi. Ndipo palibe chikaiko, Kiyama idza. Choncho Mkhululukire kukhululuka kwabwino, (Aliyense wokuchitira zoipa).

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلْخَلَّٰقُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٨٦﴾

**86.** Ndithudi, Mbuye wako, Iye ndi Mlengi Wa zonse, Wodziwa kwambiri.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ سَبْعًا مِّنَ ٱلْمَثَانِى وَٱلْقُرْءَانَ ٱلْعَظِيمَ ﴿٨٧﴾

**87.** Ndipo ndithu, takupatsa (Aya izi) zisanu ndi Ziwiri zomawerenga kawirikawiri, (Surat Fatiha), ndi Qur'an yolemekezeka.

لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّنْهُمْ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَٱخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٨﴾

**88.** Usatong'olere maso ako (kuyang'ana) Zimene tawasangalatsa nazo Mitundumitundu ya mwa iwo (monga chuma Cha anthu osakhulupirira). Usawadandaulirenso iwo ndipo tsitsa phiko Lako kwa okhulupirira, (uwafungatire Monga nkhuku ichitira ndi ana ake).

وَقُلْ إِنِّىٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلْمُبِينُ ﴿٨٩﴾

**89.** Ndipo nena: "Ndithu, ine ndine Mchenjezi woonekera, (sindibisa chilichonse Kuopera kuti chingakugwereni chilango Cha Mulungu.)"

كَمَآ أَنزَلْنَا عَلَى ٱلْمُقْتَسِمِينَ ﴿٩٠﴾

**90.** Monga momwe Tidatsitsira (chilango) Kwa amene adadzigawa m'magulu.

ٱلَّذِينَ جَعَلُوا۟ ٱلْقُرْءَانَ عِضِينَ ﴿٩١﴾

**91.** Omwe aichita Qur'an Kukhala zigawozigawo; (Zina nkuzikhulupirira, Zina nkuzitsutsa).

فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٢﴾

**92.** (Mulungu akuzilumbirira kuti) pali Mbuye wako, tidzawafunsa onse (Tsiku la Kiyama),

عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾

**93.** Pazimene ankachita (Padziko lapansi)

فَٱصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٩٤﴾

**94.** Choncho, lengeza zimene ukulamulidwa, Ndipo uwapewe Amshirikina, (usaope Chilichonse kwa iwo).

إِنَّا كَفَيْنَٰكَ ٱلْمُسْتَهْزِءِينَ ﴿٩٥﴾

**95.** Ndithu, Ife tikukwanira kukuteteza Ku (zoipa za) achipongwe.

ٱلَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٦﴾

**96.** Omwe akupanga milungu Ina ndi kuiphatikiza Ndi Mulungu, posachedwapa adziwa.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٧﴾

**97.** Ndithu, Ife tikudziwa kuti chifuwa Chako chikubanika ndi Zimene akunenazo.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٩٨﴾

**98.** (Koma pirira), lemekeza Mbuye wako Pamodzi ndi kumtamanda (ndi mbiri Zake Zabwino) ndipo khala mwa olambira (Mulungu.)

وَٱعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ ٱلْيَقِينُ ﴿٩٩﴾

**99.** Ndipo mpembedze Mbuye wako mpaka Chikufike chitsimikizo (imfa).



# SÛRAT AN-NAHL XVI

Sura iyi idavumbulutsidwa ku Makka, kupatula aya zitatu zomalizira, zidavumbulutsidwa ku Madina. Kuchuluka kwa aya zake ndi 128.

Surayi yayamba ndi kulimbikitsa lonjezo la Chauta lachilango cha opembedza mafano. Ndipo yafotokoza za mphamvu za Mulungu pokwaniritsa zimenezo, komanso umboni wosonyeza kukhoza kwake, ndi kulenga kwake kwa thambo ndi nthaka.

Kenako surayi yafotokoza za chisomo cha Mulungu chomwe chili pa anthu onse; monga powalengera ngamira ndi kuwameretsera mbewu ndi zomwenso adawalengera m'nyanja; monga nsomba zomwe iwo amadya, ndi majuwere (zozikongoletsera nazo zamtengo wapatali monga ndolo makoza zibangili ndi zina). Ndipo kenako surayi yalozanso zomwe zingafunike pachisomo chimenechi, monga kuyamika Mulungu ndi kupembedza Iye yekha.

Yafotokozanso zakunyalanyaza kwa opembedza mafano, za umodzi wa Chauta ndi kuinamizira Qur'an pomati ndi nthano zopeka za anthu akale. Ndipo Mulungu waloza za chilango cha Amshirikina patsiku la Kiyama, ndi za mtendere wa okhulupirira.

Mulungu msurayi wafotokozanso mwatsatanetsatane kuti opembedza mafano akutsutsa zouka ku imfa.



## *Sûrat Al-Nahl XVI*




*M'dzina la Mulungu waChifundo Chambiri, waChisoni.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Lamulo la Mulungu lidzafika, (ndithu) Choncho, musalifulumizitse; (ndipo Khulupiririrani kuti Iye ndi Mulungu) Woyera; Wopatukana ndi mbiri zopunguka, Ndipo watukuka ku Zomwe akumphatikiza nazo.

أَتَىٰٓ أَمْرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوهُ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١﴾

**2.** Amatumiza Angelo pansi pamodzi ndi Chivumbulutso mwa lamulo Lake (Mulungu), Kwa omwe wawafuna mwa akapolo Ake (Powauza) kuti achenjezeni (anthu zakuti) Palibe wopembedzedwa mwachoonadi koma Ine ndekha, choncho ndiopeni."

يُنَزِّلُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦٓ أَنْ أَنذِرُوٓا۟ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ﴿٢﴾

**3.** Adalenga thambo ndi nthaka mwachoonadi (Osati mwakungoseweretsa chabe) ndipo Watukuka kuzimene akumphatikiza nazo (Ophatikiza Mulungu ndi mafano).

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣﴾

**4.** Adalenga munthu kuchokera kudontho la Umuna; ha! kenaka iye (munthuyo) Wakhala wotsutsana naye (Mulungu) Woonekera.[1]

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ﴿٤﴾

---

[1] Apa Mulungu akunenetsa kuti adalenga munthu kuchokera kudontho la umuna wopanda pake. Koma munthu pambuyo pokwanira chilengedwe chake akukhala wotsutsana ndi Mlengi wake ndi kumchitira mwano modzitukumula chikhalirecho adalengedwa kuti akhale kapolo wa Mulungu, osati wopikisana naye.

**5.** Ndipo adalenga ziweto (monga ngamira, Ng'ombe ndi mbuzi) mwa izo mukupeza Zofunda, ndi zothandiza (zina zambiri), Ndipo zina mwa izo mumazidya

وَالْأَنْعَامَ خَلَقَهَا ۗ لَكُمْ فِيهَا دِفْءٌ وَمَنَافِعُ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٥﴾

**6.** Ndipo mumakondwa ndi kunyadira chifukwa cha Kukongola kwa izo mukamabwera nazo (Kuchokera kubusa mimba zitakhuta), Ndi popita nazo (kumunda ndi kubusa Zikuyenda mwandawala).

وَلَكُمْ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسْرَحُونَ ﴿٦﴾

**7.** Ndipo zimasenza mitolo yanu (yolemera) kukafika Nayo kumidzi yakutali komwe simumatha Kukafikako popanda kuvutika kwambiri.Ndithu, Mbuye wanu Ngodekha kwabasi, Ngwachisoni.

وَتَحْمِلُ أَثْقَالَكُمْ إِلَىٰ بَلَدٍ لَّمْ تَكُونُوا بَالِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ الْأَنفُسِ ۚ إِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٧﴾

**8.** (Adalenganso) akavalo, nyumbu ndi abulu Kuti muzizikwera ndi kutinso zizikhala Chokometsera chanu (cholowetsa chisangalalo M'mitima yanu); ndipo adzalenga (zokwera Zina) zomwe simukuzidziwa, (monga galimoto, Sitima, ndege ndi zina).

وَالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ وَالْحَمِيرَ لِتَرْكَبُوهَا وَزِينَةً ۚ وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨﴾

**9.** Ndipo ndi udindo wa Mulungu kusonyeza Njira yolungama (yomwe ingakufikitseni Kumunda wamtendere), koma zilipo njira Zina zokhota (zomwe sizifikitsa kuchoonadi). Ndipo Mulungu akadafuna, akadakuongolani

وَعَلَى اللَّهِ قَصْدُ السَّبِيلِ وَمِنْهَا جَائِرٌ ۚ وَلَوْ شَاءَ لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩﴾

Nonsenu (mwachifuniro chanu ndi mopanda Chifuniro chanu.Koma Iye adakupatsani nzeru Kuti musankhe nokha njira imene mufuna)

هُوَ الَّذِىٓ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً لَّكُمْ مِّنْهُ شَرَابٌ وَّمِنْهُ شَجَرٌ فِيهِ تُسِيمُونَ ⑩

**10.** Iye ndi Amene akukutsitsirani madzi Kuchokera kumitambo, madziwo mumamwa (Pothetsa ludzu lanu), ndipo ndi madziwo Mitengo imamera; mitengo yomwe mumadyetsa Ziweto (zanu).

يُنْبِتُ لَكُمْ بِهِ الزَّرْعَ وَالزَّيْتُونَ وَالنَّخِيلَ وَالْأَعْنَابَ وَمِنْ كُلِّ الثَّمَرَٰتِ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ⑪

**11.** Ndi madzi omwewo amakumeretserani mmera, (Mitengo ya) mzitona, kanjedza, mpesa, Ndi mitundu ina yonse yazipatso. Ndithu Kupezeka kwa zimenezi ndi chisonyezo (Chosonyeza mphamvu za Mulungu) kwa Anthu olingalira.[1]

وَسَخَّرَ لَكُمُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ وَالنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتٌۢ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ⑫

**12.** Ndipo chifukwa cha inu adagonjetsa usiku Ndi usana; dzuwa ndi mwezi; (zonse Zidalengedwa kuti zibwere ndi zokomera inu). Nazo nyenyezi zidagonjetsedwa mwa lamulo Lake. Ndithu m'zimenezi muli zizindikiro Kwa anthu anzeru.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِى الْأَرْضِ مُخْتَلِفًا

**13.** Ndiponso ndi zimene adakulengerani m'nthaka (Zinthu

[1] Ndithudi, m'kutsika kwa madzi kuchokera kumitambo ndi kumeretsa zipatso, muli zisonyezo zoonekera poyera kukhoza kwa Mulungu ndi umodzi wake kwa anthu omwe amalingalira za zolengedwa Zake. Ndipo potero amakhulupirira Mulungu Kodi simukuona mbewu imodzi ikaikidwa m'nthaka ndi kupitapo nyengo yodziwika, imafunafuna potulukira ndi kung'amba nthaka ndi kukula kusanduka mtengo? Zonsezi nzododometsa kwa anthu olingalira.

أَلْوَٰنُهُۥٓ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لِّقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣﴾

zododornetsa monga nyama, mmera, Miyala yamtengo wapatali, zamoyo ndi Zopanda moyo), zautoto wosiyanasiyana ndi Maonekedwe osiyanasiyana; ndithu, M'zimenezo muli zisonyezo kwa anthu Olalikika.

وَهُوَ ٱلَّذِى سَخَّرَ ٱلْبَحْرَ لِتَأْكُلُوا۟ مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا۟ مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى ٱلْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Ndipo Iye ndi Yemwe adagonjetsa nyanja Kuti mudye nyama yamatumbi (ya) m'menemo (Nsomba) ndikuti mutulutse m'menemo Zodzikongoletsera zomwe mumavala; ndipo Uona zombo zikuluzikulu zikung'amba (Mafunde) m'menemo kuti mufunefune Zabwino zake (njira ya malonda), ndi kuti Muthokoze (Mbuye wanu Mulungu).

وَأَلْقَىٰ فِى ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِىَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَٰرًا وَسُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥﴾

**15.** Ndipo adaika panthaka mapiri ataliatali Kuti (nthaka) isagwedezeke nanu; ndipo (Adaika) mitsinje ndi misewu kuti muongoke (Potsata njira yeniyeni ndikukafika komwe Mukufuna).[1]

وَعَلَٰمَٰتٍ ۚ وَبِٱلنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ ﴿١٦﴾

**16.** Ndipo (adaikanso) zizindikiro zina, Ndiponso kupyolera m'nyenyezi, iwo Amalondola njira.

أَفَمَن يَخْلُقُ كَمَن لَّا يَخْلُقُ ۗ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Kodi Yemwe amalenga angalingane ndi omwe Salenga?

---

[1] Mulungu adakhazikitsa mapiri ataliatali, olimba kuti nthaka isamagwedezeke pafupipafupi. Abu Suud adati: "Ndithudi nthaka idalengedwa ngati mpira ndikukhala yogwedezeka pazifukwa zochepa asanailengere mapiri monga momwe zimagwedezekera nyenyezi zinzake. koma pamene adailengera mapiri idakhazikika. Zoterezi ndi pachifukwa chakuti anthu akhazikike bwino.

Kodi simungakumbukire (Ndikudziwa kulakwa kwanu pomuyerekeza Mulungu ndi mafano)?

**18.** Ngati mutayesera kuwerengera mtendere Wa Mulungu simungathe kuuwerengera (Wonse); ndithudi, Mulungu Ngokhululuka Kwambiri, Ngwachisoni.

وَإِن تَعُدُّوا نِعْمَةَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ اللَّهَ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Ndipo Mulungu akuzidziwa Zimene mukuzibisa, Ndi zomwe mukuwonetsera.

وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Ndipo zomwe mukuzipembedza kusiya Mulungu, sizilenga chilichonse, ndipo Izo nzolengedwa.

وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَا يَخْلُقُونَ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Zakufa zopanda moyo; ndipo Sizizindikira kuti nliti akufa Adzaukitsidwa (m'manda mwawo).

أَمْوَاتٌ غَيْرُ أَحْيَاءٍ ۖ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Mulungu wanu ndi Mulungu mmodzi Yekha; koma amene sakhulupirira Za tsiku la chimaliziro, mitima yawo Ikukana (kukhulupirira umodzi wa Mulungu), Ndipo iwo akudzitukumula.

إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۚ فَالَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٌ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Palibe chikaiko, Mulungu akudziwa zomwe Akubisa, ndi zomwe akuzilengeza. Ndithudi, Iye sakonda odzikuza.

لَا جَرَمَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ndipo (osakhulupirira) akafunsidwa: Kodi Mbuye wanu

وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَا أَنزَلَ رَبُّكُمْ

قَالُوٓا أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾

watumizanji (kwa Mneneri Muhammad{SAW})"? Akunena, (sadatumize Chilichonse koma) nthano zabodza za Anthu akale."[1]

لِيَحْمِلُوٓا أَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۙ وَمِنْ أَوْزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** (Motero akuwasokeretsa anthu) kuti Adzasenza mitolo yawo (yamachimo) Yokwanira pa tsiku la Kiyama, Ndiponso gawo lamitolo ya omwe Akuwasokeretsa popanda kuzindikira (Osokerawo). Tamverani! Ndi yoipa Kwabasi mitolo yomwe azikaisenza!

قَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَى ٱللَّهُ بُنْيَٰنَهُم مِّنَ ٱلْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ ٱلسَّقْفُ مِن فَوْقِهِمْ وَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

**26.** Adachita ndale omwe adalipo Patsogolo pawo; choncho Mulungu Adagumula maziko anyumba zawo. Ndipo madenga adawagwera Pamwamba pawo; ndipo Chilango chidawadzera Kuchokera komwe sadali kukudziwa.

ثُمَّ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يُخْزِيهِمْ وَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تُشَٰٓقُّونَ فِيهِمْ ۚ قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا ٱلْعِلْمَ إِنَّ ٱلْخِزْىَ ٱلْيَوْمَ وَٱلسُّوٓءَ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٧﴾

**27.** Kenako tsiku la Kiyama adzawayalutsa Ndi kunena: "Ali kuti omwe mudali Kundiphatikiza nawo, omwe chifukwa cha Iwo mudali kukangana (ndi Mtumiki)?" Adzanena omwe apatsidwa nzeru: "Ndithu, Kuyaluka ndi tsoka loipa zili pa Osakhulupirira lero,"

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ

**28.** Omwe angelo akutenga miyoyo yawo Atadzichitira okha

---

[1] Omasulira Qur'an akunena kuti, amshirikina adali m'njira zolowera mumzinda wa Makka ndi cholinga chopatula anthu kwa Mtumiki (SAW). Anthu odzachita haji akawafunsa kuti:"Kodi nchiyani chavumbulutsidwa kwa Muhammad?" Iwo amati: "Ndi nthano zabodza za anthu akale osati Mawu a Mulungu."

أَنفُسِهِمْ فَأَلْقَوُا السَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِن
سُوٓءٍ بَلَىٰٓ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

zoipa (ponyoza Mulungu). Choncho adzadzipereka (kwa Angelowa, kuti atenge mitima yawo Akunena:) "Sitidali kuchita choipa Chilichonse." (Angelo adzati:) "Zoona, Palibe chikaiko, Mulungu akudziwa kwambiri Zomwe munkachita;

فَادْخُلُوٓا أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ
فِيهَا فَلَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٢٩﴾

**29.** Choncho, lowani makomo a ku Jahannama; Mukakhala m'menemo muyaya." Taonani Kuipitsitsa kwa malo a anthu odzikweza!

وَقِيلَ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا مَاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمْ
قَالُوا خَيْرًا لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ
الدُّنْيَا حَسَنَةٌ وَلَدَارُ الْآخِرَةِ خَيْرٌ وَلَنِعْمَ
دَارُ الْمُتَّقِينَ ﴿٣٠﴾

**30.** Ndipo kukanenedwa kwa omwe akuopa Mulungu (kuti): "Kodi nchiyani watumiza Mbuye wanu?" Amati: "Zabwino." Kwa omwe achita zabwino padziko ili Lapansi, awapatsanso zabwino, ndipo Nyumba Ya tsiku la chimaliziro njabwino kwambiri, Ndipo taonani ubwino wa Nyumba Ya oopa Mulungu!

جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
الْأَنْهَٰرُ لَهُمْ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ كَذَٰلِكَ
يَجْزِي اللَّهُ الْمُتَّقِينَ ﴿٣١﴾

**31.** Minda yamuyaya adzailowa, pansi pake Padzakhala pakuyenda mitsinje ndi Patsogolo pake, chokhumba chilichonse Akachipeza mmenemo (popanda kuchivutikira); Umo ndi momwe Mulungu amawalipirira Omuopa (Iye),

الَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ الْمَلَٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ يَقُولُونَ
سَلَٰمٌ عَلَيْكُمُ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ بِمَا كُنتُمْ

**32.** Amene miyoyo yawo angelo amaitenga Iwo ali abwino,(angelo) akunena kuti: "Mtendere uli pa inu, lowani

تَعْمَلُونَ ﴿٣٢﴾

kumunda Wamtendere chifukwa cha (zabwino) zija Zomwe mudali kuzichita."

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأْتِيَهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَوْ يَأْتِيَ أَمْرُ رَبِّكَ ۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Kodi akuyembekezera china, awa Osakhulupirira, posakhala kuti angelo awadzere Ndikuwaononga; kapena kuti liwadzere Lamulo la Mbuye wako (lakuwalanga)? Momwemo ndi m'mene adachitiranso omwe Adalipo patsogolo pawo. Koma Mulungu Sadawachitire choipa koma adadzichitira Okha choipa.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُوا۟ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٤﴾

**34.** Choncho, zoipa za zomwe adachita Zidawapeza, ndipo Chilango chidawazinga Pa zomwe ankazichita mwachipongwe.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ لَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ نَّحْنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ فَهَلْ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿٣٥﴾

**35.** Ndipo aja Amshirikina akuti: "Mulungu Akadafuna, sitikadapembedza chilichonse Kusiya Iye, ife ngakhale makolo athu; Ndiponso palibe chomwe tikadachiyesa Choletsedwa popanda lamulo Lake." Momwemo ndimo adachitiranso aja omwe Adalipo patsogolo pawo. Kodi atumiki Ali ndi udindo winanso, osati kufikitsa Uthenga woonekera (womveka?)

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِى كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱجْتَنِبُوا۟ ٱلطَّٰغُوتَ ۖ فَمِنْهُم مَّنْ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنْهُم مَّنْ حَقَّتْ عَلَيْهِ ٱلضَّلَٰلَةُ ۚ فَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟

**36.** Ndipo ndithu, kumtundu uliwonse tidatumiza Mtumiki (amene amawauza kuti): "Pembedzani Mulungu, ndi kumpewa (Iblis) woipa: "Choncho alipo ena mwa Iwo omwe

كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٦﴾

Mulungu adawaongola, ndipo alipo Ena mwa iwo omwe kusokera kudatsimikizika Pa iwo. Choncho yendani padziko ndikuyang'ana (Kuti) kodi adali bwanji Mathero a otsutsa.

إِن تَحْرِصْ عَلَىٰ هُدَاهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ
لَا يَهْدِي مَن يُضِلُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّن
نَّاصِرِينَ ﴿٣٧﴾

**37.** Ngati uwumirira kwambiri kuti uwaongole Komatu Mulungu saongola Yemwe akusokeretsa (Ena), ndipo sadzapeza wowathangata.

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ ۙ لَا يَبْعَثُ
اللَّهُ مَن يَمُوتُ ۚ بَلَىٰ وَعْدًا عَلَيْهِ
حَقًّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٨﴾

**38.** Ndipo iwo adalumbirira m'dzina la Mulungu, kulumbirira kwawo kwamphamvu (Kuti) Mulungu sadzaukitsa amene afa; Nchotani (kuti asawaukitse?) Ili ndi Lonjezo lokakamizika kwa Iye, (kuwaukitsa Ndi kuwalipira); koma anthu ambiri sadziwa.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِي يَخْتَلِفُونَ فِيهِ
وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّهُمْ كَانُوا كَاذِبِينَ ﴿٣٩﴾

**39.** (Adzawaukitsa) kuti Awafotokozere za Zomwe adali kusiyana Ndi kuti amene Sadakhulupirire Adziwe kuti ndithu iwo adali abodza.

إِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَيْءٍ إِذَا أَرَدْنَاهُ أَن نَّقُولَ
لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٤٠﴾

**40.** Ndithu liwu Lathu pachinthu chimene Tikuchifuna kuti chichitike ndikuchiuza Basi kuti,"Chitika," ndipo chimachitikadi.

وَالَّذِينَ هَاجَرُوا فِي اللَّهِ مِن بَعْدِ مَا
ظُلِمُوا لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ
وَلَأَجْرُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾

**41.** Ndipo omwe adasamuka chifukwa Cha Mulungu (kusiya midzi yawo) pambuyo Poponderezedwa (kumeneko,) ndithu Tiwakhazika mwaubwino

padziko Lapansi; ndipo malipiro a tsiku La chimaliziro (omwe akuwayembekezera), Ngakulu zedi, akadakhala akudziwa (Awa oipa).

**42.** (Amene adzapeza zimenezi, ndi) omwe Adapirira ndi kutsamira kwa Mbuye wawo.

الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ndipo patsogolo pako (aneneri) omwe Tidawatuma adalinso amuna, omwe Tidawavumbulutsira chivumbulutso. Choncho afunseni eni chikumbumtima (Za m'Mabuku a Mulungu akale) ngati Inu simukudziwa.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِي إِلَيْهِمْ ۚ فَاسْأَلُوا أَهْلَ الذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** (Tidabwera) ndi zisonyezo Zoonekera pamodzi ndi mabuku; Ndipo takuvumbulutsira ulaliki kuti Uwafotokozere anthu Zomwe zavumbulutsidwa Kwa iwo kuti aganizire.

بِالْبَيِّنَاتِ وَالزُّبُرِ ۗ وَأَنزَلْنَا إِلَيْكَ الذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Kodi adziika pachitetezo, amene Akuchita ndale zoipa, kuti Mulungu Sangawakwirire ndi nthaka, kapena Chilango kuwadzera kuchokera komwe Sadali kukudziwa (sadali Kukuyembekezera)?

أَفَأَمِنَ الَّذِينَ مَكَرُوا السَّيِّئَاتِ أَن يَخْسِفَ اللَّهُ بِهِمُ الْأَرْضَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Kapena (Mulungu) kuwathira dzanja Mkuyenda kwawo kwa uku ndi uko? Pomwe iwo sangathe kumulephteretsa Mulungu kuchita chomwe wafuna pa iwo.

أَوْ يَأْخُذَهُمْ فِي تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kapena kuwalanga uku ali ndi mantha Oyembekezera chilango (pakulanga M'modzim'modzi kufikira onse atatha)? Ndithu, Mbuye wanu Ngodekha Ngwachisoni.

أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلَىٰ تَخَوُّفٍ فَإِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٤٧﴾

**48.** Kodi sadaone chinthu chilichonse (molingalira) M'zimene Mulungu adalenga zomwe zithuzi Zake zimazungulira kudzanjadzanja ndi Kumanzere, kulambira Mulungu uku zili Zodzichepetsa kwa Iye? (Nanga iwo Osakhulupirira akudzikweza chotani pamaso pa Mulungu?)

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَىٰ مَا خَلَقَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ يَتَفَيَّأُ ظِلَالُهُ عَنِ الْيَمِينِ وَالشَّمَائِلِ سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمْ دَاخِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ndipo zimalambira Mulungu zonse Zakumwamba ndi zapansi, Nyama ndi angelo; Iwo sadzikuza (pamapemphero).

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مِن دَابَّةٍ وَالْمَلَائِكَةُ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Amaopa Mbuye wawo Yemwe ali pamwamba Pawo; ndipo amachita zokhazo zomwe Alamulidwa.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ۩ ﴿٥٠﴾

**51.** Ndipo Mulungu wanena: "Musadzipangire Milungu ina iwiri. Ndithudi, Iye ndi Mulungu mmodzi. Choncho opani Ine ndekha".

وَقَالَ اللَّهُ لَا تَتَّخِذُوا إِلَٰهَيْنِ اثْنَيْنِ ۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ فَإِيَّايَ فَارْهَبُونِ ﴿٥١﴾

**52.** Zonse zakumwamba ndi pansi nza Iye, Ndipo kumumvera ndi kumugonjera nkwake Nthawi zonse. Kodi muopa wina amene sali Mulungu?

وَلَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَهُ الدِّينُ وَاصِبًا ۚ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَتَّقُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ndipo mtendere wonse umene muli nawo Udachokera kwa

وَمَا بِكُم مِّن نِّعْمَةٍ فَمِنَ اللَّهِ ۖ ثُمَّ إِذَا

Mulungu (koma inu Simuthokoza) ndipo masautso akakukhudzani, Iye ndi amene Mumamulirira;

مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيۡهِ تَجۡـَٔرُونَ ٥٣

**54.** Koma akakuchotserani masautso, Pompo gulu lina la mwa inu limamphatikiza Mbuye wake (ndi mafano).

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنكُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ٥٤

**55.** Ncholinga choti akane mtendere umene Tawapatsa, choncho sangalalani pang'ono, Posachedwapa mudziwa (mapeto a zochita Zanu).

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٥٥

**56.** Ndipo gawo la zomwe tawapatsa akuiikira (Milungu yawo yabodza) yomwe siizindikira Chilichonse. Tallahi, (ndikulumbira Mulungu,) ndithudi, mudzafunsidwa Pazimene munkapeka.

وَيَجۡعَلُونَ لِمَا لَا يَعۡلَمُونَ نَصِيبٗا مِّمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡۗ تَٱللَّهِ لَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ تَفۡتَرُونَ ٥٦

**57.** Ndipo (mwaumbuli) akumuikira Mulungu Ana aakazi (ponena kuti adabereka ana Aakazi) Subuhana! (Wayera Mulungu Kuzimenezi!) Ndipo iwo (eni) Amadzifunira amene amawakonda (Omwe ndi ana achimuna)!

وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ ٱلۡبَنَٰتِ سُبۡحَٰنَهُۥ وَلَهُم مَّا يَشۡتَهُونَ ٥٧

**58.** Ndipo mmodzi wawo akauzidwa nkhani Ya (kuti wabereka) mwana wamkazi Nkhope yake imada, ndipo amadzala Ndi madandaulo.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلۡأُنثَىٰ ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٞ ٥٨

**59.** Amadzibisa kwa anthu chifukwa Chankhani yoipa imene

يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ بِهِۦٓۚ

wauzidwa (Nayamba kulingalira) kodi akhale Naye pamodzi ndikuyaluka (pamaso pa Anthu), kapena angomkwirira m'dothi (Ali moyo)? Mverani! Ndi choipa Kwabasi chiweruzo chawo.[1]

أَيُمْسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ أَمْ يَدُسُّهُۥ فِى ٱلتُّرَابِ ۗ
أَلَا سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ٥٩

**60.** Kwa awo amene sakhulupirira za Tsiku la chimaliziro, ali ndi mbiri Yoipa; koma Mulungu ali ndi mbiri Zapamwamba; ndipo Iye Ngwanyonga, Ngwanzeru zakuya.

لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوْءِ ۖ
وَلِلَّهِ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٦٠

**61.** Ndipo Mulungu akadadakhala akulanga anthu (Mwachangu) pazolokwa zawo, Sakadasiya ngakhale nyama imodzi Pamwamba panthaka; koma Akuwachedwetsera (chilangocho) mpaka Panthawi yoikidwa; ndipo ikadzadza Nthawi yawoyo, sangathe kuichedwerera Ngakhale ola limodzi; ndiponso sangathe Kuifulumirira (ngakhale ola limodzi.)

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلْمِهِم مَّا تَرَكَ
عَلَيْهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ
مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَـْٔخِرُونَ
سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ٦١

**62.** Ndipo akumuikira Mulungu zimene (iwo) Akuzida (omwe ndi ana aakazi Pomati Mulungu adabala ana aakazi), Ndipo

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ
ٱلْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ ٱلْحُسْنَىٰ ۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ

[1] Ophatikiza Mulungu ndi mafano adali kuda ana aakazi. Kubala mwana wamkazi amachiona monga chochititsa manyazi pamaso pa anthu kotero kuti ena mwa iwo akawauza kuti mkazi wawo wabala mwana wamkazi, amakamkwirira mwanayo ali wamoyo chifukwa choopa kunyozedwa pamaso pa anthu, pomwe iwo amawayesa angelo ngati ana aakazi a Mulungu. Chimene amachida, amampachika nacho Mulungu, ndipo chomwe amachikonda amati ndicho chawochawo. Izi nzamwano, zomwe osakhulupirira adali kumuyankhulira Chauta.

ٱلنَّارَ وَأَنَّهُم مُّفْرَطُونَ ﴿٦٢﴾

malirime awo akunena bodza Kuti iwo adzapeza zabwino (kwa Mulungu); palibe chikaiko, ndithu moto Ndi wawo, ndipo iwo adzasiidwa (Mmenemo).

تَٱللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

**63.** Pali Mulungu! Ndithudi tidatumiza (Atumiki) kumitundu yomwe idalipo Patsogolo pako, koma satana Adawakometsera zochita zawo (Zoipa ankaziona kuti nzabwino Napitiriza kuzichita). Choncho Iye (Satana) ndi bwenzi wawo lero, (Koma pa tsiku la chimaliziro, Adzadana naye kwambiri), ndipo iwo Adzapata chilango chowawa.

وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۙ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Ndipo sitidakutumizire Buku (ili) Koma kuti uwafotokozere zomwe Akusiyanirapo ndi kuti (likhale) Chiongoko ndi chifundo kwa anthu Okhulupirira.

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٥﴾

**65.** Ndipo Mulungu watsitsa madzi Kuchokera kumitambo, ndipo Akuipatsa moyo nthaka Ndi madziwo (pomeretsa mbewu) Pambuyo poti nthakayo idali yakufa; Ndithu m'zimenezo muli chisonyezo (Chosonyeza kukhoza kwa Mulungu) Kwa anthu amene amamva.

وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِى بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيْنِ فَرْثٍ وَدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا

**66.** Palibe chikaiko, m'ziweto muli Phunziro ndi lingaliro kwa inu. Timakumwetsani zomwe zili m'mimba Mwaizo, (zomwe

سَآئِغًا لِّلشَّٰرِبِينَ ﴿٦٦﴾

zimatuluka) pakati Pa ndowe ndi magazi, (omwe ndi) Mkaka woyera, wabwino wokoma kwa Oumwa.

وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلْأَعْنَٰبِ تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا حَسَنًا ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** Ndipo kuchokera kuzipatso za tende Ndi mphesa, mumakonza zakumwa Zoledzeretsa (zomwe nzoletsedwa) Ndikupezanso riziki labwino (M'zipatsozo); ndithudi m'zimenezo Muli lingaliro kwa anthu oganiza Mwanzeru.

وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحْلِ أَنِ ٱتَّخِذِى مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا يَعْرِشُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** Ndipo Mbuye wako adaizindikiritsa Njuchi kuti: "Dzikonzere nyumba M'mapiri, m'mitengo, ndi (m'ming'oma) Imene (anthu) anakonza;

ثُمَّ كُلِى مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسْلُكِى سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٌ لِّلنَّاسِ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Tsono idya zipatso zamtundu uliwonse Ndikuyenda m'njira za Mbuye wako zimene Wazifewetsa (kuziyenda);" chimatuluka M'mimba mwake chakumwa cha utoto Wosiyanasiyana (uchi), mwaicho muli Kuchilitsa kwa anthu (kumatenda Ochuluka) ndithu m'zimenezo muli lingaliro Kwa anthu oganiza (zinthu) mwakuya.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمْ ۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ لِكَىْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٧٠﴾

**70.** Ndipo Mulungu adakulengani, kenako Akukupatsani imfa (nthawi ya moyo Wanu ikatha); ndipo mwa inu alipo ena Amene akubwezedwa kumoyo woipa (Waukalamba wogwa nkumina) kotero Kuti asadziwe kanthu

pambuyo Pakudziwa (zambiri); ndithudi Mulungu Ngodziwa kwambiri Wokhoza (chilichonse chimene Afuna kuti chichitike).

**71.** Ndipo Mulungu wapereka zopereka Zake mochuluka kwa ena kuposa Ena; ndipo amene apatsidwa Mochulukawo sangagawire zopatsidwa Zawo omwe manja awo Adzanjadzanja apeza (akapolo awo) kuti Akhale ofanana pa zopatsidwazo (Nanga bwanji inu mukuti Mulungu ngofanana ndi akapolo Ake Pomwe inu simufuna kufanana ndi akapolo Anu?) Nanga kodi mtendere wa Mulungu akuukana?

وَاللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ فِي الرِّزْقِ ۚ فَمَا الَّذِينَ فُضِّلُوا بِرَادِّي رِزْقِهِمْ عَلَىٰ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَهُمْ فِيهِ سَوَاءٌ ۚ أَفَبِنِعْمَةِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Ndiponso Mulungu adakulengerani akazi amtundu wanu, ndipo adakupangirani Ana ndi zidzukulu kuchokera mwa Akazi anuwo; ndipo adakupatsani zinthu zabwinozabwino, Kodi akukhulupirira zachabe, ndi Kuchikana chisomo cha Mulungu?

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَجَعَلَ لَكُم مِّنْ أَزْوَاجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ ۚ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ اللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ndipo akum'siya Mulungu Ndikupembedza zomwe sizingawapezere Zopatsa ngakhale pang'ono, Zochokera kumwamba ndi pansi Ndipo sizikhoza chilichonse.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ شَيْئًا وَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Choncho, musaponyere mafanizo Mulungu. Ndithudi Mulungu Akudziwa, pomwe inu simudziwa (Chinsinsi cha zinthu.)

فَلَا تَضْرِبُوا لِلَّهِ الْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Mulungu akuponya fanizo la (anthu Awiri: wina ndi) kapolo wopatidwa (Wokhala pansi paulamuliro wa Munthu wina); yemwe alibe mphamvu Pachilichonse; ndi (munthu) yemwe Tampatsa zabwino zochokera kwa Ife Ndipo iye nkupereka rizikilo mobisa Ndi moonekera; kodi angafanane (Awiriwa? Nanga bwanji Mukufananitsa Mulungu ndi mafano?) Kuyamikidwa konse nkwa Mulungu. Koma ambiri aiwo Sadziwa (kuyamika Mulungu).

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا عَبْدًا مَمْلُوكًا لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَمَنْ رَزَقْنَاهُ مِنَّا رِزْقًا حَسَنًا فَهُوَ يُنْفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَجَهْرًا ۖ هَلْ يَسْتَوُونَ ۚ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ndipo Mulungu waponyanso fanizo la Anthu (ena) awiri: mmodzi ndi Bubu (wosatha kulankhula), alibe Mphamvu pa chilichonse; ndipo iye Ndi mtolo wolemetsa chabe Mbuye Wake; kulikonse kumene wamulunjikitsa, Sabwerako ndi chabwino (chifukwa cha Umbutuma wake). Kodi iye angafanane ndi Yemwe akulamula mwa chilungamo, Yemwenso ali panjira yolunjika?

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَجُلَيْنِ أَحَدُهُمَا أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوْلَاهُ أَيْنَمَا يُوَجِّهْهُ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ ۖ هَلْ يَسْتَوِي هُوَ وَمَنْ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ ۙ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٧٦﴾

**77.** Ndipo chinsinsi cha (za) kumwamba ndi (Za) pansi ncha Mulungu yekha, (Iye ndiye Amene akudziwa zochitika m'menemo, Osati wina wake). Ndipo kuchitika kwa Kiyama kuli ngati kuphetira kwa diso, Kapena kufulumirirapo. Ndithudi, Mulungu Ngokhoza chilichonse.

وَلِلَّهِ غَيْبُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَمَا أَمْرُ السَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ الْبَصَرِ أَوْ هُوَ أَقْرَبُ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Ndipo Mulungu adakutulutsani m'mimba Mwa amayi anu pomwe simudali Kudziwa chilichonse; Ndipo adakupatsani Kumva, kuona ndi Mitima kuti muthokoze.

وَاللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّن بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ
لَا تَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ
وَالْأَبْصَٰرَ وَالْأَفْـِٔدَةَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Kodi saona mbalame mumlengalenga Zikugonjera (Mulungu?) palibe amene Akuzigwira (kuti zisagwe) koma Mulungu yekha. Ndithudi m'zimenezo Muli malingaliro kwa anthu Okhulupirira.

أَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ مُسَخَّرَٰتٍ فِى جَوِّ
السَّمَآءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا اللَّهُ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Ndipo Mulungu adakuikirani nyumba Zanu kuti zikhale mokhala (mwanu) Ndiponso adakupangirani zikopa za Ziweto (kukhala zotheka kuzikonza) Kukhala nyumba, zomwe mumaziona Kuti nzopepuka kuzitenga panthawi Ya ulendo wanu ndi panthawi ya Kukhazikika kwanu; ndipo kuchokera Kubweya wake wautaliutali Ndi bweya bwake bwa manyunyu (Ung'onoung'ono), ndi tsitsi lake (Laziwetozo,) mumakonza ziwiya (Zovala) zosangalatsa, kwa kanthawi.

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمْ سَكَنًا
وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ الْأَنْعَٰمِ بُيُوتًا
تَسْتَخِفُّونَهَا يَوْمَ ظَعْنِكُمْ وَيَوْمَ إِقَامَتِكُمْ
وَمِنْ أَصْوَافِهَا وَأَوْبَارِهَا وَأَشْعَارِهَآ
أَثَٰثًا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٨٠﴾

**81.** Ndipo mwa zina zomwe Mulungu Adapanga, adakupangirani zodzetsa Mthunzi; ndipo adakupangirani Mokhala kumapiri (monga mapanga Akuluakulu). Adakupangiraninso

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلًا وَجَعَلَ
لَكُم مِّنَ الْجِبَالِ أَكْنَٰنًا وَجَعَلَ لَكُمْ
سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ الْحَرَّ وَسَرَٰبِيلَ
تَقِيكُم بَأْسَكُمْ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعْمَتَهُۥ

عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْلِمُونَ ۝٨١

Nsalu (zathonje ndi ubweya) Zokutetezani kukutentha (ndi kuzizira), Ndiponso (adakupangirani) zovala (Zachitsulo) zokutetezani pankhondo Zanu. Umo ndi momwe Akukukwaniritsirani chisomo Chake Kuti mugonjere (Iye).

فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ۝٨٢

**82.** Koma ngati anyoza, basi palibe Udindo wina pa iwe koma kufikitsa Uthenga womveka (popanda kubisapo Kalikonse).

يَعْرِفُونَ نِعْمَتَ اللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا وَأَكْثَرُهُمُ الْكَافِرُونَ ۝٨٣

**83.** Akuchidziwa chisomo cha Mulungu; Koma akuchikana, ndipo ambiri A iwo ngosakhulupirira.

وَيَوْمَ نَبْعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا ثُمَّ لَا يُؤْذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ۝٨٤

**84.** Ndipo (akumbutse za) tsiku lomwe Tidzautsa mboni mumtundu uliwonse; Kenako sikudzaloledwa, kwa amene Sadakhulupirire, (kupereka madandaulo) Ndipo iwo sadzauzidwa kuti afunefune Chiyanjo cha Mulungu (Koma chilango basi).

وَإِذَا رَأَى الَّذِينَ ظَلَمُوا الْعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمْ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ۝٨٥

**85.** Ndipo amene achita zoipa Akadzachiona chilango (ndikuyamba Kudandaula ndi kulira), Sichidzachepetsedwa kwa iwo (chilangocho), Ndipo sadzapatsidwa mwayi wina.

وَإِذَا رَأَى الَّذِينَ أَشْرَكُوا شُرَكَاءَهُمْ قَالُوا رَبَّنَا هَٰؤُلَاءِ شُرَكَاؤُنَا الَّذِينَ

**86.** Ndipo amene ankam'phatikiza Mulungu Akadzawaona aphatikizi awowo

كُنَّا نَدْعُوا مِن دُونِكَ ۖ فَأَلْقَوْا إِلَيْهِمُ الْقَوْلَ إِنَّكُمْ لَكَاذِبُونَ ٨٦

Adzati: "Mbuye wathu! Awa ndi Aphatikizi athu omwe tidali Kuwapembedza m'malo mwa Inu." Ndipo (aphatikiziwo akadzamva mawu awa) Adzawaponyera mawu awo (nkunena Kuti): "Ndithu, inu ndi abodza."

وَأَلْقَوْا إِلَى اللَّهِ يَوْمَئِذٍ السَّلَمَ ۖ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ٨٧

**87.** Tsiku limenero onse adzadzitula kwa Mulungu; ndipo zidzawataikira zomwe Adali kuzipeka.

الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ زِدْنَاهُمْ عَذَابًا فَوْقَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يُفْسِدُونَ ٨٨

**88.** Tsono amene sadakhulupirire ndi Kumaletsa anthu kunjira ya Mulungu Tidzawaonjezera chilango Pamwamba pa chilango chifukwa Chakuononga kwawo.

وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِم مِّنْ أَنفُسِهِمْ ۖ وَجِئْنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰؤُلَاءِ ۚ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ تِبْيَانًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ٨٩

**89.** Ndipo (akumbutse za) tsiku lomwe Tidzautsa mboni mumtundu uliwonse Zochokera mwa iwo omwe adzawachitira Umboni (pa zomwe zinkachitika ndi Iwo;) ndipo tidzakubweretsa iwe Kukhala mboni pa awa (anthu ako;) Ndiponso takuvumbulutsira Buku ili Lomwe likufotokoza za chinthu chilichonse Lomwenso ndi chiongoko ndi mtendere Ndiponso ndi nkhani yosangalatsa Kwa ogonjera (Mulungu).

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ وَإِيتَاءِ ذِي الْقُرْبَىٰ وَيَنْهَىٰ عَنِ

**90.** Ndithudi, Mulungu akulamula (Kuchita) chilungamo, ndikuchita Zabwino, ndi kupatsa achinansi, Ndipo akuletsa zauve

ndi zoipa Ndi kupyola malire; akukulangizani Kuti muzindikire ndi kukumbukira.

الْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ وَالْبَغْيِ ۚ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ndipo kwaniritsani lonjezo (limene Mukupereka mdzina) la Mulungu pamene Mulonjeza, ndipo musaswe malonjezowo Pambuyo pakuwalimbikitsa; pomwe Mwasankha Mulungu kukhala mboni Yanu; ndithu, Mulungu akudziwa. (Zonse) zimene mukuchita.

وَأَوْفُوا بِعَهْدِ اللَّهِ إِذَا عَاهَدتُّمْ
وَلَا تَنقُضُوا الْأَيْمَانَ بَعْدَ تَوْكِيدِهَا
وَقَدْ جَعَلْتُمُ اللَّهَ عَلَيْكُمْ كَفِيلًا ۚ إِنَّ اللَّهَ
يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Ndipo musakhale monga mkazi yemwe Adakhulula ulusi wake pambuyo Pouluka mwamphamvu, mukukuchita Kulumbira kwanu pakati panu kukhala Kwa chinyengo, chifukwa chakuti gulu La mtundu wina nlochuluka kwambiri Kuposa gulu la mtundu wina (powasiya Omwe mudalonjezana nawo chifukwa Chakuwaona kuchepa, ndi kukagwirizana ndi Omwe simudalonjezane nawo chifukwa Chakuwaona kuchuluka); Ndithu, Mulungu akukuyesani mayeso Panjira yotere; ndipo ndithu patsiku la Kiyama adzakufotokozerani za Zomwe mudali kusiyana.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّتِي نَقَضَتْ غَزْلَهَا
مِن بَعْدِ قُوَّةٍ أَنكَاثًا تَتَّخِذُونَ أَيْمَانَكُمْ
دَخَلًا بَيْنَكُمْ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِيَ أَرْبَىٰ مِنْ
أُمَّةٍ ۚ إِنَّمَا يَبْلُوكُمُ اللَّهُ بِهِ ۚ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ
الْقِيَامَةِ مَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ndipo Mulungu akadafuna, ndithu, Akadakuchitani kukhala gulu limodzi, (Nonsenu mukadamumvera monga Momwe

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً
وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي مَن

adawachitira Angelo, koma Adakupatsani ufulu kuti muchite Chimene mufuna); komatu amamulekerera Kusokera amene wamfuna, ndipo Amamuongola wamfuna; ndipo, ndithu Mudzafunsidwa pa zomwe munkachita.

يَشَآءُ ۚ وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ndipo musakuchite kulumbira kwanu kukhala Njira yonyengererana pakati panu Kuopera kuti mwendo ungaterere (Panjira yolungama nkukagwera ku moto) Pambuyo pokhazikika mwendowo (Panjirapo) ndi kukazilawa zoipa Chifukwa chakutsekereza kwanu (anthu) Kunjira ya Mulungu, ndipo nkupeza Chilango chachikulu (tsiku lachimaliziro).

وَلَا تَتَّخِذُوٓا۟ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا بَيْنَكُمْ
فَتَزِلَّ قَدَمٌۢ بَعْدَ ثُبُوتِهَا وَتَذُوقُوا۟
ٱلسُّوٓءَ بِمَا صَدَدتُّمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَ
لَكُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٩٤﴾

**95.** Ndipo musagulitse mapangano a Mulungu ndi mtengo wochepa (Wa zomwe mukupeza pano padziko Lapansi). Chimene chili kwa Mulungu, ndicho chabwino kwa inu Ngati mukudziwa.

وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِعَهْدِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۚ إِنَّمَا
عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Zomwe mulinazo nzakutha ndipo Zili kwa Mulungu ndizo zosatha Ndithudi Ife tidzawapatsa malipiro (Aakulu zedi) amene adapirira Oposera zabwino zimene ankachita.

مَا عِندَكُمْ يَنفَدُ ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ بَاقٍ ۗ
وَلَنَجْزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓا۟ أَجْرَهُم
بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Amene akuchita zabwino, wamwamuna Kapena wamkazi

مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ

وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةً طَيِّبَةً ۖ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾

uku ali Msilamu Timkhazika ndi moyo wabwino (pano Padziko, ndi tsiku la Kiyama) Tidzawalipira malipiro awo mochuluka Kwambiri chifukwa cha zabwino zomwe Ankachita.

فَإِذَا قَرَأْتَ ٱلْقُرْءَانَ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ﴿٩٨﴾

**98.** Ndipo ukafuna kuwerenga Qur'an Dzitchinjirize ndi Mulungu kwa Satana wopirikitsidwa (ponena kuti Awudhu Billahi mina Shaitwani Rajim).

إِنَّهُۥ لَيْسَ لَهُۥ سُلْطَٰنٌ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٩٩﴾

**99.** Ndithu, iye (satana) alibe mphamvu pa amene Akhulupirira ndi kutsamira Kwa Mbuye wawo.

إِنَّمَا سُلْطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوْنَهُۥ وَٱلَّذِينَ هُم بِهِۦ مُشْرِكُونَ ﴿١٠٠﴾

**100.** Ndithudi mphamvu zake zili pa amene Akumusankha (am'lola) Kukhala bwenzi lawo (Mlangizi wawo) ndiponso ndi omwe Akumphatikiza iye (ndi Mulungu).

وَإِذَا بَدَّلْنَآ ءَايَةً مَّكَانَ ءَايَةٍ ۙ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مُفْتَرٍۭ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠١﴾

**101.** Ndipo tikasintha aya ndikubwera ndi Ina pamalopo, pomwe Mulungu akudziwa Zimene akuvumbulutsa, akunena: "Ndithu, iwe ndiwe wopeka." Koma ambiri aiwo sadziwa (chilichonse).

قُلْ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلْقُدُسِ مِن رَّبِّكَ بِٱلْحَقِّ لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿١٠٢﴾

**102.** Nena: "Mzimu woyera (Gabriel) waitsitsa (Qur'an) kuchokera kwa Mbuye wako Mwachoonadi kuti awalimbikitse Nayo amene akhulupirira ndi kuti Ikhale chiongoko ndi nkhani Yabwino kwa amene alowa

tidakulengerani). Ndithu,Ife tidakulengani ndi dothi, ndipo (Timakulengani) ndi dontho la umuna, komanso (Umunawo udasanduka) gawo lamagazi, Kenako gawo la mnofu woumbidwa (chithunzi Chamunthu) ndi wosaumbidwa, kuti Tikulongosolereni (kukhoza kwathu;) ndipo Ife Timachikhazikitsa mchiberekero; chimene Tifuna kufikira nthawi yake yoyikidwa kenako Timakutulutsani muli khanda, (tsono Timakulerani) kuti mufike pamsinkhu wanu. Ndipo ena mwa inu amamwalira (asanakule) Pomwe ena mwa inu amabwezedwa kumoyo Wofooka (waukalamba) kotero kuti asadziwe Chilichonse pambuyo pakuti adali wodziwa. Ndipo umaiona nthaka ili chetee, koma Tikatsitsa madzi pamwamba pake, imagwedezeka Ndi kufufuma, ndi kumeretsa mtundu Uliwonse wa mmera wokongola.[1]

ثُمَّ مِن عَلَقَةٍ ثُمَّ مِن مُّضْغَةٍ مُّخَلَّقَةٍ وَّغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ ۚ وَنُقِرُّ فِي الْأَرْحَامِ مَا نَشَاءُ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ ۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِن بَعْدِ عِلْمٍ شَيْئًا ۚ وَتَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَأَنبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ ٥

**6.** Zimenezo (monga kulenga munthu ndi kumeretsa Mmera, ndi umboni wosonyeza) kuti Mulungu Woona alipo; ndikuti iye

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّهُ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٦

---

[1] Munthu amene ali ndi chikaiko zakuuka kuimfa, pafunika kuti aganizire zomwe zili m'ndime iyi yolemekezeka kuti aone komwe wachokera ndi komwe wafika. Kenako aone nthaka polingalira mozama momwe imakhalira yachilala. Koma mvula ikaivumbwira ndikudzuka, kuti adziwe kuti amene akuchita zimenezi palibe chomwe angalephere.

amaukitsa akufa, Ndiponso Iye ali ndi mphamvu pachilichonse.

**7.** Ndipo, ndithu, Kiyama idza;palibe Chikaiko pazimenezi, ndipo ndithu, Mulungu adzawatulutsa amene ali m'manda.

وَّاَنَّ السَّاعَةَ اٰتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيْهَا ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ يَبْعَثُ مَنْ فِى الْقُبُوْرِ ۝٧

**8.** Ndipo alipo mwa anthu amene akutsutsa za Mulungu popanda kuzindikira, Ngakhale chiongoko, ndi Buku lounika, (Koma makani basi ndi kungotsata zimene Akuziganizira).[1]

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُّجَادِلُ فِى اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَّلَا هُدًى وَّلَا كِتٰبٍ مُّنِيْرٍ ۝٨

**9.** (Yemwe) akupinda khosi lake (chifukwa Chodzikuza) kuti asokeze (anthu powachotsa) Kunjira ya Mulungu; pa iye pali chilango Choyalutsa pamoyo uno, ndipo patsiku la Kiyama tikamulawitsa chilango chamoto Wotentha.

ثَانِىَ عِطْفِهٖ لِيُضِلَّ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ لَهٗ فِى الدُّنْيَا خِزْىٌ وَّنُذِيْقُهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ عَذَابَ الْحَرِيْقِ ۝٩

**10.** (Tidzamuuza kuti): "Izi ndi zomwe Manja ako adatsogoza; ndithu, Mulungu siwachinyengo kwa akapolo (Ake)."

ذٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ يَدٰكَ وَاَنَّ اللّٰهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيْدِ ۝١٠

**11.** Ndipo alipo wina mwa anthu amene Akupembedza Mulungu cham'mphepete (Mwachipembedzo). Chabwino

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّعْبُدُ اللّٰهَ عَلٰى حَرْفٍ ۚ فَاِنْ اَصَابَهٗ خَيْرُ ۨاطْمَاَنَّ بِهٖ ۚ وَاِنْ اَصَابَتْهُ فِتْنَةُ ۨانْقَلَبَ عَلٰى وَجْهِهٖ ۚ خَسِرَ الدُّنْيَا

---

[1] Kutsutsana pa zinthu za chipembedzo popanda kudziwa ndi kukhala ndi umboni wokwanira,nkoletsedwa zedi.
Maphunziro enieni amene angamzindikiritse munthu za chipembedzo, ndi omwe akupezeka m'Qur'an ndi m'mahadisi a Mtumiki (Mtendere ndi madalitso a Mulungu akhale pa iye) omwe ali oona, ndi maphunziro amene akupezeka m'mabuku ophunzitsa malamulo achipembedzo omwe ali ovomerezeka ndi atsogoleri a Chisilamu, osati buku lililonse lolembedwa ndi munthu wamba.

chikampeza Amatonthola nacho; koma masautso akamufika, Amatembenuka ndi nkhope yake (posiya Chikhulupiriro mwa Mulungu. Choncho) Waluza moyo wadziko lapansi ndi moyo wa tsiku La chimaliziro; kumeneko ndiko kuluza Koonekera.[1]

وَالْآخِرَةَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ﴿١١﴾

**12.** M'malo mwa Mulungu, amapembedza zomwe Sizingampatse masautso (ngati ataleka Kuzipembedza), ndiponso zomwe Sizingampatse chithandizo (akamazipembedza) Ndipo kumeneko ndiko kusokera kwakukulu.

يَدْعُو مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُ
وَمَا لَا يَنفَعُهُ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ﴿١٢﴾

**13.** Akupembedza omwe masautso awo ali Pafupi zedi poyerekeza ndi zabwino zawo, Taonani kuipa atetezi ndiponso ndi abwenzi oipa.

يَدْعُو لَمَن ضَرُّهُ أَقْرَبُ مِن نَّفْعِهِ ۚ
لَبِئْسَ الْمَوْلَىٰ وَلَبِئْسَ الْعَشِيرُ ﴿١٣﴾

**14.** Ndithu, Mulungu adzalowetsa kuminda Yamtendere amene akhulupirira Ndikuchita zabwino, mitsinje ikuyenda Pansi (pa mindayo). Ndithu, Mulungu Amachita chimene wafuna.

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ
إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿١٤﴾

**15.** Amene akuganiza kuti Mulungu Samthangata (Mtumiki wake) padziko Lapansi ndi patsiku

مَن كَانَ يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ اللَّهُ
فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ فَلْيَمْدُدْ بِسَبَبٍ

---

[1] Mulungu watibweretsa pano padziko lapansi kuti tiyesedwe mayeso akulungama ndi kusalungama tsiku lomaliza lisanadze. Choncho tipirire ndi kugwiritsa zimene Mulungu ndi Mtumiki Wake atiuza. Tidziwe kuti pali mavuto pali zabwino.

la chimaliziro, Amange chingwe kudenga, kenako Adzipachike (ngati safuna kuona Chisilamu chikufala); ndipo aone Kuti kodi ndale zakezo zichotsa Zimene zamkwiitsazo?

إِلَى السَّمَاءِ ثُمَّ لْيَقْطَعْ فَلْيَنظُرْ هَلْ يُذْهِبَنَّ كَيْدُهُ مَا يَغِيظُ ﴿١٥﴾

**16.** Momwemonso taitumiza (Qur'an) kuti Ikhale mawu omveka; ndipo ndithu, Mulungu amaongola amene wamfuna.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَاهُ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ وَأَنَّ اللَّهَ يَهْدِي مَن يُرِيدُ ﴿١٦﴾

**17.** Ndithu, amene akhulupirira, ndi Amene ali m'chipembedzo cha Chiyuda, Ndi chipembedzo cha Sabia; ndi Akhrisitu, ndi Maajusi (opembedza moto), Ndi ophatikiza Mulungu ndi mafano, Ndithu, Mulungu adzaweruza pakati pawo Tsiku la chiweruziro (Kiyama). (Osokera Adzaponyedwa kumoto ndipo olungama Adzalowetsedwa kumunda wamtendere). Ndithu, Mulungu ndi mboni pachinthu Chilichonse.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالصَّابِئِينَ وَالنَّصَارَىٰ وَالْمَجُوسَ وَالَّذِينَ أَشْرَكُوا إِنَّ اللَّهَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿١٧﴾

**18.** Kodi suona kuti Mulungu Zikumulambira zimene zili Kumwamba ndi zimene zili M'nthaka, kudzanso dzuwa, Mwezi,nyenyezi mapiri, mitengo, Nyama ndi anthu ambiri. Koma ambirinso chilango chatsimikizika Pa iwo. Ndipo amene Mulungu wamuyalutsa, Palibe amene angampatse ulemerero; ndithu, Mulungu amachita chimene wafuna.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَسْجُدُ لَهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَمَن فِي الْأَرْضِ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ وَالنُّجُومُ وَالْجِبَالُ وَالشَّجَرُ وَالدَّوَابُّ وَكَثِيرٌ مِّنَ النَّاسِ ۖ وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ الْعَذَابُ ۗ وَمَن يُهِنِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن مُّكْرِمٍ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ۩ ﴿١٨﴾

**19.** Awa ndi magulu awiri amene akangana pa za Mbuye wawo (pa zomwe zili zomuyenera, ndi Zosamuyenera, ndipo ena sadakhulupirire.) Choncho amene sadakhulupirire, adzawadulira Nsalu za kumoto ndi kuwaveka; ndipo Pamwamba pa mitu yawo padzathiridwa madzi Otentha.

هَٰذَانِ خَصْمَانِ اخْتَصَمُوا فِي رَبِّهِمْ
فَالَّذِينَ كَفَرُوا قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ مِّن
نَّارٍ يُصَبُّ مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ الْحَمِيمُ ﴿١٩﴾

**20.** Chifukwa chamadziwo zidzasungunuka Zomwe zili m’mimba mwawo Ndiponso makungu (awo).

يُصْهَرُ بِهِ مَا فِي بُطُونِهِمْ وَالْجُلُودُ ﴿٢٠﴾

**21.** Ndipo (kuonjezera pazimenezi) adzakhala nazo Nyundo zachitsulo (zowamenyera.)

وَلَهُم مَّقَامِعُ مِنْ حَدِيدٍ ﴿٢١﴾

**22.** Nthawi iliyonse akafuna kutuluka M’menemo, chifukwa chakumva kupweteka, Adzabwezedwa momwemo (ndipo angelo uku Akuwamenya ndi nyundo), ndi (kuwauza): “Chilaweni chilango chootcha”.

كُلَّمَا أَرَادُوا أَن يَخْرُجُوا مِنْهَا مِنْ
غَمٍّ أُعِيدُوا فِيهَا وَذُوقُوا عَذَابَ
الْحَرِيقِ ﴿٢٢﴾

**23.** Ndithu, Mulungu adzalowetsa amene Akhulupirira ndi kumachita zabwino, Kuminda ya mtendere komwe mitsinje ikuyenda Pansi pake; m’menemo akavekedwa (ndi Angelo) zibangili za golide ndi ngale; Ndipo zovala zawo m’menemo Zidzakhala za veleveti.

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
الْأَنْهَارُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ
أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ وَلِبَاسُهُمْ
فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Ndipo adzatsogozedwa (kupita kumalo) Kokamba mawu

وَهُدُوا إِلَى الطَّيِّبِ مِنَ الْقَوْلِ

وَهُدُوٓا۟ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْحَمِيدِ ﴿٢٤﴾

abwino okhaokha; ndiponso Adzatsogozedwa kunjira ya Mwini Kutamandidwa (kunjira yonkera ku Janna).

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ٱلَّذِى جَعَلْنَٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ٱلْعَٰكِفُ فِيهِ وَٱلْبَادِ ۚ وَمَن يُرِدْ فِيهِ بِإِلْحَادٍۭ بِظُلْمٍ نُّذِقْهُ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٥﴾

**25.** Ndithu, amene sadakhulupirire (Mulungu Ndi Mtumiki Wake) ndipo nkumatsekereza Ena kunjira ya Mulungu, (ndiponso Nkumatsekereza kulowa) mu Msikiti Wopatulika umene tidauchita kuti ukhale Wa anthu onse mofanana kwa amene akukhala M'menemo ndi kwa alendo, (anthu otere tidzawalanga ndi chilango chaukali), Ndipo aliyense wofuna kuchita zopotoka M'menemo mosalungama, timulawitsa Chilango chowawa zedi.

وَإِذْ بَوَّأْنَا لِإِبْرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلْبَيْتِ أَن لَّا تُشْرِكْ بِى شَيْـًٔا وَطَهِّرْ بَيْتِىَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ﴿٢٦﴾

**26.** Ndipo (kumbukira) pamene tidamkhazika Ibrahim (ndi kumlondolera) pamalo Pa Nyumba (Yopatulikayo; tidamuuza Kuti): "Usandiphatikize ndi chilichonse; Ndipo iyeretse nyumba yanga chifukwa Cha amene akuizungulira ndi kumakhala Pompo (pochita mapemphero awo); ndi Omwe amawerama ndi kugwetsa nkhope Zawo pansi.[1]

[1] Mulungu akuuza Mtumiki Muhammad (SAW) kuti akambire opembedza mafano zankhani ya Ibrahim yemwe iwo amati akumutsata pakupembedza kwawo mafano ndi kuichita nyumba yopatulikayo kukhala nyumba yopembedzera mafano kuti Ibrahim tidamulondolera pamalo anyumbayo ndi

**27.** Ndipo (tidamuuza): "Lengeza kwa Anthu za Haji; akudzera (ena) oyenda Ndi mapazi, ndipo (ena ali) pamwamba pa Chiweto choonda (chifukwa chamasautso A paulendo); adza kuchokera kunjira Zamtalimtali;

وَأَذِّن فِي النَّاسِ بِالْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Kuti adzaone zabwino zawo, ndikuti (Achulukitse) kutchula dzina la Mulungu m'masiku odziwika (ubwino Wake), kupyolera m'zimene wawapatsa Monga ziweto za miyendo inayi. Ndipo Idyani ina mwa nyamayo ndi kum'dyetsa Wovutika, wosauka.

لِّيَشْهَدُوا مَنَافِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ فِي أَيَّامٍ مَّعْلُومَاتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّن بَهِيمَةِ الْأَنْعَامِ ۖ فَكُلُوا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْبَائِسَ الْفَقِيرَ ﴿٢٨﴾

**29.** Kenako adziyeretse kuzitakataka zawo, Ndipo akwaniritse naziri (malonjezo) Zawo ndikuzungulira nyumba yakale."

ثُمَّ لْيَقْضُوا تَفَثَهُمْ وَلْيُوفُوا نُذُورَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوا بِالْبَيْتِ الْعَتِيقِ ﴿٢٩﴾

**30.** Umo ndi momwe zikhalire; ndipo amene Alemekeze zinthu zopatulika za Mulungu Kutero ndi bwino kwa iyeyo pamaso pa Mbuye Wake. Ndipo ziweto za miyendo inayi Nzovomerezeka kwa inu kuzidya, kupatula Zomwe zatchulidwa kwa inu (m'Qur'an kuti Nzoletsedwa); choncho

ذَٰلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ حُرُمَاتِ اللَّهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُ عِندَ رَبِّهِ ۗ وَأُحِلَّتْ لَكُمُ الْأَنْعَامُ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ۖ فَاجْتَنِبُوا الرِّجْسَ مِنَ الْأَوْثَانِ وَاجْتَنِبُوا قَوْلَ الزُّورِ ﴿٣٠﴾

---

kumlamula kuti aimange ndikuti asandiphatikize pamapemphero ndi china chilichonse, ndikuti aiyeretse nyumba Yanga kuuve wamafano ndi uve wina uliwonse kuti pakhale pamalo pozungulira chifukwa choopa Mulungu. Nanga bwanji iwo apasankha kukhala popembedzera mafano.

Upeweni uve wa mafano,Ndiponso pewani mawu abodza,

**31.** Uku mutapendekera kwa Mulungu Yekha, osati kum'phatikiza (Mulungu). Ndipo amene Akuphatikiza Mulungu Ndi mafano, ali ngati wogwa Kuchokera kumwamba, kenako Mbalame nkumuwakha, kapena Mphepo kukamtaya malo akutali.

حُنَفَاءَ لِلَّهِ غَيْرَ مُشْرِكِينَ بِهِ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ السَّمَاءِ فَتَخْطَفُهُ الطَّيْرُ أَوْ تَهْوِي بِهِ الرِّيحُ فِي مَكَانٍ سَحِيقٍ ﴿٣١﴾

**32.** Zimenezo ndikuti amene alemekeze Zizindikiro za chipembedzo cha Mulungu, kutero ndichinthu choonetsa Kuopa Mulungu m'mitima.

ذَٰلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ شَعَائِرَ اللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقْوَى الْقُلُوبِ ﴿٣٢﴾

**33.** (Ziweto zimene mukutumiza ku Makka monga Nsembe) muli nazo zithandizo mmenemo (Monga kuzikwera ndi kuzikama mkaka) Kufikira nthawi yodziwika, (yomwe ndi nthawi Yozizingira); kenako malo ozizingira ndi pafupi Ndi nyumba yakalekaleyo.

لَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ مَحِلُّهَا إِلَى الْبَيْتِ الْعَتِيقِ ﴿٣٣﴾

**34.** Ndipo mpingo uliwonse tidaupangira malo Ozingira nsembe zamapemphero kuti Atchule dzina la Mulungu pa zomwe Wawapatsa monga ziweto zamiyendo Inayi. Choncho Mulungu wanu ndi Mulungu m'modzi Yekha; gonjerani kwa Iye; Ndipo odzichepetsa auze

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا لِّيَذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّن بَهِيمَةِ الْأَنْعَامِ ۗ فَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ فَلَهُ أَسْلِمُوا ۗ وَبَشِّرِ الْمُخْبِتِينَ ﴿٣٤﴾

nkhani yabwino.[1]

**35.** Omwe Mulungu akatchulidwa, Mitima yawo imanjenjemera ndiponso Amapirira pazomwe zawapeza, ndipo Amapemphera swala moyenera Ndi kupereka chopereka kuchokera m'zomwe Tawapatsa.

الَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ اللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ وَالصَّابِرِينَ عَلَىٰ مَا أَصَابَهُمْ وَالْمُقِيمِي الصَّلَاةِ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ndipo ngamira (ng'ombe, mbuzi ndi Mberere) tadzichita kwa inu kuti zikhale Mwazizindikiro za chipembedzo cha Mulungu; m'zimenezo Muli zabwino kwa inu; choncho Litchuleni Dzina la Mulungu pa izo Pamene zikuima mondanda (uku Mukuzizinga,) ndipo zikagwa Cham'nthiti, idyani (nyama yake) Ndikumdyetsa yemwe Akungozungulirazungulira, Wosapempha ndi wopempha yemwe. Momwemo tazigonjetsa kwa inu (Pochita kuti zikugonjereni) Kuti muthokoze.

وَالْبُدْنَ جَعَلْنَاهَا لَكُم مِّن شَعَائِرِ اللَّهِ لَكُمْ فِيهَا خَيْرٌ ۖ فَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهَا صَوَافَّ ۖ فَإِذَا وَجَبَتْ جُنُوبُهَا فَكُلُوا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْقَانِعَ وَالْمُعْتَرَّ ۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرْنَاهَا لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** (Nyamazo) Mulungu siimfika minofu yake Ngakhale magazi ake, koma kuopa kuchokera Mwa inu ndiko kumene kumamfika; momwemo Wazikhalitsa (nyamazo) zogonjera inu kuti Mumlemekeze Mulungu

لَن يَنَالَ اللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَاؤُهَا وَلَٰكِن يَنَالُهُ التَّقْوَىٰ مِنكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا اللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَاكُمْ ۗ وَبَشِّرِ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٧﴾

---

[1] Tanthauzo la ndime iyi nkuti malamulo a za Haji sadaikidwe pa inu nokha Asilamu, koma mpingo uliwonse wokhulupirira Mulungu adauikira malo ndi malamulo operekera nsembe zawo kwa Mulungu kuti atamande dzina Lake ndi kum'lemekeza pozinga nsembezo, monga kumthokoza Iye pazimene wawapatsa.

chifukwa Chakukuongolaniku. Auze nkhani yabwino Ochita zabwino.

إِنَّ اللَّهَ يُدَافِعُ عَنِ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُورٍ ﴿٣٨﴾

**38.** Ndithu, Mulungu amawateteza amene Akhulupirira, ndithu, Mulungu sakonda Aliyense wachinyengo, wosathokoza.

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَاتَلُونَ بِأَنَّهُمْ ظُلِمُوا وَإِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ نَصْرِهِمْ لَقَدِيرٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Chaperekedwa chilolezo kwa (Asilamu) Amene akuputidwa (ndi Adani awo kuti abwezere) chifukwa chakuti iwo Achitiridwa zoipa; ndipo ndithu, Mulungu Ngokhoza kuwathandiza;

الَّذِينَ أُخْرِجُوا مِنْ دِيَارِهِمْ بِغَيْرِ حَقٍّ إِلَّا أَنْ يَقُولُوا رَبُّنَا اللَّهُ وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُمْ بِبَعْضٍ لَهُدِّمَتْ صَوَامِعُ وَبِيَعٌ وَصَلَوَاتٌ وَمَسَاجِدُ يُذْكَرُ فِيهَا اسْمُ اللَّهِ كَثِيرًا وَلَيَنْصُرَنَّ اللَّهُ مَنْ يَنْصُرُهُ إِنَّ اللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Omwe atulutsidwa m'nyumba zawo popanda Chilungamo, koma pachifukwa chakuti Akunena, "Mbuye wathu ndi Mulungu."Ndipo Pakapanda Mulungu kukankha anthu ena Kupyolera mwa ena, (popatsa ena mphamvu Kuti agonjetse ena), ndiye kuti Masinagogi, Matchalitchi, nyumba Zina zopemphereramo Ndi misikiti momwe dzina la Mulungu Likutchulidwa mochuluka zikadagumulidwa. Ndithu, Mulungu am'thangata amene Akuthangata chipembedzo Chake; ndithu, Mulungu Ngwanyonga, Wogonjetsa chilichonse.[1]

---

[1] M'ndime iyi, Mulungu akuti akadawalekerera anthu oipa, omwe cholinga chawo nkudzetsa chisokonezo padziko, popanda kusankha anthu ena kuti alimbane nawo, ndiye kuti nyumba zopemphereramo Ayuda, Akhrisitu ndi Asilamu, zikadagumulidwa. Koma Mulungu amasankha anthu olungama kuti

**41.** Omwe akuti tikawakhazika padziko Mwa ubwino, amachita Mapemphero a swala Moyenera ndi kupereka zakat, Ndi kulamula zabwino ndi kuletsa zoipa; Ndipo mabwerero a zinthu Nkwa Mulungu basi.

ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ أَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُوا۟ بِٱلْمَعْرُوفِ وَنَهَوْا۟ عَنِ ٱلْمُنكَرِ ۗ وَلِلَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلْأُمُورِ ﴿٤١﴾

**42.** Ndipo ngati akukuyesa wabodza, (awa Akafiri, sizachilendo), ndithu, Adatsutsanso (aneneri awo) patsogolo Pawo anthu a Nuhi, Aadi, a Samudu,

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَثَمُودُ ﴿٤٢﴾

**43.** Anthu a Ibrahima, anthu a Luti,

وَقَوْمُ إِبْرَٰهِيمَ وَقَوْمُ لُوطٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Ndi anthu a ku Madiyani; Nayenso Musa adayesedwa Wabodza (adamkana). Ndipo Osakhulupirira Ndidawapatsa nthawi, Kenako ndidawathira dzanja. Nanga Chidali bwanji chilango changa.

وَأَصْحَٰبُ مَدْيَنَ ۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰ فَأَمْلَيْتُ لِلْكَٰفِرِينَ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٤﴾

**45.** Ndi midzi ingati tidaiononga yomwe inkachita Zoipa? Zipupa zitagwera pa madenga ake. Ndipo ndi zitsime (zingati) zomwe Zidasiidwa, ndi nyumba zikuluzikulu Zomwe zidali zolimba?

فَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَا وَهِىَ ظَالِمَةٌ فَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئْرٍ مُّعَطَّلَةٍ وَقَصْرٍ مَّشِيدٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Kodi sayendayenda padziko kuti akhale Ndi mitima (yanzeru)

أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَتَكُونَ لَهُمْ قُلُوبٌ

---

alimbane ndi anthu oipawo kuti choonadi cha Mulungu chisazime. Ndipo amene akuteteza choonadi cha Mulungu, Chauta walonjeza kumthangata.

yowazindikiritsa Ndi makutu omvera? Ndithu, maso Sagwidwa khungu, (khungu loononga Chipembedzo), koma mitima yomwe ili M'zifuwa ndi imene imagwidwa khungu (Loononga chipembedzo).

يَعْقِلُونَ بِهَآ أَوْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۖ فَإِنَّهَا لَا تَعْمَى ٱلْأَبْصَٰرُ وَلَٰكِن تَعْمَى ٱلْقُلُوبُ ٱلَّتِى فِى ٱلصُّدُورِ ﴿٤٦﴾

**47.** Ndipo akukufulumizitsa kuti udzetse Chilango. Komatu Mulungu sadzaswa Lonjezo lake (limene adaliika lakuti Chilango chenicheni chidzakhala patsiku La chimaliziro). Ndipo ndithu, tsiku Limodzi kwa Mbuye wako lili ngati zaka Chikwi chimodzi mukawerengedwe kanu.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلْعَذَابِ وَلَن يُخْلِفَ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥ ۚ وَإِنَّ يَوْمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Kodi ndi (anthu) amidzi ingati amene Ndidawapatsa nthawi pomwe ankachita Zoipa? Kenako ndidawathira m'dzanja.Ndipo kwa Iye nkobwerera.

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَمْلَيْتُ لَهَا وَهِىَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ أَخَذْتُهَا وَإِلَىَّ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٨﴾

**49.** Nena: "E, inu anthu! Ndithu, ine Kwa inu ndine Mchenjezi woonekera:"

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَآ أَنَا۠ لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٤٩﴾

**50.** "Tsono amene akhulupirira ndi kumachita Zabwino, chikhululuko ndi riziki Laulemu zili pa iwo."

فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٥٠﴾

**51.** "Ndipo amene akulimbika Kulimbana ndi aya zathu, Iwowo ndi anthu a kumoto."

وَٱلَّذِينَ سَعَوْا۟ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿٥١﴾

**52.** Ndipo palibe pamene Tidatuma Mtumiki ngakhale M'neneri patsogolo pako, koma

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ وَلَا نَبِىٍّ إِلَّآ إِذَا تَمَنَّىٰٓ أَلْقَى ٱلشَّيْطَٰنُ

فِيٓ أُمۡنِيَّتِهِۦ فَيَنسَخُ ٱللَّهُ مَا يُلۡقِي ٱلشَّيۡطَٰنُ ثُمَّ يُحۡكِمُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾

Akamawerenga, satana amaponya (Zosokoneza) m'kuwerenga kwakeko; Koma Mulungu amachotsa zomwe satana Akuponya; kenako nkuzilongosola aya Zake. Ndipo Mulungu Ngodziwa Kwambiri, Wanzeru zakuya.

لِّيَجۡعَلَ مَا يُلۡقِي ٱلشَّيۡطَٰنُ فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمۡۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَفِي شِقَاقِۢ بَعِيدٖ ﴿٥٣﴾

**53.** (Izi zimachitika) kuti achichite Chimene satana akuponya kukhala Mayeso kwa omwe m'mitima mwawo muli Matenda ndi ouma mitima yawo; ndithu, Osalungama ali m'kusiyana komwe kuli Kutali (ndi choonadi);

وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤۡمِنُواْ بِهِۦ فَتُخۡبِتَ لَهُۥ قُلُوبُهُمۡۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ﴿٥٤﴾

**54.** Ndipo kuti adziwe amene apatsidwa Kuzindikira kuti chimenechi N'choonadi chochokera kwa Mbuye Wako ndi kuchikhulupirira ndikuti Mitima yawo idzichepetse kwa Iye; Ndithu, Mulungu ndi Woongolera ku Njira yolunjika amene akhulupirira.

وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي مِرۡيَةٖ مِّنۡهُ حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةً أَوۡ يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَقِيمٍ ﴿٥٥﴾

**55.** Ndipo amene sadakhulupirire apitirira Kukhala m'chikaiko ndi chimenecho (Wadza nachocho) kufikira tsiku la Chimaliziro liwadzera mowatutumutsa, Kapena chiwadzera chilango pa tsiku Lopanda chabwino (kwa iwo).

ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ

**56.** Ufumu tsiku limenelo ngwa Mulungu; adzaweruza

فَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٥٦﴾

(mwachilungamo) Pakati pawo; choncho amene Akhulupirira ndi kumachita Zabwino, adzakhala m'minda yamtendere.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ﴿٥٧﴾

**57.** Ndipo amene sadakhulupirire (Mulungu Ndi Mtumiki Wake) ndikutsutsa aya Zathu, iwo adzapeza chilango choyalutsa.

وَالَّذِينَ هَاجَرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوا أَوْ مَاتُوا لَيَرْزُقَنَّهُمُ اللَّهُ رِزْقًا حَسَنًا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٥٨﴾

**58.** Ndipo amene asamuka chifukwa cha Chipembedzo cha Mulungu, kenako Ndikuphedwa kapena kufa, ndithu, Mulungu adzawapatsa (patsiku la Chiweruzo) zopatsa zabwino. Ndithu, Mulungu Ngwabwino popatsa Kuposa opatsa.

لَيُدْخِلَنَّهُمْ مُدْخَلًا يَرْضَوْنَهُ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿٥٩﴾

**59.** Ndithu, adzawalowetsa pamalo pomwe Adzapayanja. Ndithu, Mulungu Ngodziwa; Ngodekha

ذَٰلِكَ ۖ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ بِهِ ثُمَّ بُغِيَ عَلَيْهِ لَيَنْصُرَنَّهُ اللَّهُ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴿٦٠﴾

**60.** Zimenezi zili chonchi, ndipo yemwe Akubwezera kulanga molingana ndi momwe Iye adalangidwira; kenakonso nkuchitidwa Mtopola, ndithu, Mulungu amthangata; Mulungu Ngofufuta uchimo; Wokhululuka Kwambiri.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَأَنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٦١﴾

**61.** Zimenezo nchifukwa chakuti Mulungu Amalowetsa usiku mu usana ndikulowetsa Usana mu usiku, ndi chifukwanso

Chakuti ndithu Mulungu Ngwakumva Ngopenya.

**62.** Zimenezo nchifukwa chakuti Mulungu ndi Wowona (Alipo;) ndipo zimene akuzipembedza Kusiya Iye, nzachabe. Ndipo Mulungu Ngwapamwambamwamba Ngwamkulu.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ وَاَنَّ مَا يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ هُوَ الْبَاطِلُ وَاَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيْرُ ﴿٦٢﴾

**63.** Kodi suona kuti Mulungu amatsitsa Madzi kuchokera kumitambo, ndipo Nthaka imakhala yobiriwira? Ndithu, Mulungu Ngodziwa zobisika ndiponso Ngodziwa zoonekera.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَتُصْبِحُ الْاَرْضُ مُخْضَرَّةً ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَطِيْفٌ خَبِيْرٌ ﴿٦٣﴾

**64.** Zakumwamba ndi zapansi zonse Nzake; Ndithu, Mulungu Ngwachikwanekwane; Wotamandidwa.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَاِنَّ اللّٰهَ لَهُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ ﴿٦٤﴾

**65.** Kodi sudaone kuti Mulungu Wakufewetserani zonse zam'nthaka Ndi zombo zomwe zikuyenda panyanja Mwalamulo Lake? Ndipo wagwira thambo Kuti lisagwe panthaka koma kupyolera M'chilolezo Chake; ndithu, Mulungu Ngodekha kwa anthu Ngwachifundo.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَّا فِي الْاَرْضِ وَالْفُلْكَ تَجْرِيْ فِي الْبَحْرِ بِاَمْرِهٖ ؕ وَيُمْسِكُ السَّمَآءَ اَنْ تَقَعَ عَلَى الْاَرْضِ اِلَّا بِاِذْنِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٦٥﴾

**66.** Ndipo Iye ndi Amene adakupatsani Moyo; kenako adzakupatsani imfa, Ndipo kenako adzakuukitsani; Ndithu, munthu ngosathokoza .

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ ؕ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَكَفُوْرٌ ﴿٦٦﴾

**67.** Mpingo uliwonse tidauikira Machitidwe amapemphero omwe Akuwatsata; choncho asatsutsane Nawe pachinthu ichi, ndipo itanira Anthu ku chipembedzo cha Mbuye Wako. Ndithu, iwe uli pachiongoko Chenicheni .

لِّكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا هُمْ نَاسِكُوهُ فَلَا يُنَازِعُنَّكَ فِي الْأَمْرِ وَادْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدًى مُّسْتَقِيمٍ ﴿٦٧﴾

**68.** Ndipo ngati atsutsana nawe, nena: "Mulungu Wodziwa koposa zimene Mukuchita."

وَإِن جَادَلُوكَ فَقُلِ اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** "Mulungu adzaweruza pakati panu Tsiku la Kiyama pazimene mudali Kusiyana."

اللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Kodi sudziwa kuti Mulungu akudziwa Zakumwamba ndi zapansi? Ndithu, Zonsezo zili m'kaundula (Wake), Ndithu, (kudziwika kwa) zimenezo kwa Mulungu nzosavuta.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ إِنَّ ذَٰلِكَ فِي كِتَابٍ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧٠﴾

**71.** Ndipo akupembedza milungu yabodza, Kusiya Mulungu, yomwe (Mulungu) Sadaitumizire umboni wakuti (Ipembedzedwe) yomwenso iwo Sakuidziwa bwino. Ndipo anthu Osalungama sadzakhala Ndi owathandiza.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ سُلْطَانًا وَمَا لَيْسَ لَهُم بِهِ عِلْمٌ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ﴿٧١﴾

**72.** Koma aya zathu zomveka Zikawerengedwa kwa iwo, uona Kunyansidwa pankhope za Amene sadakhulupirire. Ndipo amakhala Pafupi kuwamenya amene Amawawerengera aya zathu. Nena: "Kodi ndikuuzeni zoipa

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ تَعْرِفُ فِي وُجُوهِ الَّذِينَ كَفَرُوا الْمُنكَرَ يَكَادُونَ يَسْطُونَ بِالَّذِينَ يَتْلُونَ عَلَيْهِمْ آيَاتِنَا قُلْ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكُمُ النَّارُ

وَعَدَهَا ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٧٢﴾

kwambiri Kuposa izi? Ndi moto (Wa Mulungu) umene wawalonjeza amene Sadakhulupirire (Mulungu ndi Mtumiki Wake) amenewo ndi mabwerero oipa zedi.”

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَن يَخْلُقُوا۟ ذُبَابًا وَلَوِ ٱجْتَمَعُوا۟ لَهُۥ ۖ وَإِن يَسْلُبْهُمُ ٱلذُّبَابُ شَيْـًٔا لَّا يَسْتَنقِذُوهُ مِنْهُ ۚ ضَعُفَ ٱلطَّالِبُ وَٱلْمَطْلُوبُ ﴿٧٣﴾

**73.** E, inu anthu! Fanizo laperekedwa; Choncho limvereni. Ndithu, amene Mukuwapembedza m’malo mwa Mulungu, Sangathe kulenga ntchentche ngakhale Atasonkhana (kuti athandizane) Pachimenechi. Ndipo ngati ntchenche Itawalanda chinthu, sangathe kuchilanda Kuntchentcheyo. Wafooka kwenikweni Wopempha ndi wopemphedwa.

مَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٧٤﴾

**74.** Sadamlemekeze Mulungu, kulemekeza Komuyenera. Ndithu, Mulungu Ngwamphamvu Ngogonjetsa chilichonse.

ٱللَّهُ يَصْطَفِى مِنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا وَمِنَ ٱلنَّاسِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٧٥﴾

**75.** Mulungu amasankha atumiki mwa angelo Ndi mwa anthu. Ndithu, Mulungu Ngwakumva; Ngopenya.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٧٦﴾

**76.** Akudziwa zimene zili patsogolo pawo Ndi zimene zili pambuyo pawo; kwa Mulungu Yekha ndiko kobwerera Zinthu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱرْكَعُوا۟ وَٱسْجُدُوا۟ وَٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱفْعَلُوا۟ ٱلْخَيْرَ

**77.** E, inu amene mwakhulupirira! Weramani ndikugwetsa nkhope zanu pansi Ndipo mpembedzeni Mbuye wanu

Ndikuchita zabwino kuti mupambane.

لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ﴿٧٧﴾

**78.** Ndipo menyerani chipembedzo cha Mulungu, kumenyera kwa choonadi; Iye ndi Amene adakusankhani (kuti Mukhale mpingo wabwino;) ndipo Sadaike pa inu zinthu zolemera Pachipembedzo, ndi chipembedzo Cha tate wanu Ibrahim. Iye (Mulungu) Adakutchani Asilamu kuyambira kale (M'mabuku akale) ndi mu iyi, (Qur'an) kuti Mtumiki akhale mboni Pa inu, inunso kuti mukhale mboni Pa anthu. Choncho pempherani swala; Perekani zakat ndipo gwirizanani Chifukwa cha Mulungu. Iye ndiye Mbuye wanu, Mbuye wabwino zedi, Ndi Mthandizi wabwino zedi.

وَجَٰهِدُوا فِي اللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِ ۚ هُوَ
اجْتَبَاكُمْ وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِي الدِّينِ
مِنْ حَرَجٍ ۚ مِلَّةَ أَبِيكُمْ إِبْرَاهِيمَ ۚ
هُوَ سَمَّاكُمُ الْمُسْلِمِينَ مِنْ قَبْلُ وَفِي
هَٰذَا لِيَكُونَ الرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيْكُمْ
وَتَكُونُوا شُهَدَاءَ عَلَى النَّاسِ ۚ فَأَقِيمُوا
الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَاعْتَصِمُوا
بِاللَّهِ هُوَ مَوْلَاكُمْ ۖ فَنِعْمَ الْمَوْلَىٰ
وَنِعْمَ النَّصِيرُ ﴿٧٨﴾






Surayi yayamba ndi kunenetsa zakupambana kwa okhulupirira. Ndipo yatsatiza ndi kufotokoza mbiri zawo. Kenako yafotokotoza chiyambi chakulengedwa kwa munthu ndi maonekedwe osonyeza kukhoza kwa Mulungu Wapamwambamwamba. Ndipo yatsatiza pankhaniyi nkhani za aneneri zomwe zikuonetsa kuti uthenga wawo udali wofanana ndikutinso anthu ngochokera kukholo limodzi.

Surayi yafotokoza za yemwe akufuna chiongoko ndi mwini kusokera. Ndipo yasimbanso za maganizo a "Amshirikina" pa za M'neneri Muhammad (Mtendere ndi Madalitso a Mulungu zikhale pa iye). Ndipo Mulungu m'surayi wafunsamo mafunso kuti anthu amuyankhe molingana ndi chilengedwe chawo.

Kenako surayi yasimba za momwe anthu adzakhalira pa tsiku la Kiyama (Chimaliziro) ponenetsa kuti iwo adzaweruzidwa mwachilungamo.



## *Sûrat Al-Mu’minûn XXIII*



*M’dzina la Mulungu waChifundo Chambiri, waChisoni.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Ndithu apambana okhulupirira (Mwa Mulungu ndi Atumiki Ake)

قَدْ أَفْلَحَ الْمُؤْمِنُونَ ١

**2.** Amene amakhudzumuka Pamapemphero awo (poipereka mitima Yawo kwa Mulungu modzichepetsa).

الَّذِينَ هُمْ فِي صَلَاتِهِمْ خَاشِعُونَ ٢

**3.** Ndi omwe amapewa zinthu Zopanda pake (zachabe).

وَالَّذِينَ هُمْ عَنِ اللَّغْوِ مُعْرِضُونَ ٣

**4.** Ndi omwe amakwaniritsa (Nsanamira ya) chopereka (Zakat).

وَالَّذِينَ هُمْ لِلزَّكَاةِ فَاعِلُونَ ٤

**5.** Ndi omwe amasunga umaliseche wawo.

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ٥

**6.** Kupatula kwa akazi Awo ndi adzakazi omwe Manja awo akumanja apeza. Choncho iwo (pakukumana ndi amenewo) Saali odzudzulidwa

إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ٦

**7.** Koma omwe angafune zosemphana ndi izi (Kulumikizana ndi mkazi posiya njira Ziwirizi) iwowo ndiwo opyola malire (A Mulungu).

فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ٧

**8.** Ndi amene amasunga malonjezo awo ndi Zomwe akhulupirika nazo;

وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ٨

وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَوَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ٩

**9.** Ndi omwe akusunga Mapemphero awo (popemphera m'nthawi Zake ndi kutsata malamulo ake uku Ali odzichepetsa).

أُولَٰئِكَ هُمُ الْوَارِثُونَ ١٠

**10.** Iwo ndi olandira (zabwino tsiku la Kiyama).

الَّذِينَ يَرِثُونَ الْفِرْدَوْسَ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ١١

**11.** Amene adzalandira Munda wa Mtendere (Wotchedwa) Fir'dausi (Munda Wapamwamba kwambiri). M'menemo iwo Adzakhala muyaya.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن سُلَالَةٍ مِّن طِينٍ ١٢

**12.** Ndipo ndithu, Tidamlenga munthu Kuchokera ku dongo labwino;

ثُمَّ جَعَلْنَاهُ نُطْفَةً فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ ١٣

**13.** Kenako tidalenga ana ake ndi dontho Lamadzi (Ambewu ya munthu) lomwe Lidaikidwa pamalo osungidwa;

ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ عِظَامًا فَكَسَوْنَا الْعِظَامَ لَحْمًا ثُمَّ أَنشَأْنَاهُ خَلْقًا آخَرَ ۚ فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ ١٤

**14.** Kenako tidalisintha dontholo kukhala Magazi oundana; ndipo kenako magaziwo Tidawasintha kukhala m'nofu; ndipo Kenako m'nofu tidausintha kukhala Mafupa; ndipo mafupawo tidawaveka Minofu, kenako tidamsintha kukhala Cholengedwa china. Choncho, watukuka Mulungu, Wabwino polenga.

ثُمَّ إِنَّكُم بَعْدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ١٥

**15.** Kenako ndithu inu pambuyo Pazimenezo mudzamwalira

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ تُبْعَثُونَ ١٦

**16.** Ndithu inu, kenako mudzaukitsidwa Pa tsiku la Kiyama.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعَ طَرَآئِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ ٱلۡخَلۡقِ غَٰفِلِينَ ١٧

**17.** Ndipo ndithu, tapanga njira (mitambo) Zisanu ndi ziwiri pamwamba panu, Ndipo ndithu,(Ife) sitisiya kulabadira Zolengedwa.

وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَسۡكَنَّٰهُ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابِۭ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ١٨

**18.** Ndipo tatsitsa madzi mwamuyeso Kuchokera kumwamba, ndi Kuwakhazikitsa m'nthaka; ndipo ndithu Ife ndi okhoza kuwachotsa (kuti Musathandizike nawo koma Sitidachite zimenezo chifukwa Chokuchitirani chifundo).

فَأَنشَأۡنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ لَّكُمۡ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ١٩

**19.** Ndi madzi amenewo, tidakupangirani Minda ya kanjedza ndi mpesa, M'menemo inu mulinazo zipatso Zambiri; ndipo Mwazimenezo mumadya.

وَشَجَرَةٗ تَخۡرُجُ مِن طُورِ سَيۡنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهۡنِ وَصِبۡغٖ لِّلۡأٓكِلِينَ ٢٠

**20.** Ndipo (adakupangirani) mtengo Womera paphiri la Sinai, womwe Umatulutsa mafuta; ndipo ndindiwo Kwa amene amadya. (Mtengo wake ndi mzitona).

وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةٗۖ تُّسۡقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٢١

**21.** Ndipo ndithu, m'ziweto Muli lingaliro kwa inu. Timakumwetsani zomwe zili m'mimba Mwake; ndipo m'zimenezo mukupeza Zothandiza zambiri; ndipo zina mwaizo Mumadya.

وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ٢٢

**22.** Ndipo pa msana pa izo ndi Pamwamba pazombo, mumanyamulidwa.

**23.** Ndipo ndithu, tidamtuma Nuhi kwa anthu Ake, ndipo adati: “E, inu anthu anga! Mpembedzeni Mulungu! Mulibe mulungu Wina woti nkumpembedza kupatula Iye. Kodi simuopa (chilango Chake?)

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوْمِ
ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ
أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Akuluakulu mwa anthu ake amene Sadakhulupirire, adati: “Uyu sali kanthu, Koma ndi munthu ngati inu; akufuna kuti Adzipezere ubwino pa inu; ndipo Mulungu akadafuna (kukuphunzitsani) Akadatuma angelo. Zoterezi sitidamvepo Kumakolo athu akale”.

فَقَالَ ٱلْمَلَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ مَا هَٰذَآ
إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ
وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةً مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا
فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** “Uyu sali kanthu, koma ndi munthu Wamisala; choncho muyembekezereni Mpaka nthawi (yofera”.)

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌۢ بِهِۦ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا۟ بِهِۦ
حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٥﴾

**26.** (Nuhi) adati: “Mbuye wanga; Ndipulumutseni pakuti anditsutsa!”

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٦﴾

**27.** Choncho tidamuvumbulutsira (Mawu Akuti): “Panga chombo moyang’aniridwa Ndikudziwitsidwa ndi Ife”. Ndipo Lamulo Lathu likadza ndikufwamphuka Madzi muuvuni, lowetsa mkati mwake (Mwachombocho) chilichonse Ziwiriziwiri, chachimuna ndi chachikazi Ndi banja lako, kupatula yemwe liwu Latsogola pa

فَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ أَنِ ٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا
وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ
فَٱسْلُكْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ
وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ
مِنْهُمْ وَلَا تُخَٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟
إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٢٧﴾

iye kuti aonongeke mwa iwo. Ndipo usandilankhule Za omwe adzichitira (okha) zoipa Ndithu iwo amizidwa (m'madzi).

**28.** Ndipo ukakhazikika m'chombocho, iwe Ndi amene uli nawo, nenani: "Tikuthokoza Mulungu, amene Watipulumutsa ku anthu Osalungama".

فَإِذَا اسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى الْفُلْكِ
فَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي نَجَّانَا مِنَ الْقَوْمِ
الظَّالِمِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ndipo (potsika),nena: "E, Mbuye wanga! Nditsitseni; kutsitsa kwa madalitso, Pakuti Inu ndinu wotsitsa bwino kwambiri Kuposa otsitsa".

وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِي مُنزَلًا مُّبَارَكًا وَأَنتَ خَيْرُ
الْمُنزِلِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ndithu, m'zimenezi muli zisonyezo. Ndithu, Ife tili (ndi udindo) wowayesa ndi mayeso Osiyanasiyana.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Kenako tidabweretsa m'badwo wina pambuyo Pawo (omwe ndi Adi).

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قَرْنًا آخَرِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Ndipo tidatuma kwa iwo m'neneri (Hudu) Wochokera mwa iwo, (yemwe ankati): "Pembedzani Mulungu! Mulibe mulungu wina Kupatula Iye. Kodi simuopa?

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ أَنِ اعْبُدُوا
اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ndipo akuluakulu a mwa anthu ake amene Adali osakhulupirira, ndikutsutsa za Kukumana ndi tsiku la chimaliziro, omwe Tidawapatsa kulemera pamoyo wapadziko, Adati: "Uyu saali kanthu, koma ndi Munthu

وَقَالَ الْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا
بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا
مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ
وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٣﴾

monga inu; amadya zimene inu Mumadya, ndi kumwa Zomwe inu mumamwa.

**34.** Koma ngati mumvera Munthu wonga inu, Ndiye kuti mukhala otaika (oluza).

وَلَئِنْ أَطَعْتُم بَشَرًا مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَاسِرُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kodi akukulonjezani kuti mukadzafa Ndikusanduka dothi ndi mafupa, mudzaukitsidwanso (m'manda)?

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَابًا وَعِظَامًا أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Sizingachitike, sizingachitike, zimene Mukulonjezedwazi!

هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Palibe (moyo wina) koma moyo wathu Wapadzikowu basi! Tikufa ndiponso kukhala ndi moyo! Ndipo sitidzaukitsidwa M'manda.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Uyu saali kanthu (amene akudzitcha Kuti ndi Mtumiki) koma ndi munthu basi, Akupekera Mulungu bodza, ndipo ife Sitimkhulupirira."

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** (Mtumikiyo) adati: "E, Mbuye wanga! Ndipulumutseni pakuti anditsutsa".

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٣٩﴾

**40.** (Mulungu) adati: "Posachedwapa akhala Odandaula."

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Choncho, mkuwe wa (chilango) choonadi Udawaononga, ndipo tidawachita Ngati zinyalala (zongotengedwa

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ غُثَاءً ۚ فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤١﴾

ndi madzi). Choncho, kuonongeka kudatsimikizika Pa anthu osalungama.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قُرُونًا ءَاخَرِينَ ﴿٤٢﴾

**42.** Ndipo titatero tidalenga mibadwo ina Pambuyo pawo.

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَـْٔخِرُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Palibe mtundu Ungafulumizitse kapena Kuichedwetsa nthawi yake yofera,

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا ۖ كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ ۚ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُم بَعْضًا وَجَعَلْنَٰهُمْ أَحَادِيثَ ۚ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Kenaka tidatuma atumiki Athu. Motsatizana; (wina pambuyo pa mnzake). Ndipo m'badwo uliwonse pamene adaufikira Mtumiki wake, udamtsutsa; ndipo Tidawaononga motsatana; ndipo tidawachita Kukhala nkhani (za anthu.) Ndipo kuonongeka Kudatsimikizika pa anthu osakhulupirira.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَٰرُونَ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٤٥﴾

**45.** Zitatero tidatuma Musa ndi m'bale wake Haaruna, pamodzi ndi zozizwitsa Zathu, ndi Umboni woonekera poyera,

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Kwa Farawo ndi nduna zake. Koma onse Adadzitukumula; ndipo adali anthu odzikweza.

فَقَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَٰبِدُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Ndipo adati: "Ha! Tikhulupirire anthu awiri Onga ife, omwe mtundu wawo ndi akapolo Athu!".

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا۟ مِنَ ٱلْمُهْلَكِينَ ﴿٤٨﴾

**48.** Choncho adawatsutsa (onse awiri), ndipo Adali m'gulu la oonongedwa.

**49.** Ndipo ndithu, Musa Tidampatsa Buku kuti iwo Aongoke.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ndipo tidamchita mwana wa Mariamu ndi mayi wake kukhala Chisonyezo (choonetsa Kukhoza kwathu). Ndipo tidawapatsa malo Othawirapo, pachikweza, chokhazikika Pomwenso padali akasupe.

وَجَعَلْنَا ٱبْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةً وَءَاوَيْنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ﴿٥٠﴾

**51.** E, inu Atumiki! Idyani Zakudya zabwino, Ndipo chitani zabwino. Ndithu, Ine ndi Wodziwa Zonse zimene muchita.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُوا۟ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعْمَلُوا۟ صَٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** (Tidauza mibadwo yawo): "Ndithu mpingo Wanuwu ndi mpingo umodzi, ndipo Ine Ndine Mbuye wanu; choncho ndiopeni".

وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمْ فَٱتَّقُونِ ﴿٥٢﴾

**53.** Koma adadula chinthu chawochi (Chipembedzo chawo) pakati pawo M'mipatukomipatuko; gulu lililonse Limasangalalira chimene lili nacho.

فَتَقَطَّعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ زُبُرًا ۖ كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Choncho, asiye mu umbuli wawo kufikira Nthawi (yakufa kwawo).

فَذَرْهُمْ فِى غَمْرَتِهِمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Kodi akuganiza kuti Tikamawapatsa chuma Ndi ana,

أَيَحْسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٍ وَبَنِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Tikuwafulumizitsira zabwino. Sichoncho, koma Iwo sakuzindikira.

نُسَارِعُ لَهُمْ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ بَل لَّا يَشْعُرُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ndithu, amene amakhala amantha chifukwa Choopa Mbuye

إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنْ خَشْيَةِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٥٧﴾

wawo, (ndim’mene mathero Awo adzakhalire);

وَالَّذِينَ هُم بِآيَاتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٨﴾

**58.** Ndi omwe amakhulupirira aya za Mbuye Wawo;

وَالَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُونَ ﴿٥٩﴾

**59.** Ndi omwenso saphatikiza Mbuye wawo ndi Mafano;

وَالَّذِينَ يُؤْتُونَ مَا آتَوا وَّقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَاجِعُونَ ﴿٦٠﴾

**60.** Ndi omwenso amapereka (zakaati ndi sadaka Kuchokera m’chuma) chimene apatsidwa, Uku mitima yawo ili yoopa kuti adzabwerera Kwa Mbuye wawo;

أُولَٰئِكَ يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَهُمْ لَهَا سَابِقُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Amenewa ndiamene akuchita changu Pa zinthu zabwino, ndipo iwo akutsogolera (Ena) pazimenezo.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَلَدَيْنَا كِتَابٌ يَنطِقُ بِالْحَقِّ ۚ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

**62.** Ndipo sitikakamiza munthu, koma chimene Angathe (kuchichita). Ndipo tili naye Kaundula (wosunga chilichonse) yemwe Adzayankhula choonadi ndipo iwo Sadzaponderezedwa

بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَالٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا عَامِلُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Koma mitima yawo ili Nkusalabadira mu ichi; Ndipo iwo ali ndi Ntchito zimene akuchita, Osati izi,

حَتَّىٰ إِذَا أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِالْعَذَابِ إِذَا هُمْ يَجْأَرُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Kufikira tikadzawaika m’chilango amene ali Opeza bwino, pompo adzakuwa (ndikupempha Chipulumutso).

لَا تَجْأَرُوا الْيَوْمَ ۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ﴿٦٥﴾

**65.** (Kudzanenedwa kwa iwo): “Musalire lero (Ndikupempha chipulumutso)! Ndithu, inu Simupulumutsidwa ndi Ife.

**66.** "Ndipo aya Zanga zinkawerengedwa kwa Inu koma munkazibwezera kumbuyo Ndizidendene zanu,

قَدْ كَانَتْ ءَايَٰتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ تَنكِصُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Uku mukudzikweza; Nkumakambirana usiku Zachabechabe zoinyoza (Qur'an)"

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرًا تَهْجُرُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Kodi sadaganizizire liwu (ili limene wadza Nalo Mtumiki{SAW}), kapena zawadzera Zomwe sizidawadzerepo makolo awo Akale?

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا۟ ٱلْقَوْلَ أَمْ جَآءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٦٨﴾

**69.** Kodi kapena sadam'dziwe Mtumiki wawoyu (Makhalidwe ake) kotero kuti iwo Akum'kana?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا۟ رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** "Kapena akunena Kuti ngwamisala?" Koma Wawadzera ndi choonadi, Ndipo ambiri aiwo Amachida choonadi.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةٌۢ ۚ بَلْ جَآءَهُم بِٱلْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ndipo choonadi Chikadatsatira zofuna Zawo, ndiye kuti thambo Ndi nthaka ndi za m'menemo Zikadaonongeka! Koma Tawabweretsera chikumbutso chawo, koma Iwo akuchipewa chikumbutso chawocho.

وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلْحَقُّ أَهْوَآءَهُمْ لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ ۚ بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Kodi kapena ukuwapempha malipiro (Nchifukwa chake akuchikana Chipembedzochi)? Koma malipiro a Mbuye Wako ndiwo abwino; Iye ndi Wopereka Wabwino kuposa opereka.

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿٧٢﴾

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٣﴾

**73.** Ndipo ndithu, iwe ukuwaitanira kunjira Yolunjika; (supempha malipiro kwa iwo Pa kuitanako).

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٤﴾

**74.** Ndipo ndithu, amene sakhulupirira tsiku La chimaliziro, ali kutali ndi njira Ya choonadi.

وَلَوْ رَحِمْنَاهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٥﴾

**75.** Ndipo tikadawachitira Chifundo ndi kuwachotsera Masautso omwe ali nawo, Ndithu, akadapitiriza Kuyumbayumba M'kuchita kwawo zoipa.

وَلَقَدْ أَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٦﴾

**76.** Ndipo ndithu, Tidawalanga ndi chilango Chaukali, koma sadacheukire kwa Mbuye wawo ndikudzichepetsa,

حَتَّىٰ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٧﴾

**77.** Kufikira pamene Tidawatsekulira khomo la Chilango chaukali; Pamenepo ndipo Adataya mtima.

وَهُوَ الَّذِي أَنشَأَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٧٨﴾

**78.** Ndipo Iye ndi Yemwe adakupangirani Makutu, maso ndi moyo; Nzochepa zimene Mukuthokoza.

وَهُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٩﴾

**79.** Iyenso ndi Yemwe Wakufalitsani padziko;Kenako mudzasonkhanitsidwa kwa Iye.

وَهُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ وَلَهُ اخْتِلَافُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٨٠﴾

**80.** Ndipo Iye ndi Yemwe Amapatsa moyo ndi Imfa,ndipo kusinthana Kwa usiku ndi usana Nkwake. Kodi simuzindikira?

بَلْ قَالُوا مِثْلَ مَا قَالَ الْأَوَّلُونَ ﴿٨١﴾

**81.** Koma akunena monga (anthu) oyamba Adanenera.

**82.** Akunena: “Kodi tikadzafa ndikukhala Dothi ndi mafupa, tidzaukitsidwanso?”

قَالُوٓا۟ أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** “ Ndithudi ife ndi makolo athu kale Tidalonjezedwa zimenezi izi sikanthu koma Nkhambakamwa za anthu akale.”

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبْلُ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Nena: “Kodi nthaka njayani ndi zomwe zili M’menemo, ngati inu Mukudziwa (kanthu)!”

قُل لِّمَنِ ٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Adzanena kuti, “Nza Mulungu!” Nena: “Nanga bwanji simukumkumbukira(Kuti Iye Ngokhoza chilichonse)?

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Nena: “Kodi ndani Mbuye wa thambo zisanu Ndi ziwiri, ndi Mbuye wa Mpando Waukulu?”

قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبْعِ وَرَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٨٦﴾

**87.** Anena (kuti): “Nza Mulungu.” Nena: “Nanga bwanji simukumuopa?”

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Nena: “Kodi ndani Yemwe m’manja Mwake Muli mphamvu yolamulira chinthu Chilichonse? Ndipo Iye amateteza zonse. Ndipo palibe chimene Chingatetezedwe kuchilango Chake. Ngati inu mukudziwa.”

قُلْ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Anena (kuti): “Ndi Mulungu.” Nena: “Nanga mukulodzedwa Bwanji (ndi satana)?

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ فَأَنَّىٰ تُسْحَرُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Koma tawabweretsera choonadi; ndithu iwo Ngabodza (potsutsana ndi choonadicho).

بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِٱلْحَقِّ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Mulungu sadadzipangire mwana, ndipo Padalibe pamodzi ndi Iye mulungu (wina), Ngati zikadakhala choncho ndiye kuti mulungu Aliyense akadatenga zimene Adalenga, ndipo milungu ina ikadaipambana Milungu inzawo (polimbanirana ufumu) Mulungu wapatukana nazo kwambiri zimene Akusimbazo.

مَا اتَّخَذَ اللَّهُ مِن وَلَدٍ وَمَا كَانَ مَعَهُ مِنْ إِلَٰهٍ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهٍ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Wodziwa zamseri ndi Zapoyera; watukuka Kuzimene akumphatikiza nazozo.

عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Nena: "E, Mbuye wanga! Ngati mungandionetse zomwe Akulonjezedwa (ndikadali ndi moyo),

قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّي مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** E, Mbuye wanga! Musandikhazike M'gulu la anthu osalungama".

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِي فِي الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ndipo ndithu, Ife ndiWokhoza kukuonetsa (Chilango) chimene Tikuwalonjeza.

وَإِنَّا عَلَىٰ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَادِرُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Chotsa zoipa (zimene akukuchitira) Powabwezera zabwino; Ife tikudziwa Zimene akunena.

ادْفَعْ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ السَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ndipo nena: "E, Mbuye wanga! Ndikudzitchinjiriza ndi inu Kumanong'onong'o a satana.

وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَاتِ الشَّيَاطِينِ ﴿٩٧﴾

**98.** "Ndiponso ndikudzitchinjiriza ndi inu Mbuye Wanga kuti asandidzere."

وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٨﴾

عَلَيْهِ دَلِيلًا ﴿٤٥﴾

(Wosasinthasintha). Ndipo talichita Dzuwa kukhala chisonyezo chake;[1]

ثُمَّ قَبَضْنَاهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَسِيرًا ﴿٤٦﴾

**46.** Kenaka tikuufumbata kwa Ife M'kufumbata kwapang'onopang'ono (Kufikira wonse wutachoka).

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ لِبَاسًا وَالنَّوْمَ سُبَاتًا وَجَعَلَ النَّهَارَ نُشُورًا ﴿٤٧﴾

**47.** Ndipo Iye ndi amene wakuchitirani usiku Kukhala monga chovala, ndipo tulo Monga mpumulo, ndipo usana wauchita Kukhala monga nthawi youka (kuimfa).

وَهُوَ الَّذِي أَرْسَلَ الرِّيَاحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۚ وَأَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً طَهُورًا ﴿٤٨﴾

**48.** Iye ndi Yemwe amatumiza mphepo Kukhala nkhani yabwino Patsogolo pa chifundo Chake (mvula), Ndipo kuchokera kumitambo Tikutsitsa madzi oyera

لِنُحْيِيَ بِهِ بَلْدَةً مَيْتًا وَنُسْقِيَهُ مِمَّا خَلَقْنَا أَنْعَامًا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرًا ﴿٤٩﴾

**49.** Kuti ndi madziwo tiukitse dziko lakufa (Lachilala), ndikumwetsa Zina mwa zimene tidazilenga Monga ziweto ndi anthu Ochuluka.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَاهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوا فَأَبَىٰ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٥٠﴾

**50.** Ndiponso ndithu, tikuigawa (mvulayi) pakati Pawo kuti akumbukire,ndipo anthu ambiri Akukana (kuthokoza Mulungu) koma Kupitiriza kusakhulupirira.

---

[1] Apa Mulungu akuti kodi sukuona luso la Mulungu pa zopangapanga Zake ndi mphamvu Zake zoposa momwe amautambasulira mthunzi nthawi yamasana kuti munthu akhale pamthunzi ndikupeza mpumulo wabwino kuchoka mkutentha kwa dzuwa. Pakadapanda mthunzi ndiye kuti munthu akadatenthedwa ndi dzuwa ndikusowetsedwa mtendere pamoyo wake. Ndipo Mulungu akadafuna akadauleka mthunzi kuti ukhale pamalo amodzi. Koma Iye ndi mphamvu Zake zoposa adaupanga kukhala wosinthasintha.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِي كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيرًا ﴿٥١﴾

**51.** Ndipo tikadafuna, tikadatuma mchenjezi Wawowawo m'mudzi uliwonse, (koma Tatuma Muhammad {SAW}kuti akhale Mchenjezi waonse).

فَلَا تُطِعِ الْكَافِرِينَ وَجَاهِدْهُم بِهِ جِهَادًا كَبِيرًا ﴿٥٢﴾

**52.** Choncho usawamvere osakhulupirira Koma limbana nawo ndi iyo (Qur'an); kulimbana kwakukulu.

وَهُوَ الَّذِي مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَحِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٥٣﴾

**53.** Ndipo Iye (Mulungu) ndi Yemwe Wazikumanitsa nyanja Ziwiri,iyi yamadzi Okoma othetsa ludzu Ndi iyi yamadzi amchere owawa. Ndipo waika malire ndi Chitsekerezo chotsekereza pakati pa izo.

وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ مِنَ الْمَاءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٤﴾

**54.** Ndipo Iye ndiye adalenga munthu ndi madzi Ndiponso adamchitira chibale cha magazi Ndi chibale cha ukwati. Ndipo Mbuye Wako ali Wokhoza chilichonse.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ الْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِ ظَهِيرًا ﴿٥٥﴾

**55.** Ndipo (ena mwa anthu) akupembedza Zina zake kusiya Mulungu, zomwe Sizingawathandize ndiponso Sizingawadzetsere masautso (atasiya Kuzipembedza). Ndipo wosakhulupirira ndi Mthandizi wa zoipa poukira Mbuye wake.

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٦﴾

**56.** Ndipo Ife sitidakutume koma kuti ukhale Wouza nkhani

zabwino (okhulupirira); ndi Wochenjeza (osakhulupirira).

**57.** Nena: "Sindikupemphani malipiro Pazimenezi (zomwe ndikukuphunzitsani) Koma amene afuna ayende panjira Yopita kwa Mbuye wake, (Popanda chopereka)."

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٥٧﴾

**58.** Ndipo tsamira kwa (Mulungu) Wamoyo,Wamuyaya Yemwe saafa. Ndipo Mulemekeze pomtamanda ndi mbiri Zake. Ndipo Iye akukwana kudziwa Bwinobwino machimo a akapolo Ake;

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْحَىِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٨﴾

**59.** Yemwe adalenga thambo ndi nthaka ndi Zimene zikupezeka mkati mwake. (Adazilenga) m'masiku asanu ndi limodzi, Ndipo adakhazikika pampando Wake Wachifumu (mkukhazikika kodziwa yekha). Iye Ngwachifundo chambiri; mufunseni Wodziwa za Iye.

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ ٱلرَّحْمَٰنُ فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾

**60.** Ndipo akauzidwa (kuti): "Mulambireni (Mulungu) Wachifundo chambiri." Amati: "Ndani Wachifundo chambiri? Kodi Tilambire Yemwe iwe ukutilamula?" (Mawu Amenewa) adawaonjezera iwo mwano.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسْجُدُوا۟ لِلرَّحْمَٰنِ قَالُوا۟ وَمَا ٱلرَّحْمَٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦٠﴾

**61.** Watukuka Mwini kupereka madalitso Yemwe adakhazikitsa nyenyezi kuthambo, Ndipo

تَبَارَكَ ٱلَّذِى جَعَلَ فِى ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ﴿٦١﴾

m'menemo adaika nyali (dzuwa) Ndi mwezi wounika;

**62.** Ndipo Iye ndi Yemwe adapanga usiku Ndi usana kuti zizitsatana (Ndikusinthana). (Izi zingapindulitse) kwa Amene afuna kukumbukira kapena (amene) Afuna kuthokoza.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ خِلْفَةً لِّمَنْ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٢﴾

**63.** Ndipo akapolo a (Mulungu) Wachifundo Chambiri ndi omwe akuyenda padziko Modzichepetsa, ndipo Mbuli zikanena kwa iwo (Mawu amwano), amaziyankha Mawu abwino.

وَعِبَادُ الرَّحْمَٰنِ الَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى الْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ الْجَاهِلُونَ قَالُوا سَلَامًا ﴿٦٣﴾

**64.** Ndi omwe amapititsa nthawi inaYausiku uku akulambira ndi kuimirira Chifukwa chakulemekeza Mbuye wawo;

وَالَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَامًا ﴿٦٤﴾

**65.** Ndi omwe akunena, "E, Mbuye Wathu tichotsereni Chilango cha Jahannama; Ndithu, chilango chake Nchosasiyana nacho.

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا اصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَ ۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾

**66.** "Ndithu, iyo ndi malo woipa; Ndiponso pokhala poipa."

إِنَّهَا سَاءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٦﴾

**67.** Ndi omwe amati akamagawira anthu ena Chuma chawo, samwaza pachabe ndiponso Sachita umbombo, koma amachita Mwapakatikati.

وَالَّذِينَ إِذَا أَنفَقُوا لَمْ يُسْرِفُوا وَلَمْ يَقْتُرُوا وَكَانَ بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٧﴾

**68.** Ndi omwe sapembedza milungu ina Poiphatikiza ndi Mulungu, ndiponso Saapha

وَالَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا

بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٨﴾

munthu yemwe Mulungu adaletsa Kumupha kupatula pakakhala choonadi Ndiponso saachita chigololo. Ndipo amene achite zimenezi, apeza Masautso (pompano padziko lapansi).

يُضَاعَفْ لَهُ الْعَذَابُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَيَخْلُدْ فِيهِ مُهَانًا ﴿٦٩﴾

**69.** Chilango chidzawonjezeredwa kwa iye Tsiku la Kiyama, ndipo adzakhala M'chilango muyaya uku ali wonyozeka;

إِلَّا مَن تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ يُبَدِّلُ اللَّهُ سَيِّئَاتِهِمْ حَسَنَاتٍ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧٠﴾

**70.** Kupatula amene walapa, Naakhulupirira, ndikuchita ntchito Yabwino. Tsono iwowo, Mulungu Adzawasinthira zoipa zawo kukhala Zabwino. Ndipo Mulungu ali Wokhululuka Kwambiri, Wachisoni,

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَإِنَّهُ يَتُوبُ إِلَى اللَّهِ مَتَابًا ﴿٧١﴾

**71.** Ndipo amene akulapa ndikuchita zabwino, Ndithu, iye akulapa mwachoonadi kwa Mulungu.

وَالَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ الزُّورَ وَإِذَا مَرُّوا بِاللَّغْوِ مَرُّوا كِرَامًا ﴿٧٢﴾

**72.** Omwenso sachitira umboni zabodza, Ndipo akadutsa pamalo pazachibwana, Amadutsa mwaulemu;

وَالَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَمْ يَخِرُّوا عَلَيْهَا صُمًّا وَعُمْيَانًا ﴿٧٣﴾

**73.** Ndiponso omwe amati akakumbutsidwa Aya za Mbuye wawo, samazigwera Mwaugonthi ndi mwakhungu;

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ أَزْوَاجِنَا وَذُرِّيَّاتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَاجْعَلْنَا لِلْمُتَّقِينَ

**74.** Ndi omwenso akunena: "E, Mbuye wathu Tipatseni mwa akazi athu ndi ana Athu chotonthoza

maso, ndipo tichiteni Kukhala atsogoleri A oopa Mulungu."

إِمَامًا ﴿٧٤﴾

**75.** Iwo adzalipidwa nyota Zapamwamba chifukwa Cha mavuto omwe Adawapirira. Ndipo Akalandira m'menemo Ulemu ndi mtendere,

أُولَٰٓئِكَ يُجۡزَوۡنَ ٱلۡغُرۡفَةَ بِمَا صَبَرُواْ وَيُلَقَّوۡنَ فِيهَا تَحِيَّةٗ وَسَلَٰمًا ﴿٧٥﴾

**76.** Akakhala m'menemo muyaya; malo abwino Ndi pokhala pabwino.

خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ حَسُنَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ﴿٧٦﴾

**77.** Nena, "Ndithu,Mbuye wanga sakadalabadira Chilichonse pa inu pakadapanda Mapemphero anu, (akadakulangani pompano Padziko lapansi.) Komabe inu mwatsutsa (Uthenga wa aneneri). Choncho chilango Chidzakugweranibe."

قُلۡ مَا يَعۡبَؤُاْ بِكُمۡ رَبِّي لَوۡلَا دُعَآؤُكُمۡۖ فَقَدۡ كَذَّبۡتُمۡ فَسَوۡفَ يَكُونُ لِزَامَۢا ﴿٧٧﴾





# SÛRAT ASH-SHU'ARÂ XXVI

M'surayi muli izi:- Kumayambiriro kwake yafotokoza zaulemelero wa Qur'an. Ndiponso yaopseza okanira onse kuti Mulungu akhoza kuwatsitsira chilango pompano padziko lapansi. Ndipo yamtonthoza Mtumiki (madalitso ndi mtendere zikhale naye) pamasautso amene adakumana nawo kwa anthu ake pomufotokozera zamasautso omwe atumiki anzake adakumana nawonso kuchokera kwa anthu awo. Yafotokozanso zakukumana kwa Musa, Haarruna ndi Farawo, ndikuti Farawo adatsutsa uthenga wa awiriwa. Ndipo yafotokozanso nkhani ya Ibrahim yemwe ndikholo la aneneri, ndi nkhani ya Nuhi pamodzi ndi anthu ake; ndi nkhaninso ya Hudu pamodzi ndi Adi, ndi nkhaninso ya Swaleh pamodzi ndi Asamudu.

Ndipo surayi yafotokoza mwatsatanetsatane za ulaliki wa Luti ndi Shuaibu. Ndipo wolingalira aona m'nkhani za anenerizi kuti maziko a ulaliki wawo ndi amodzi; ndikuti njira ya otsutsa ndi imodzinso poukana uthenga wa aneneriwo.

Surayi yamaliza ndikunena za ulemerero wa Qur'an monga momwe yafotokozera kumayambiriro kwake. Ndipo yanena, komalizirako, kuti Qur'an sindakatulo.



## *Sûrat Ash-Shu‘arâ XXVI*



*M’dzina la Mulungu waChifundo Chambiri, waChisoni.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** *Tâ-Sîn-Mîm.*

طسٓمٓ ①

**2.** Izi ndi aya za Buku (la Qur’an) lofotokoza Chilichonse (chofunika m’chipembedzo).

تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْمُبِينِ ②

**3.** Mwina iwe (Mtumiki Muhammad{SAW}) Udziononga wekha (ndi madandaulo) Chifukwa chakuti (iwo) sadakhale Asilamu.

لَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ أَلَّا يَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ③

**4.** Tikadafuna, tikadawatsitsira chizizwa Kuchokera kumwamba; makosi awo Akadadzichepetsa ndi chizizwacho,(sakadatha Kucheukira kwina koma sitifuna kukakamiza Anthu kuti akhale Asilamu).[1]

إِن نَّشَأْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِم مِّنَ السَّمَاءِ آيَةً فَظَلَّتْ أَعْنَاقُهُمْ لَهَا خَاضِعِينَ ④

**5.** Ndipo palibe pamene chikuwadzera Chivumbulutso chatsopano chochokera kwa (Mulungu) Wachifundo chambiri koma Amazipatula ku icho (chivumbulutso).

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ مُحْدَثٍ إِلَّا كَانُوا عَنْهُ مُعْرِضِينَ ⑤

---

[1] Mtumiki Muhammad (madalitso ndi mtendere zikhale naye) adali kuwawidwa mtima kwambiri poona kuti anthu sakuvomereza uthenga wachoonadi umene iye adadza nawo, ndipo adali kuwamvera chisoni kwambiri. Choncho Mulungu adamtonthoza pomuuza kuti “Usadziphe wekha chifukwa chokhala ndi maganizo owamvera chisoni”. Mulungu akadafuna kuwaongola mowakakamiza akadatha kutero; koma sadafune.

فَقَدْ كَذَّبُوا فَسَيَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا مَا كَانُوا بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٦﴾

**6.** Ndithu, atsutsa; choncho posachedwapa Ziwadzera nkhani zomwe adali kuzichitira Chipongwe.

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى ٱلْأَرْضِ كَمْ أَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿٧﴾

**7.** Kodi sadaone nthaka? Ndi mmera ungatiTaumeretsa m’menemo wamtundumtundu, Wokongola?

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

**8.** Ndithu, m’zimenezo muli zizindikiro (Zosonyeza mphamvu za Mulungu). Koma Ambiri a iwo sali okhulupirira.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩﴾

**9.** Ndipo, ndithu, Mbuye wako ndi mwini Mphamvu zoposa; Wachisoni.

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئْتِ ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Ndipo (akumbutse) Pamene Mbuye wako adaitana (m’neneri) Musa; adamuuza:“Pita kwa anthu ochita zoipa,

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ﴿١١﴾

**11.** Anthu a Farawo; (auze): Kodi sawopa (Mulungu)?”

قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ﴿١٢﴾

**12.** (Musa) adati: “Mbuye wanga! Ine ndikuopa Kuti anganditsutse;

وَيَضِيقُ صَدْرِى وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِى فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَٰرُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Ndipo chingabanike chifuwa changa (ndi Maganizo, chifukwa chakunditsutsa kwawo); Ndiponso lirime langa siliyankhula Momveka bwino. Choncho tumizaninso Uthengawu kwa Haaruna (kuti tikhale awiri Ndipo azikandithangata pantchito yangayi).

ولهم علي ذنب فأخاف أن يقتلون ﴿١٤﴾

**14.** Ndipo iwowo ndili nawo mlandu Ndipo ndikuopa kuti angandiphe (Pobwezera chimene ndidawalakwira Powaphera munthu wawo).

قال كلا فاذهبا بآياتنا إنا معكم مستمعون ﴿١٥﴾

**15.** (Mulungu) adati: Iyayi! Pitani Pamodzi ndi zozizwa Zathu; ndithu, Ife Tikakhala nanu limodzi (pokuthangatani) Uku tikumvetsera (zimene azikanena).

فأتيا فرعون فقولا إنا رسول رب العالمين ﴿١٦﴾

**16.** Choncho mpitireni Farawo, ndipo Kamuuzeni kuti: “Ife ndi atumiki Ambuye wa zolengedwa zonse;”

أن أرسل معنا بني إسرائيل ﴿١٧﴾

**17.** (Tatumidwa) kuti uwapereke kwa ife Ana a Isiraeli (kuti tinke nawo ku Shamu).”

قال ألم نربك فينا وليدا ولبثت فينا من عمرك سنين ﴿١٨﴾

**18.** (Farawo) adati (kwa Musa): “Kodi Sitidakulere kwathu uli mwana, ndi kukhala Nafe pamoyo wako zaka zambiri?

وفعلت فعلتك التي فعلت وأنت من الكافرين ﴿١٩﴾

**19.** Ndipo udachita chochita chako chimene Udachichita, ndipo iwe ndiwe mmodzi wa Osathokoza!”

قال فعلتها إذا وأنا من الضالين ﴿٢٠﴾

**20.** (Musa) adati: “Ndidachita zimenezo Pomwe ine ndidali mmodzi wa osazindikira Zinthu.

ففررت منكم لما خفتكم فوهب لي ربي حكما وجعلني من المرسلين ﴿٢١﴾

**21.** Choncho ndidakuthawani pomwe Ndidakuopani; tsono Mbuye wanga Wandipatsa nzeru zoweruzira (zinthu), ndi Kundisankha kukhala mmodzi wa atumiki.

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنْ عَبَّدتَّ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٢٢﴾

**22.** Ndipo kodi umenewu ndimtendere Wonditonzera pomwe mudawaika muukapolo Ana a Israeli!”

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٣﴾

**23.** Farawo adati: “Kodi ndani Mbuye Wazolengedwayo?”

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٢٤﴾

**24.** (Musa) adati: “Mbuye wa thambo ndi nthaka Ndi zapakati pake, ngati muli ndi Chitsimikizo.(Amachita chilichonse M’menemo mmene wafunira; kupereka Moyo ndi imfa).”

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُۥٓ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** (Farawo) adauza omwe adali m’mphepete Mwake (mwachipongwe): “Kodi simukumva (Mawu achibwanawa)?”

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٦﴾

**26.** (Musa adapitiriza kunena) adati: “Mulungu Ndi Mbuye Wanu komanso Mbuye wamakolo Anu oyamba”.

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ﴿٢٧﴾

**27.** (Farawo) adati (kwa anthu ake pofuna Kuwakwiitsa): “Ndithu, Mtumiki Wanu amene watumidwa kwa inu, Ngwamisala”.

قَالَ رَبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾

**28.** (Musa) adati “Mbuye wakuvuma ndi Kuzambwe, ndi zomwe ziri pakati pake Ngati mumazindikira (zinthu, Muzindikira izi)”.

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِي لَأَجْعَلَنَّكَ

**29.** (Farawo) adati: “Ngati udzipangira mulungu Wina kusiya

مِنَ الْمَسْجُونِينَ ﴿٢٩﴾

ine, ndikuchita Kukhala mmodzi wa omangidwa kundende.”

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَيْءٍ مُّبِينٍ ﴿٣٠﴾

**30.** (Musa) adati: “Kodi ngakhale Nditakubweretsera chinthu choonekera Poyera (chosonyeza kuti zimene ndikunenazi Ndizoona ndatumidwa ndi Mulungu)?

قَالَ فَأْتِ بِهِ إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٣١﴾

**31.** (Farawo) adati “Chibweretse, ngati uli Mwa onena zoona.”

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿٣٢﴾

**32.** Ndipo (Musa) adaponya (pansi) ndodo Yake, mwadzidzidzi idasanduka njoka Yopenyeka.

وَنَزَعَ يَدَهُ فَإِذَا هِيَ بَيْضَاءُ لِلنَّاظِرِينَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ndipo adautulutsa mkono wake; pompo Udali woyera (kwambiri) kwa (onse) Openya.

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُ إِنَّ هَٰذَا لَسَاحِرٌ عَلِيمٌ ﴿٣٤﴾

**34.** (Farawo) adauza akuluakulu omwe adali M’mphepete mwake: “Ndithu, uyu ndi Wamatsenga wodziwa kwambiri;

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Akufuna kukutulutsani m’dziko lanu ndi Matsenga ake; kodi Nanga mukuti chiyani?”[1]

قَالُوا أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَابْعَثْ فِي الْمَدَائِنِ حَاشِرِينَ ﴿٣٦﴾

**36.** (Anthu) adati (kwa Farawo): “Mpatse nthawi Ndi mbale wakeyo, ndipo tumiza (amithenga) M’mizinda yonse osonkhanitsa anthu.

---

[1] Farawo adasimidwa, adatha nzeru zedi ndi mawu amene adali kutuluka m’kamwa mwa Musa kotero kuti adangoti kakasi, kusowa chonena, nayamba kuwafunsa nzeru ndi malangizo anthu ake pomwe iye ankadzitcha kuti ndimulungu wodziwa zonse, wamphamvu zoposa.

**37.** Ndipo akubweretsera amatsenga onse Odziwa kwabasi (kotero kuti adzampambana Musa)"

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Choncho amatsenga adasonkhanitsidwa M'nthawi ya tsiku lodziwika,

فَجُمِعَ السَّحَرَةُ لِمِيقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Ndipo anthu adaudzidwa: "Kodi inu Musonkhana? (choncho, sonkhanani).

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنتُم مُّجْتَمِعُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Mwina tingawatsatire Amatsenga ngati iwo Ndiamene apambane."

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ السَّحَرَةَ إِن كَانُوا هُمُ الْغَالِبِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Ndipo pamene amatsenga Adadza,adati kwa Farawo: "Kodi tidzakhala ndi mphoto Ngati ife ndife tipambane?"

فَلَمَّا جَاءَ السَّحَرَةُ قَالُوا لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ الْغَالِبِينَ ﴿٤١﴾

**42.** (Farawo) adati: "Inde, (ndipo kuonjezera apo) Ndithu inu mudzakhala mwa amene Amakhala pafupi (ndi ine, monga nduna Zanga)".

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ إِذًا لَّمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Musa adati kwa iwo: "Ponyani zimene Mufuna kuponya (zosonyeza kuya kwa Matsenga anu)."

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ أَلْقُوا مَا أَنتُم مُّلْقُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Choncho adaponya zingwe zawo ndi ndodo Zawo, ndipo adati: "Kupyolera m'mphamvu Za Farawo, ndithu, ife ndife opambana."

فَأَلْقَوْا حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ إِنَّا لَنَحْنُ الْغَالِبُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Kenako Musa adaponya yake; Mwadzidzidzi iyo idameza zabodza Zomwe iwo adakonza.

فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Pamenepo amatsenga adazigwetsa pansi Molambira,

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سٰجِدِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Adati: "Tamkhulupirira Mbuye Wazolengedwa,

قَالُوٓا ءَامَنَّا بِرَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Mbuye wa Musa ndi Haaruna."

رَبِّ مُوسٰى وَهٰرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** (Farawo) adati: "Ha! Mwamkhulupirira Chotani ndisanakulolezeni? Ndithu, Iyeyu ndimkulu wanu amene Adakuphunzitsani matsenga. Choncho Posachedwa mudziwa (Chimene ndikuchiteni)ndithu ndidula manja anu ndi miyendo yanu Mosinthanitsa (podula mkono wakumanja Ndi mwendo wakumanzere; kapena Kudula mkono wakumanzere ndi mwendo Wakumanja), ndipo kenako Ndikupachikani nonsenu."

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِى عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ۚ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** (Amatsenga) adati: "Palibe vuto, ndithu, Ife (tonse) tibwerera Kwa Mbuye wathu"

قَالُوا لَا ضَيْرَ ۖ إِنَّآ إِلٰى رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ndithu, ife tikuyembekezera kuti Mbuye wathu atikhululukire zolakwa Zathu; pokhala oyamba Mwa okhulupirira".

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطٰيٰنَآ أَن كُنَّآ أَوَّلَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Ndipo tidamvumbulutsira Musa (kuti): "Pita ndi anthu anga m'nthawi yausiku (Musamuke m'dziko la Iguputo); ndithu, Inu mutsatidwa."

وَأَوْحَيْنَآ إِلٰى مُوسٰىٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Choncho Farawo adatuma (owatuma) Kuti asonkhanitse

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى الْمَدَآئِنِ حٰشِرِينَ ﴿٥٣﴾

anthu m'mizinda (Kuti aletse Ayuda kutuluka).

**54.** (Adawauza otumidwa aja kuti auze Anthu kuti): "Ndithu, awa (Ayuda) Ndikagulu kochepa,

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرۡذِمَةٞ قَلِيلُونَ ٥٤

**55.** Ndipo iwo akutikwiitsa;

وَإِنَّهُمۡ لَنَا لَغَآئِظُونَ ٥٥

**56.** Koma ife tonse(ndife ochuluka komabe Ngakhale zili choncho) tikuwaopa."

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ٥٦

**57.** Choncho tidawatulutsa m'minda ndi Mwa akasupe,

فَأَخۡرَجۡنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ٥٧

**58.** Ndi m'nkhokwe zachuma ndi m'malo Okongola;

وَكُنُوزٖ وَمَقَامٖ كَرِيمٖ ٥٨

**59.** Momwemo ndi mmene tidawachitira Ndipo tidawalowetsera chokolo Zinthu zawo zonse kwa ana a Israeli.

كَذَٰلِكَۖ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٥٩

**60.** Choncho (anthu a Farawo ndi iye mwini) Adawatsatira (Ayuda) dzuwa Litatuluka.

فَأَتۡبَعُوهُم مُّشۡرِقِينَ ٦٠

**61.** Ndipo pamene magulu awiri adaonana (Anthu a Farawo ndi Ayuda), anthu a Musa adati: "Ndithu, ife Tigwidwa."

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلۡجَمۡعَانِ قَالَ أَصۡحَٰبُ مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدۡرَكُونَ ٦١

**62.** (Musa) adati: "Iyayi! Ndithu Mbuye wanga ali nane pamodzi.Andiongolera (kuti ife tonse Tipulumuke)."

قَالَ كَلَّآۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٦٢

**63.** Ndipo tidam'vumbulutsira mawu Musa (Akuti):"Menya nyanja ndi ndodo Yako." Ndipo

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡبَحۡرَۖ

فَانفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ كَالطَّوْدِ الْعَظِيمِ ٦٣

idagawikana, mbali Iliyonse idali ngati phiri lalikulu.

وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ الْآخَرِينَ ٦٤

**64.** Ndipo tidawayandikitsa pamenepo Anthu enawo, (Farawo ndi anthu ake Nalowa panjira yomweyo pambuyo pa Musa Ndi anthu ake).

وَأَنجَيْنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُ أَجْمَعِينَ ٦٥

**65.** Ndipo tidapulumutsa Musa ndi onse Amene adali nawo (mpaka adaoloka Nyanjayo, madzi ali chiimire Mbali iyi ndi iyi).

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ٦٦

**66.** Kenako tidawamiza enawo, (Farawo Ndi anthu ake).

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ٦٧

**67.** Ndithu, pazimenezi pali lingaliro. Koma ambiri aiwo sali okhulupirira.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ٦٨

**68.** Ndipo, ndithu Mbuye wako ndimwini Mphamvu zoposa (amalanga ndi Chilango choopsa omwe amunyoza); Wachisoni (kwa omkhulupirira Ndi kumumvera).

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَاهِيمَ ٦٩

**69.** Ndipo awerengere (osakhulupirira) Nkhani ya (M'neneri) Ibrahim,

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا تَعْبُدُونَ ٧٠

**70.** Pamene adafunsa bambo wake ndi anthu Ake (kuti): "Kodi mukupembedza Chiyani?"

قَالُوا نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَاكِفِينَ ٧١

**71.** Adati: "Tikupembedza mafano; Ndipo tipitiriza kuwapembedza."

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ٧٢

**72.** (Ibrahim) adati: "Kodi amakumvani Mukawaitana

**73.** kapena amakuthandizani (Mukawapembedza) kapena amapereka Masautso kwa inu (mukasiya kuwapembedza)?

أَوْ يَنفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ﴿٧٣﴾

**74.** (Iwo) adati: "Koma tidapeza makolo athu Akuchita zimenezi."

قَالُوا بَلْ وَجَدْنَا آبَاءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** (Ibrahim) adati: "Kodi mukuona awa Amene mwakhala mukuwapembedza,

قَالَ أَفَرَأَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Inu ndi makolo anu amene adatsogola?

أَنتُمْ وَآبَاؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Ndithu, iwo ndiadani anga, Kupatula Mbuye wa zolengedwa zonse;

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّي إِلَّا رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Yemwe adandilenga, ndiponso Yemwe Akundiongolera (kunjira yolungama);

الَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهْدِينِ ﴿٧٨﴾

**79.** Ndiyemwe akundidyetsa ndi Kundimwetsa.

وَالَّذِي هُوَ يُطْعِمُنِي وَيَسْقِينِ ﴿٧٩﴾

**80.** Ndipo ndikadwala ndiyemwe Amandichiritsa.

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴿٨٠﴾

**81.** Ndi Amene adzandipatsa imfa, ndipo (Tsiku la Kiyama) adzandidzutsa;

وَالَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحْيِينِ ﴿٨١﴾

**82.** Ndi Yemwe ndikuyembekezera kuti Adzandikhululukira zolakwa zanga Tsiku la malipiro.

وَالَّذِي أَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لِي خَطِيئَتِي يَوْمَ الدِّينِ ﴿٨٢﴾

**83.** E, Mbuye wanga! Ndipatseni nzeru Zoweruzira (zinthu), ndikundilumikiza Ndi anthu abwino;

رَبِّ هَبْ لِي حُكْمًا وَأَلْحِقْنِي بِالصَّالِحِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ndipatseni kutchulidwa Kwabwino kwa anthu ena Odza pambuyo;

وَاجْعَل لِّي لِسَانَ صِدْقٍ فِي الْآخِرِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ndichiteni kukhala mmodzi Mwa olandira munda wamtendere;

وَاجْعَلْنِي مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ النَّعِيمِ ﴿٨٥﴾

**86.** Ndipo khulukirani bambo wanga; Ndithu, iye adali mmodzi wa osokera;

وَاغْفِرْ لِأَبِي إِنَّهُ كَانَ مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ndipo musadzandiyalutse patsiku Loukitsidwa anthu (ku imfa);

وَلَا تُخْزِنِي يَوْمَ يُبْعَثُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Tsiku lomwe chuma ndi ana Sizidzathandiza (aliyense)

يَوْمَ لَا يَنفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Kupatula yemwe adzadza kwa Mulungu Ndi mtima woyera (iye ndiamene Adzathandizidwa patsikulo);"

إِلَّا مَنْ أَتَى اللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٩﴾

**90.** Ndipo munda wamtendere Udzayandikitsidwa kwa oopa (Mulungu),

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ndipo Jahannama idzaonetsedwa kwa opotoka;

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Ndipo kudzanenedwa kwa iwo: "Ali kuti amene mudali kuwapembedza aja,

وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** M'malo mwa Mulungu? Kodi angathe Kukuthandizani kapena Kudzithandiza okha?"

مِن دُونِ اللَّهِ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ndipo iwo ndi opotoka ena adzaponyedwa Ndi nkhope zawo M'menemo (mu Jạhannama).

فَكُبْكِبُوا فِيهَا هُمْ وَالْغَاوُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ndi magulu onse ankhondo a Iblis (Omwe adali kukometsa kwa anthu Zoipa ndi machimo).

وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Adzanena (movomereza kulakwa kwawo) Uku naonso ali m’menemo, akukangana (Ndi anzawo omwe adawasokeretsa):

قَالُوا وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** “Ndikulumbira Mulungu, ndithu, Tidali m’kusokera kowonekera.

تَاللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٩٧﴾

**98.** Pamene timakufananitsani Ndi Mbuye wazolengedwa.

إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ndipo sadatisokeretse (onse) Koma oipa okha basi.

وَمَا أَضَلَّنَا إِلَّا الْمُجْرِمُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Choncho ife tilibe aomboli (Otiombola),

فَمَا لَنَا مِن شَافِعِينَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ngakhalenso bwenzi wapamtima (Woti angatipulumutse kumasautsowa).

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Tikadapeza mwayi wobwerera (kumoyo Wapadziko), tikadakhala Mwa okhulupirira.”

فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Ndithu, m’zimenezi, muli malingaliro Aakulu, koma ambiri Aiwo sali okhulupirira.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ndipo ndithu, mbuye wako, ndiye Mwini mphamvu zoposa; Wachisoni.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Anthu a Nuhi adatsutsa atumiki.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Pamene adawauza Nuhi m’bale Wawo kuti: “Kodi

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٠٦﴾

simufuna kuopa (Mulungu ngakhale nditakuuzani zoopsa Zimene zikukudikirani)?

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٠٧﴾

**107.** Ndithu, ine kwa inu ndine Mtumiki Wokhulupirika;

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٠٨﴾

**108.** Choncho muopeni Mulungu ndipo Ndimvereni.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٠٩﴾

**109.** Ndipo sindikupemphani malipiro pazimenezi; Malipiro anga ali kwa (Mulungu) Mbuye wazolengedwa.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١٠﴾

**110.** Choncho muopeni Mulungu ndipo Ndimvereni."

قَالُوا أَنُؤْمِنُ لَكَ وَاتَّبَعَكَ الْأَرْذَلُونَ ﴿١١١﴾

**111.** (Iwo) adati: "Nchotani kuti tikukhulupirire Iwe chikhalirecho anthu wamba ndi Amene akukutsatira?"

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٢﴾

**112.** (Nuhi) adati: "Sindikudziwa zimene Adali kuchita (zomwe zachititsa kuti Mulungu awaongolere kunjira yoongoka).

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي لَوْ تَشْعُرُونَ ﴿١١٣﴾

**113.** Chiwerengero chawo sichili kwina Koma kwa Mbuye wanga, mukadakhala Mukuzindikira.

وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٤﴾

**114.** Ndipo sindine wopirikitsa okhulupirira (Ku chipembedzo cha Mulungu kuti Inu olemekezeka muchikhulupirire).

إِنْ أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿١١٥﴾

**115.** Ine sikanthu , koma ndine mchenjezi Woonekera."

**116.** (Iwo) adati: “Ngati susiya, iwe Nuhi, Zonena zakozi) ukhala mmodzi mwa Ogendedwa (miyala mpaka ufe).”

قَالُوا لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمَرْجُومِينَ ﴿١١٦﴾

**117.** (Nuhi) adati (kwa Mulungu): “Mbuye Wanga! Ndithu anthu anga anditsutsa.

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِي كَذَّبُونِ ﴿١١٧﴾

**118.** Choncho weruzani pakati panga ndi Pakati pa iwo (chiweruzo chabwino), Ndipo ndipulumutseni pamodzi ndi amene Alinane mwa okhulupirira.”

فَافْتَحْ بَيْنِي وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِي وَمَن مَّعِيَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾

**119.** Choncho, tidampulumutsa pamodzi ndi Omwe adali naye m’chombo chodzadza (Ndi chilichonse chamoyo chomwe Chidalipo m’dziko, chachimuna ndi Chachikazi chidaikidwa m’menemo).

فَأَنجَيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿١١٩﴾

**120.** Pambuyo pake tidawamiza otsalawo.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ الْبَاقِينَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Ndithu, m’zimenezi muli malingaliro; Koma ambiri a iwo Sadali okhulupirira.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٢١﴾

**122.** Ndipo ndithu, Mbuye wako, Iye Ngwamphamvu zoposa; Ngwachisoni

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٢﴾

**123.** Naonso Adi adatsutsa atumiki.

كَذَّبَتْ عَادٌ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Pamene m’bale wawo (Mneneri) Hud Adawafunsa kuti; “Kodi simuopa Mulungu?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Ndithu, ine ndine Mtumiki wokhulupirika Kwa inu;

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٢٥﴾

**126.** Choncho, muopeni Mulungu ndipo Mverani ine.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٦﴾

**127.** Ndipo pazimenezi sindikukupemphani Malipiro; ndithu, malipiro anga ali Kwa (Mulungu) Mbuye wazolengedwa.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Kodi mukudzimangira nyumba pamalo Paliponse pachitunda, pokongola Mosewеretsa?

أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ آيَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Ndipo mukudzimangira (nyumba zonga) Linga ngati kuti mukuona kuti Mudzakhala muyaya?

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Ndipo mukamamenya Nkhondo mumamenya Modzitukumula.

وَإِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Choncho muopeni Mulungu ndipo Ndimvereni.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣١﴾

**132.** Ndipo muopeni Yemwe adakupatsani Zimene mukuzidziwa.

وَاتَّقُوا الَّذِي أَمَدَّكُمْ بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Adakupatsani ziweto ndi ana,

أَمَدَّكُمْ بِأَنْعَامٍ وَبَنِينَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Ndi minda ndi akasupe.

وَجَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٣٤﴾

**135.** Ndithu, ine ndikukuoperani chilango Cha tsiku lalikulu.”

إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣٥﴾

**136.** Adati: “Kwa ife nchimodzimodzi, Utichenjeze kapena iwe usakhale Mmodzi mwa ochenjeza.

قَالُوا سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُنْ مِنَ الْوَاعِظِينَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Ndithu, kutero (anthu ena Kudzitcha atumiki a Mulungu), sikanthu Koma ndi machitidwe a anthu akale.

إِنْ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Ndipo ife sitidzalangidwa (monga Momwe ukunenera).”

وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٨﴾

**139.** Choncho adamtsutsa, ndipo Tidawaononga. Ndithu, m’zimenezi muli Malingaliro; koma ambiri aiwo sadali Okhulupirira.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَٰهُمْ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Ndipo ndithu, mbuye wako ndiye Wamphamvu zoposa; Wachisoni.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٤٠﴾

**141.** A Samudu (naonso) adatsutsa atumiki.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٤١﴾

**142.** Pamene m’bale wawo Swaleh Adawauza kuti: “Kodi simuopa (Mulungu)

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Ndithu, ine ndimtumiki wokhulupirika Kwa inu.

إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٣﴾

**144.** Choncho muopeni Mulungu ndipo Mverani ine.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٤﴾

**145.** Ndipo sindikupemphani malipiro Pazimenezi. Palibe kumene kuli Malipiro anga koma kwa Mbuye Wazolengedwa.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Kodi (mukuganizira kuti) mudzasiidwa Mwamtendere pa izi zili pano (Popanda imfa kukudzerani?)

أَتُتْرَكُونَ فِى مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ﴿١٤٦﴾

**147.** M’minda ndi muakasupe,

فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٧﴾

وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٨﴾

**148.** Ndi (m’minda) yammera ndi mitengo Yakanjedza yamikoko yakupsa yofewa?

وَتَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا فَٰرِهِينَ ﴿١٤٩﴾

**149.** Ndipo mukujoba nyumba m’mapiri Mwaluso.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٥٠﴾

**150.** Choncho muopeni Mulungu ndipo Ndimvereni.

وَلَا تُطِيعُوا أَمْرَ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٥١﴾

**151.** Ndipo musamvere za awo opyola malire,

الَّذِينَ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿١٥٢﴾

**152.** Amene akuononga padziko, ndipo Sakonza.”

قَالُوا إِنَّمَا أَنتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٣﴾

**153.** (Iwo) adati: “Ndithu, iwe ndi mmodzi Wa olodzedwa.

مَا أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا فَأْتِ بِآيَةٍ إِن كُنتَ مِنَ الصَّٰدِقِينَ ﴿١٥٤﴾

**154.** Iwe suli kanthu, koma munthu ngati ife; Tabwera ndi chozizwitsa, ngati Ndiwedi mmodzi wa onena zoona!”

قَالَ هَٰذِهِ نَاقَةٌ لَّهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿١٥٥﴾

**155.** (Iye) adati: “(Ndakubweretserani) Ngamira iyi yaikazi; (koma) ikhale Ndi gawo lake lakumwa, ndipo inu Mukhalenso ndi gawo lanu lakutunga (Madzi) patsiku lodziwika. (Tsiku Lina lotunga madzi anthu).

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥٦﴾

**156.** Ndipo musaikhudze ndi choipa chilichonse Kuopera kuti chingakupezeni chilango cha Tsiku lalikulu.”

فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا نَٰدِمِينَ ﴿١٥٧﴾

**157.** Koma iwo adaipha; ndipo adali odandaula (Pamene chidadza Chilango cha Mulungu).

**158.** Choncho chilango cha Mulungu Chidawaononga ndithu, pazimenezi pali Phunziro; koma ambiri aiwo sadali Okhulupirira.

فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Ndipo, ndithu, Mbuye wako, Iye Ngwamphamvu zoposa; Wachisoni

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٥٩﴾

**160.** Anthu a Luti adatsutsa atumiki.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Pamene m'bale wawo Luti Adanena kwa iwo (kuti): "Kodi Simuopa (Mulungu)?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Ndithu, ine ndine Mtumiki Wokhulupirika kwa inu.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٦٢﴾

**163.** Choncho muopeni Mulungu ndipo Ndimvereni

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٦٣﴾

**164.** Ndipo sindikupemphani malipiro Pazimenezi; palibe komwe kuli malipiro Anga koma kwa Mbuye wazolengedwa.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Kodi mukugonana ndi amuna (anzanu) Muzolengedwa (za Mulungu),

أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Ndikusiya amene Mbuye wanu Adakulengerani kuti akhale akazi anu? Ndithu, inu ndinu anthu Olumpha malire."

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُم مِّنْ أَزْوَاجِكُم ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** (Iwo) adati: "Ngati susiya (izi), E, iwe Luti! ndithu, ukhala mmodzi Wa opirikitsidwa."

قَالُوا لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمُخْرَجِينَ ﴿١٦٧﴾

**168.** (Iye) adati: "Ndithu, ine ndine m'modzi Wakuzida izi

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُم مِّنَ الْقَالِينَ ﴿١٦٨﴾

zochita zanu (choncho Sindisiya kuzidzudzula).

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٩﴾

**169.** E, Mbuye wanga! Ndipulumutseni ine Ndi banja langa ku (matsoka a) zimene Akuchita.!"

فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٧٠﴾

**170.** Ndipo tidampulumutsa iye ndi onse a pa Banja lake,

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٧١﴾

**171.** Kupatula nkhalamba yaikazi (imene Idasankha kukhala) mwaotsalira pambuyo.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٧٢﴾

**172.** Titatero tidawaononga enawo.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنذَرِينَ ﴿١٧٣﴾

**173.** Ndipo tidawavumbwitsira mvula (yamiyala); Iyipirenji, mvula Ya ochenjezedwa!

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧٤﴾

**174.** Ndithu, pazimenezi pali malingaliro. Koma ambiri a iwo Sadali okhulupirira.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٧٥﴾

**175.** Ndipo, ndithu, Mbuye wako, Ngwamphamvu Kwambiri; Ngwachisoni.

كَذَّبَ أَصْحَابُ لْـَٔيْكَةِ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٦﴾

**176.** Anthu a m'dziko lamitengo yambiri (Madiana) adatsutsa atumiki.

إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾

**177.** (Akumbutse) pamene (Mneneri) Shuaibu adati kwa iwo: "Kodi Simuopa (Mulungu)?

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٧٨﴾

**178.** Ndithu, ine ndine Mtumiki Wokhulupirika kwa inu.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٧٩﴾

**179.** Choncho muopeni Mulungu ndipo Ndimvereni

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٨٠﴾

**180.** Ndipo sindikupemphani malipiro Pazimenezi; kulibe malipiro anga Koma kwa (Mulungu) Mbuye wa zolengedwa.

أَوْفُوا۟ ٱلْكَيْلَ وَلَا تَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُخْسِرِينَ ﴿١٨١﴾

**181.** Kwaniritsani mulingo (pamalonda pamene Mukupima), ndipo musakhale mwaopungula (Mulingo).

وَزِنُوا۟ بِٱلْقِسْطَاسِ ٱلْمُسْتَقِيمِ ﴿١٨٢﴾

**182.** Ndipo yesani ndi sikelo yolungama (Yolondola).

وَلَا تَبْخَسُوا۟ ٱلنَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿١٨٣﴾

**183.** Ndipo musawachepetsere anthu zinthu Zawo, ndiponso musayende padziko uku Mukuononga.

وَٱتَّقُوا۟ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ وَٱلْجِبِلَّةَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٨٤﴾

**184.** Ndipo muopeni amene adalenga inu Ndiponso zolengedwa zoyamba (zimene Zidanka kale)”

قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٥﴾

**185.** (Iwo) adati: “Ndithu, iwe ndi mmodzi Wa olodzedwa.

وَمَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ لَمِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿١٨٦﴾

**186.** Ndipo iwe suli kanthu koma munthu ngati Ife, ndipo ndithu, tikukutsimikizira Kuti ndiwe mmodzi wa abodza.

فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٨٧﴾

**187.** Choncho tigwetsere zidutswa za thambo (Kuti zitiononge) ngati uli mmodzi Wa onena zoona.”

قَالَ رَبِّىٓ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨٨﴾

**188.** (Shuaibu) adati: “Mbuye wanga Ngodziwa kwambiri zimene mukuchita. (Akadzaona kuti inu ngoyenera Kulangidwa

ndizidutswa za thambo, Adzakulangani).

**189.** Koma adamutsutsa. Ndipo chidawagwera Chilango chatsiku la mthunzi; ndithu, Chimenecho chidali chilango cha Tsiku lalikulu.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٨٩﴾

**190.** Ndithu, pazimenezi pali lingaliro; Koma ambiri a iwo sadali okhulupirira.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٩٠﴾

**191.** Ndipo, ndithu, Mbuye wako Ngwamphamvu kwambiri; Ngwachisoni.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٩١﴾

**192.** Ndipo, ndithu iyi (Qur'an) ndiyo chivumbulutso Cha Mbuye wazolengedwa zonse.

وَإِنَّهُ لَتَنزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٩٢﴾

**193.** Mzimu Wokhulupirika (Jiburil) Udaivumbulutsa.

نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ﴿١٩٣﴾

**194.** Pamtima wako kuti ukhale mmodzi wa Achenjezi,

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنذِرِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** M'chilankhulo cha Chiarabu chomveka Bwino.

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ ﴿١٩٥﴾

**196.** Ndipo ndithu, izi (zomwe zili m'Qur'an) Zilipo m'mabuku akale.

وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٩٦﴾

**197.** Kodi sipadapezeke chisonyezo kwa iwo Kuti akuidziwa (Qur'an) odziwa mwa ana A Israeli? (Kotero kuti ena alowa M'Chisilamu).

أَوَلَمْ يَكُن لَّهُمْ آيَةً أَن يَعْلَمَهُ عُلَمَاءُ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٩٧﴾

**198.** Ndipo tikadaivumbulutsa kwa wina Amene sali Muarabu,

وَلَوْ نَزَّلْنَاهُ عَلَىٰ بَعْضِ الْأَعْجَمِينَ ﴿١٩٨﴾

**199.** Kotero kuti nkuwawerengera momveka Bwino, sakadaikhulupirira.

فَقَرَأَهُۥ عَلَيۡهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ مُؤۡمِنِينَ ١٩٩

**200.** Momwemo ndimo tidalowetsera kuitsutsa (Qur’an) m’mitima ya oipa.

كَذَٰلِكَ سَلَكۡنَٰهُ فِي قُلُوبِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٠٠

**201.** Sangaikhulupirire kufikira ataona Chilango chowawa.

لَا يُؤۡمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُاْ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ٢٠١

**202.** Ndipo chidzawadzera mwadzidzidzi Asakuzindikira;

فَيَأۡتِيَهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٠٢

**203.** Adzayamba kunena: “Kodi ife tipatsidwa Nthawi (yoti tilape)?”

فَيَقُولُواْ هَلۡ نَحۡنُ مُنظَرُونَ ٢٠٣

**204.** Kodi akuchifulumizitsa chilango Chathu?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسۡتَعۡجِلُونَ ٢٠٤

**205.** Kodi ukuona bwanji, ngati Titawasangalatsa zaka (zankhaninkhani)

أَفَرَءَيۡتَ إِن مَّتَّعۡنَٰهُمۡ سِنِينَ ٢٠٥

**206.** Kenako nkuwadzera (chilango) chomwe Adalonjezedwa,

ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُواْ يُوعَدُونَ ٢٠٦

**207.** Sizidawathandize zomwe Adali kusangalatsidwa nazozo?

مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يُمَتَّعُونَ ٢٠٧

**208.** Ndipo sitidauononge Mudzi uliwonse koma Udali ndi achenjezi,

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ٢٠٨

**209.** (Kuti akhale) chikumbutso. Ndipo Sitidali osalungama (powaononga Popanda kuwachenjeza).

ذِكۡرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٠٩

**210.** Ndipo Asatana sadaivumbulutse (iyi Qur’an monga osakhulupirira Akunenera monyoza).

وَمَا تَنَزَّلَتۡ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢١٠

**211.** Ndipo sikoyenera kwa iwo (Kuivumbulutsa Qur’an) ndiponso sangathe.

وَمَا يَنۢبَغِي لَهُمۡ وَمَا يَسۡتَطِيعُونَ ٢١١

**212.** Ndithu, iwo ngotsekerezedwa Kumvetsera (zimene angelo Amalankhula kumwamba).

إِنَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّمۡعِ لَمَعۡزُولُونَ ٢١٢

**213.** Choncho usapembedze mulungu wina Pamodzi ndi Mulungu, kuti usakhale Mwa olangidwa.

فَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُعَذَّبِينَ ٢١٣

**214.** Ndipo achenjeze abale ako apafupi,

وَأَنذِرۡ عَشِيرَتَكَ ٱلۡأَقۡرَبِينَ ٢١٤

**215.** Ndipo fungatira ndi phiko lako amene Akutsata mwa okhulupirira.(Ukhale wachifundo kwa iwo).

وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢١٥

**216.** Ngati atakunyoza, nena: “Ine ndili Kutali ndi zimene Mukuchitazo.”

فَإِنۡ عَصَوۡكَ فَقُلۡ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢١٦

**217.** Ndipo tsamira kwa (Mbuye wako) Mwini Mphamvu zoposa; Wachisoni

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٢١٧

**218.** Yemwe akukuona pamene ukuimirira (Pamapemphero),

ٱلَّذِي يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ٢١٨

**219.** Ndikutembenukatembenuka kwako (Pogwetsa mphumi yako pansi ndi Kudzuka ndikuimirira) pamodzi ndi Ogwetsa mphumi pansi (polambira Mulungu).

وَتَقَلُّبَكَ فِي ٱلسَّٰجِدِينَ ٢١٩

**220.** Ndithu, Iye Ngwakumva; Ngodziwa Chilichonse.

إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٢٢٠

هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ الشَّيَاطِينُ ﴿٢٢١﴾

**221.** Kodi ndikuuzeni amene asatanaAmawatsikira?

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٢٢٢﴾

**222.** Amamtsikira yense wabodza Lamkunkhuniza; wamachimo.

يُلْقُونَ السَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَاذِبُونَ ﴿٢٢٣﴾

**223.** Amawaponyera (asatana anzawo a mu anthu) Zimene azimva. Koma ambiri a iwo Ngabodza.

وَالشُّعَرَاءُ يَتَّبِعُهُمُ الْغَاوُونَ ﴿٢٢٤﴾

**224.** Ndipo alakatuli (olakatula zopanda Phindu) amatsatidwa ndi (anthu) Opotoka.

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِي كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٥﴾

**225.** Kodi suona kuti iwo akungoyumbayumba M’chigwa chilichonse (Chamawu)?

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٦﴾

**226.** Ndithunso, iwo akunena zomwe sachita;

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَذَكَرُوا اللَّهَ كَثِيرًا وَانتَصَرُوا مِن بَعْدِ مَا ظُلِمُوا ۗ وَسَيَعْلَمُ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَيَّ مُنقَلَبٍ يَنقَلِبُونَ ﴿٢٢٧﴾

**227.** Kupatula amene akhulupirira Ndikumachita zabwino, ndikumamtchula Mulungu mowirikiza, ndikuzipulumutsa Okha pambuyo pochitiridwa zoipa. Ndipo posachedwa amene adzichitira Okha zoipa adziwa Kotembenukira komwe adzatembenukire.





# SÛRAT AN-NAML XXVII

Surayi ikufotokoza nkhani ya Musa ndi zozizwitsa zake ndi nkhani ya Daudi, ndi kuti Sulaiman adalowa m'malo mwa Daudi. Ndipo yafotokozanso kuti ziwanda, anthu ndi mbalame zimasonkhanitsidwa ndi kugonjera zofuna za Sulaiman. Ikutinso iye amazindikira ziyankhulo za nyama, potero amayamika Mulungu kwambiri yemwe adamzindikiritsa ziyankhulozo.

Surayi yafotokozanso zakusowa kwa mbalame yotchedwa Huduhudu ndi kudza kwake ndi nkhani ya Bilikisi yemwe ndi anthu ake adali kupembedza dzuwa, komanso Sulaiman atamva zimenezo adamtumizira kalata, ndipo Bilikisi pofuna kuyankha kalatayo adangotumiza mitulo. Izi zidachitika atakhala upo ndi anthu ake. Ndipo yafotokozanso kuti mpando wachifumu wa Bilikisi adabwera nawo kwa Sulaimani iye mwini asadadze, kupyolera m'mphamvu za wodziwa zam'buku. Komanso surayi ikufotokoza nkhani yakulowa kwa Bilikisi m'nyumba ya Sulaiman imene idamudabwitsa.

Surayi yafotokozanso nkhani ya Swaleh pamodzi ndi anthu ake, ndi nkhani ya Luti pamodzi ndi anthu ake ndi kuti iye ndi banja lake adapulumuka kuchionongeko kupatula anthu oipa.

Surayi ikudzutsa maganizo athu kuti tiyang'ane zakumwamba ndi zapansi pano zomwe zikusonyeza kukhoza ndi mphamvu za Mulungu. Ndiponso yafotokoza za ulemerero wa Qur'an; Qur'an yomwe ikuitanira ku njira yolunjika. Koma otsutsa akunyozera ulaliki wa Qur'an yomwe ikufotokoza kuti m'nthawi yakutha dziko lapansi kudzatuluka chinyama chomwe chidzakhala chikuwayankhula anthu kuti iwo samatsimikizira zisonyezo za Mulungu. Kenako surayi yakumbutsa anthu kuti kudzakhala zoopsa lipenga lakutha kwadziko likadzaimbidwa ndi kuti nthaka idzagwedezeka zolimba ndipo mapiri adzakhala akuyenda monga mitambo. Pomaliza surayi yalangiza Mtumiki (madalitso ndi mtendere zikhale naye) njira imene angatsate pa utumiki wake.

## *Sûrat Al-Naml XXVII*

سُورَةُ النَّمْلِ

*M'dzina la Mulungu waChifundo Chambiri, waChisoni.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** *Tâ-Sîn.* Izi ndi aya (ndime) (za Qur'an Buku lodzazidwa ndi zothandiza), Ndiponso buku lofotokoza (chilichonse Chauzimu ndi chamoyo wadziko);

طسٓ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْقُرْءَانِ وَكِتَابٍ مُّبِينٍ ١

**2.** (Qur'an) nchiongoko ndi nkhani yabwino Kwa okhulupirira,

هُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ٢

**3.** Amene akupemphera swala (zisanu, Modzichepetsa ndi mokwaniritsa malamulo Ake) ndi kumapereka zakati (m'nthawi yake), Ndipo iwo ali ndi chitsimikizo champhamvu Cha (moyo wa) tsiku lachimaliziro.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ٣

**4.** Ndithu, amene sakhulupirira za (moyo wa) Tsiku la chimaliziro, takometsa kwa iwo Zochita zoipa kukhala ngati zabwino; Choncho iwo akungoyumbayumba (m'kusokera Kwawo).

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ أَعْمَٰلَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُونَ ٤

**5.** Iwowo ndiamene adzapeza chilango choipa; Iwo tsiku lachimaliziro ngotayika zedi, (Adzaonongeka kumoto motheratu).

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمْ سُوٓءُ ٱلْعَذَابِ وَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ هُمُ ٱلْأَخْسَرُونَ ٥

**6.** Ndipo ndithu, iwe ukuphunzitsidwa Qur'an Kuchokera kwa Mwini nzeru zakuya, Wodziwa kwambiri.

وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلْقُرْءَانَ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ٦

**7.** (Kumbuka) Musa pamene adauza banja lake (Mkazi wake): “Ndithu, ine ndaona moto; Posachedwapa ndikubweretserani nkhani, Zakumeneko kapena ndikubweretserani Chikuni chamoto kuti inu muothe.

إِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهْلِهِۦٓ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا سَـَٔاتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ ءَاتِيكُم بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ٧

**8.** Ndipo pamene adaudzera (motowo) Kudaitanidwa: “Wadalitsidwa yemwe ali M’moto ndi yemwe ali m’mphepete mwake; Ndipo walemekezeka Mulungu Mbuye wazolengedwa.

فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِىَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِى ٱلنَّارِ وَمَنْ حَوْلَهَا وَسُبْحَـٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ٨

**9.** E, iwe Musa! Ndithu, ine ndine Mulungu, Wamphamvu zoposa; Wanzeru zakuya.

يَـٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٩

**10.** Ndipo ponya (pansi) ndodo yako! (Pamene adaiponya idasanduka njoka), Pamene adaiwona ikugwedezeka (ndodo ija) Ngati njoka, adatembenuka kuthawa, Ndipo sadacheuke (kapena kudikira kuti Amve mawu omvekawo): “E, iwe Musa! Usaope. Ndithu Ine, saopa Kwa Ine atumiki.

وَأَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَـٰمُوسَىٰ لَا تَخَفْ إِنِّى لَا يَخَافُ لَدَىَّ ٱلْمُرْسَلُونَ ١٠

**11.** Koma amene wadzichitira yekha zoipa, Kenako nkusintha (pochita) zabwino pambuyo Pa zoipa, (ndimkhululukira) pakuti Ine ndine Wokhululuka kwabasi, Wachifundo chambiri.

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًۢا بَعْدَ سُوٓءٍ فَإِنِّى غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١١

**12.** Ndipo lowetsa dzanja lako palisani la mkanjo Wako, ndipo

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِى جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ

lituluka lili loyera, (kuyera) kopanda Matenda. (Ziwirizi) zili m’gulu la Zododometsa zisanu ndi zinayi. Pita nazo kwa Farawo ndi anthu ake; ndithu, iwo ndianthu Otuluka m’chilamulo cha Mulungu.”

غَيْرِ سُوٓءٍ فِى تِسْعِ ءَايَـٰتٍ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَـٰسِقِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Pamene zidawadzera zizindikiro zathu Zosonyeza (kuti iye ndimtumiki wa Mulungu) adati: “Awa ndimatsenga woonekera.”

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ ءَايَـٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوا۟ هَـٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ndipo adazitsutsa (zisonyezozo) mwachinyengo Ndi modzikuza chikhalirecho mitima yawo Idatsimikiza (kuti ndizoona zochokera Kwa Mulungu); choncho, yang’ana adali Bwanji malekezero a oononga!

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Ndipo ndithu, Daudi ndi Sulaiman tidawapatsa Nzeru (zazikulu; adayamika Mulungu) adati: “Kuyamikidwa konse kwabwino nkwa MulunguYemwe watichitira ubwino kuposa Ambiri mwa akapolo ake okhulupirira.”

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَـٰنَ عِلْمًا ۖ وَقَالَا ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Ndipo Sulaiman adalowa mmalo mwa Daudi panzeru ndi uneneri ndipo (Sulaiman) Adati: “E,inu anthu! Ndithu, taphunzitsidwa (Mpaka tikudziwa) chiyankhulo cha mbalame, Ndiponso tapatsidwa chilichonse; ndithu, Umenewu ndiufulu wopenyeka.

وَوَرِثَ سُلَيْمَـٰنُ دَاوُۥدَ ۖ وَقَالَ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمْنَا مَنطِقَ ٱلطَّيْرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَىْءٍ ۖ إِنَّ هَـٰذَا لَهُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٦﴾

**27.** Ndipo adzatembenukirana ndi Kuyamba kufunsana Ndi kudzudzulana.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ndipo (ofooka) adzanena (kwa Odzikweza): "Inu mumatidzera Kumbali komwe timakuganizira kuti nkwabwino. (Ndi kutichotsako Kunka nafe ku njira yopotoka).

قَالُوا إِنَّكُمْ كُنتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ الْيَمِينِ ﴿٢٨﴾

**29.** (Odzikweza) adzayankha: "Koma Simudali okhulupirira.

قَالُوا بَل لَّمْ تَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ndipo tidalibe nyonga zokuponderezerani Inu, koma mudali anthu opyola Malire (ndi kutuluka ku choonadi Cha Mulungu).

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُم مِّن سُلْطَانٍ ۖ بَلْ كُنتُمْ قَوْمًا طَاغِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Choncho mawu a Mbuye wathu (Onena za chilango) atsimikizika Pa ife; ndithu, ife tichilawa (Chilango).

فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَا ۖ إِنَّا لَذَائِقُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Tidakusokeretsani; nafenso tidali Osokera. (Choncho musatidzudzule)."

فَأَغْوَيْنَاكُمْ إِنَّا كُنَّا غَاوِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ndithu,iwo akathandizana chilango tsiku Limenelo (la chiweruziro).

فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِي الْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ndithu, (chilango chonga chimenecho) Ndimomwe timawachitira Olakwira (Mulungu).

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ndithu iwo ankati akauzidwa kuti palibe Wopembedzedwa mwa choonadi koma Mulungu ankadzitukumula

إِنَّهُمْ كَانُوا إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٣٥﴾

| | |
|---|---|
| **36.** Ndipo ankanena: “Kodi ife tisiye Kupembedza milungu yathu chifukwa Cha zonena za mlakatuli, wopenga?” | وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓاْ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَّجْنُونِۭ ﴿٣٦﴾ |
| **37.** Iyayi koma adawadzera ndi choonadi (Mthenga wawo Muhammad yemwe Siwamisala kapena wolakatula Zopeka) ndipo adawatsimikizira za Atumiki. | بَلْ جَآءَ بِٱلْحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣٧﴾ |
| **38.** Ndithu, inu (osakhulupirira) Mudzalawa chilango chowawa; | إِنَّكُمْ لَذَآئِقُواْ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَلِيمِ ﴿٣٨﴾ |
| **39.** Ndipo mudzalipidwa zokhazo Zimene mumachita; | وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٣٩﴾ |
| **40.** Kupatula akapolo a Mulungu Oyeretsedwa, | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٤٠﴾ |
| **41.** Kwa iwo kuli zopatsidwa zodziwika (Ndi Mbuye wawo Mulungu), | أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُومٌ ﴿٤١﴾ |
| **42.** Zipatso (zamtundu uliwonse); Ndipo iwo adzalandira ulemu (Waukulu), | فَوَٰكِهُ ۖ وَهُم مُّكْرَمُونَ ﴿٤٢﴾ |
| **43.** M’minda ya mtendere, | فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٤٣﴾ |
| **44.** Adzakhala pa mabedi (a mtengo Wapatali) uku akuyang’anizana; | عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٤٤﴾ |
| **45.** Uku zikuwazungulira zikho Zodzazidwa ndi zakumwa Zochokera m’kasupe woyenda Nthawi zonse, | يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍۭ ﴿٤٥﴾ |
| **46.** Woyera, wokoma kwa wakumwa (Zakumwazo), | بَيْضَآءَ لَذَّةٍ لِّلشَّٰرِبِينَ ﴿٤٦﴾ |

**47.** Mzakumwazo mulibe zopweteketsa Mutu kwa ozimwa ndiponso iwo Sadzaledzera nazo.

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ndipo kwa iwo kudzakhala akazi Ophanuka maso, okongola; oyang'ana Iwo okha.

وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Onga ngati dzira (la nthiwatiwa) Losungidwa (m'mapiko).

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Ndipo adzayang'anizana ndi Kuyamba kufunsana (pakati pawo.)

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Adzanena wonena mmodzi wa iwo:"Ine Ndidali ndimnzanga (wopembedza Mafano amene amatsutsana Nane za chipembedzo ndi Zophunzitsa za Qur'an yolemekezeka).

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّى كَانَ لِى قَرِينٌ ﴿٥١﴾

**52.** Yemwe amandiuza: "Kodi iwe ndiwe Mmodzi wa ovomereza?

يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Zakuti tikadzafa ndi kusanduka Fumbi ndi mafupa, (tidzaukanso) Ndi kulandira malipiro (pa zochita Zathu)?"

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** (Wokhulupirira) adzanena (kwa Anzake: "Inu anthu a kumtendere) Kodi simungasuzumire (kumoto kuti Nawe umuone mnzako uja)?

قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Adzayang'ana ndipo Adzamuona ali Mkatikati mwa moto.

فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِى سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٥٥﴾

**56.** Adzanena: "Ndikulumbirira Mulungu! Udatsala pang'ono kuti

قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ﴿٥٦﴾

Undiononge (ndikadakuvomera paja Padziko lapansi).

وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ الْمُحْضَرِينَ ﴿٥٧﴾

**57.** Ndipo pakadapanda chisomo cha Mbuye Wanga, ndikadakhala mmodzi mwa Opezeka ku moto.

أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ﴿٥٨﴾

**58.** Kodi zili choncho kuti sitidzafanso (tizingosangalala m'munda wa mtendere),

إِلَّا مَوْتَتَنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٥٩﴾

**59.** Kupatula imfa yathu yoyamba ija, Ndi kutinso ife Sitilangidwa?"

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٦٠﴾

**60.** Ndithu, izi (zimene Mulungu waika M'munda wa mtendere) ndiko Kupambana kwakukulu.

لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ الْعَامِلُونَ ﴿٦١﴾

**61.** (Pofuna kupeza) zonga zimenezi ogwira Ntchito agwire.

أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ الزَّقُّومِ ﴿٦٢﴾

**62.** Kodi zimenezo ndilo phwando Labwino kapena mtengo wa Zaqqum (wowawa kwambiri Womwe anthu a kumoto azikadya)?

إِنَّا جَعَلْنَاهَا فِتْنَةً لِّلظَّالِمِينَ ﴿٦٣﴾

**63.** Ndithu, Ife taupanga (mtengo Umenewu) kukhala mayeso ndi Chilango cha anthu ochimwa (Podzichitira okha chinyengo ndi Kupembedza mafano.)

إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِي أَصْلِ الْجَحِيمِ ﴿٦٤﴾

**64.** Umenewu ndimtengo omwe umatuluka Pakatikati pa Jahannama (Adaulenga kuchokera kumoto).

طَلْعُهَا كَأَنَّهُ رُءُوسُ الشَّيَاطِينِ ﴿٦٥﴾

**65.** Zipatso zake (Nzoipa) ngati mitu ya Asatana.

**66.** Ndithu iwo akadya mtengowo ndi Kudzaza mimba zawo ndi zipatso zake (Pakuti sakapeza chakudya china Kupatula zipatso za mtengowo).

فَإِنَّهُمْ لَآكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ٦٦

**67.** Komanso, ndithu, kuwawa kwa Mtengowo kosakanikirana ndi madzi Owira kudzakhala pa iwo.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِنْ حَمِيمٍ ٦٧

**68.** Kenako ndithu, kobwerera kwawo Ndi ku Jahena.

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى الْجَحِيمِ ٦٨

**69.** Ndithu, iwo adapeza atate awo Ali osokera;

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا آبَاءَهُمْ ضَالِّينَ ٦٩

**70.** Ndipo iwonso adawayendetsa kutsata Mapazi awo (mothamanga).

فَهُمْ عَلَىٰ آثَارِهِمْ يُهْرَعُونَ ٧٠

**71.** Ndipo, ndithu, akale ambiri Adasokera patsogolo pawo;

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ الْأَوَّلِينَ ٧١

**72.** Ndipo, ndithu, tidatuma Achenjezi kwa iwo.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِمْ مُنْذِرِينَ ٧٢

**73.** Tapenya momwe adalili mapeto a omwe adachenjezedwa.

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِينَ ٧٣

**74.** Kupatula akapolo a Mulungu, Oyeretsedwa (iwo ndiwo anthu a ku Munda wa Mtendere).

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ٧٤

**75.** Ndithu, Nuhi adatiitana, (ndipo Tidamuyankha mayankho abwino) Taonani kukhala bwino Ife Oyankha.

وَلَقَدْ نَادَانَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ الْمُجِيبُونَ ٧٥

**76.** Ndipo tidampulumutsa iye ndi Anthu ake kuvuto lalikulu,

وَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ٧٦

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ﴿٧٧﴾

**77.** Ndipo tidawachita adzukulu ake kukhala Otsala (padziko, oipa ataononGeka);

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْآخِرِينَ ﴿٧٨﴾

**78.** Ndipo tidamsiira mbiri yabwino Kwa mibadwo yodza pambuyo pake.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٩﴾

**79.** Mtendere ukhale pa Nuhi pa zolengedwa Zonse.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨٠﴾

**80.** Ndithu, umu ndimomwe Ife tilipirira Ochita zabwino.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨١﴾

**81.** Ndithu iye ndi mmodzi mwa akapolo Athu Amene adatikhulupirira.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْآخَرِينَ ﴿٨٢﴾

**82.** Kenako tidawamiza enawo.

وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ﴿٨٣﴾

**83.** Ndipo ndithu, Ibrahim adali m'gulu Lake; (adayenda mayendedwe ake).

إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٤﴾

**84.** Kumbuka pamene adadza kwa Mbuye Wake ndi mtima woyera, (wogonjera Malamulo).

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٥﴾

**85.** Pomwe adanena kwa bambo wake ndi Anthu ake: "Mukupembedza chiyani?

أَئِفْكًا ءَالِهَةً دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٦﴾

**86.** Ha! milungu yopeka Kusiya Mulungu, Ndi imene mukuifuna?

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾

**87.** Kodi maganizo anu ngotani pa Mbuye Wazolengedwa zonse?"

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِى ٱلنُّجُومِ ﴿٨٨﴾

**88.** Ndipo adayang'ana nyenyezi mozama.

فَقَالَ إِنِّى سَقِيمٌ ﴿٨٩﴾

**89.** Ndipo adanena: "Ine ndine wodwala!"

**90.** Choncho iwo adatembenuka ndi kumsiya.

فَتَوَلَّوْا عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** (Ibrahim) adapita mozemba kumafano Awo, ndipo adawauza (mwachipongwe:) "Bwanji simukudya (chakudya chomwe Chaikidwa patsogolo panupo)?

فَرَاغَ إِلَىٰ آلِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Bwanji simukuyankhula?"

مَا لَكُمْ لَا تَنطِقُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Atatero adawatembenukira ndi Kuwamenya (mwamphamvu) ndi dzanja Lamanja.

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِينِ ﴿٩٣﴾

**94.** (Pamene adamva eni mafanowo) Adadza kwa iye akuthamanga.

فَأَقْبَلُوا إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Anati: "Kodi mukupembedza (miyala) Imene mwasema?

قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Chikhalirecho Mulungu ndiye Adakulengani ndi zimene mukuchita!"

وَاللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** (Iwo) adati: "Mmangireni ng'anjo, Ndipo mponyeni m'motowo."

قَالُوا ابْنُوا لَهُ بُنْيَانًا فَأَلْقُوهُ فِي الْجَحِيمِ ﴿٩٧﴾

**98.** Adafuna kumchita chiwembu (kuti amuphe ndi moto), koma tidawachita Kukhala onyozeka.

فَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَسْفَلِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ndipo (Ibrahim) adati: "Ndithu ine Ndikupita kwa Mbuye wanga Iye andiongolera.

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهْدِينِ ﴿٩٩﴾

**100.** O, Mbuye wanga! Ndipatseni mwana Yemwe adzakhale (mmodzi) mwa Olungama!"

رَبِّ هَبْ لِي مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ndipo tidamuuza nkhani yabwino Ya mwana wofatsa, (Mwanayo ndi Ismaila).

فَبَشَّرْنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Ndipo (adabadwa ndi kuyamba kukula.) Pamene adakwana msinkhu Woyenda pamodzi ndi tate wake Pochitachita za m'dziko (Ibrahim Adayesedwa mayeso kupyolera M'maloto omwe adalota). Adati: "E, mwana wanga! Ine Kutulo ndikuona maloto (oona Ochokera kwa Mulungu omwe Akundilamula) kuti ndikuzinge (Monga nsembe yopereka Kwa Mulungu). Nanga ukuti Bwanji?" (Mwana wabwino) adanena: "Bambo wanga! Kwaniritsani chimene Mukulamulidwa. Ngati Mulungu Afuna, mundipeza ndili mmodzi Mwa opirira."

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْىَ قَالَ يَٰبُنَىَّ إِنِّىٓ أَرَىٰ فِى ٱلْمَنَامِ أَنِّىٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا تَرَىٰ ۚ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Pamene adagonjera onse awiri (chofuna Cha Mulungu), ndipo (Ibrahim) Adam'goneka chakumphumi (Ndipo adatsimikiza kumupha).

فَلَمَّآ أَسْلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلْجَبِينِ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ndipo tidamuitana: "E, iwe Ibrahim.

وَنَٰدَيْنَٰهُ أَن يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ndithu, wavomereza maloto! (Choncho usamuphe mwana wakoyo)." Umo ndi momwe timawalipirira Ochita zabwino.

قَدْ صَدَّقْتَ ٱلرُّءْيَآ ۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ndithu,amenewa Ndimayeso oonekera,

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْبَلَٰٓؤُا۟ ٱلْمُبِينُ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ndipo tidampulumutsa pompatsa nyama Yayikulu (yoti apereke nsembe.)

وَفَدَيْنَٰهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ndipo tidamsiira (mbiri yabwino) Kwa anthu ena (amene adadza Pambuyo pake).

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي ٱلْءَاخِرِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Mtendere ukhale pa Ibrahim!

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ ﴿١٠٩﴾

**110.** M'menemo ndi momwe timawalipirira Ochita zabwino.

كَذَٰلِكَ نَجْزِي ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١١٠﴾

**111.** Ndithu, iye adali mmodzi mwa Akapolo Athu okhulupirira.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١١﴾

**112.** Ndiponso tidamuuza nkhani yabwino (Yoti akhala ndi mwana wotchedwa) Isihaqa; mneneri; wam'gulu la Olungama.

وَبَشَّرْنَٰهُ بِإِسْحَٰقَ نَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** Ndipo tidamdalitsa iye ndi (mwana wake) Isihaqa; ndipo m'mbumba ya awiriwa Mudapezeka abwino ndi odzichitira Zoipa owonekera.

وَبَٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلَىٰٓ إِسْحَٰقَ ۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ مُبِينٌ ﴿١١٣﴾

**114.** Ndipo ndithu, tidawachitira zabwino Musa ndi Haruna, (powapatsa uneneri ndi Madalitso ambiri).

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** Ndipo tidawapulumutsa (awiriwa) Ndi anthu awo Ku vuto lalikulu;

وَنَجَّيْنَٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١١٥﴾

**116.** Ndipo tidawathangata (powagonjetsera Adani awo), ndipo iwo adali opambana.

وَنَصَرْنَٰهُمْ فَكَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿١١٦﴾

**117.** Ndipo tidawapatsa (Musa ndi Haruna) Buku losonyeza poyera (malamulo;)

وَآتَيْنَاهُمَا الْكِتَابَ الْمُسْتَبِينَ ﴿١١٧﴾

**118.** Ndipo tidawaongolera ku njira Yolunjika.

وَهَدَيْنَاهُمَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيمَ ﴿١١٨﴾

**119.** Ndiponso tidawasiira (mbiri Yabwino) kwa anthu ena (amene Adadza pambuyo pawo).

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِي الْآخِرِينَ ﴿١١٩﴾

**120.** Mtendere ukhale pa Musa ndi Haruna!

سَلَامٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَارُونَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Ndithu umu ndi momwe Ife Timawalipirira ochita zabwino.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢١﴾

**122.** Ndithu, awiriwa adali m'gulu la Akapolo Athu okhulupirira.

إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Ndipo ndithu, Iliyasa ndi mmodzi wa Otumidwa.

وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

**124.** (Kumbuka) pamene adanena kwa anthu Ake:"Bwanji Simuopa (Mulungu)?

إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Mukupembedza (fano lotchedwa) Baala ndi kusiya (kupembedza) Yemwe adalenga zolengedwa M'kalengedwe kabwino,

أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ الْخَالِقِينَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Mulungu, Mbuye Wanu ndi Mbuye wa Atate anu akale?"

اللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ آبَائِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Koma adamtsutsa; ndithu, iwo Adzaonekera (kumoto),

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Kupatula akapolo a Mulungu amene Ayeretsedwa (ndi Mulungu).

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٨﴾

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٢٩﴾

**129.** Ndipo tidamsiira (mbiri yabwino) Kwa anthu ena (amene adadza Pambuyo pake).

سَلَامٌ عَلَىٰ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣٠﴾

**130.** Mtendere ukhale pa Iliyasa!

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾

**131.** Ndithu umo ndi mmene Ife timawalipirira Ochita zabwino.

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾

**132.** Ndithu, iye adali mmodzi mwa Akapolo Athu okhulupirira.

وَإِنَّ لُوطًا لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٣﴾

**133.** Ndithu, Luti ndi mmodzi wa otumidwa.

إِذْ نَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٣٤﴾

**134.** (Kumbuka) pamene tidampulumutsa Iye ndi anthu ake onse,

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٣٥﴾

**135.** Kupatula nkhalamba yachikazi; Idali mwa otsalira.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٣٦﴾

**136.** Kenako tidawaononga enawo (omwe Adali oipa).

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِمْ مُصْبِحِينَ ﴿١٣٧﴾

**137.** Ndithu, inu ( amzinda wa Makka) Mumadutsa pa malo pawopo m'mawa,

وَبِاللَّيْلِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٣٨﴾

**138.** Ndi usiku. Kodi bwanji simuzindikira?

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٩﴾

**139.** Ndithu, Yunusu ndi mmodzi wa otumidwa.

إِذْ أَبَقَ إِلَى الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿١٤٠﴾

**140.** (Kumbuka) pamene adathawira Mchombo chodzazidwa (ndi katundu),

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ الْمُدْحَضِينَ ﴿١٤١﴾

**141.** Choncho adachita mayere, ndipo adali M'gulu la omgwera (mayerewo).

**142.** Choncho nsomba Idammeza uku ali Wodzudzulidwa.

فَالْتَقَمَهُ الْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿١٤٢﴾

**143.** Kukadapanda kuti iye adali m'modzi Mwa otamanda ndi kulemekeza Mulungu,

فَلَوْلَا أَنَّهُ كَانَ مِنَ الْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٣﴾

**144.** Akadakhala mmimba mwake Mpaka tsiku loukitsidwa Zolengedwa ku imfa).

لَلَبِثَ فِي بَطْنِهِ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Koma tidamponya Pa gombe uku ali Wodwala,

فَنَبَذْنَاهُ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٥﴾

**146.** Ndipo tidammeretsera mmera wa ntundu Wa mankhaka.

وَأَنْبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِنْ يَقْطِينٍ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ndipo (atachira) tidamtuma ku anthu Okwana zikwi zana limodzi (100,000) Kapena kupambana apa.

وَأَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ مِائَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Ndipo adakhulupirira (ndi kuvomereza Ulaliki wake); choncho tidawapatsa Chisangalalo kufikira nthawi (ya Imfa yawo).

فَآمَنُوا فَمَتَّعْنَاهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٨﴾

**149.** Choncho afunse: "Kodi Mbuye Wako ndiye woyenera ana Achikazi, ndipo iwo, Achimuna? (Pomwe iwo Akabereka mwana wachikazi Amanyansidwa naye)"!

فَاسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ الْبَنَاتُ وَلَهُمُ الْبَنُونَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Kapena kuti tidalenga Angelo kukhala Akazi, iwo akuona?

أَمْ خَلَقْنَا الْمَلَائِكَةَ إِنَاثًا وَهُمْ شَاهِدُونَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Chenjera ndi bodza lawolo; ndithu, Iwo akunena:

أَلَا إِنَّهُمْ مِنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ﴿١٥١﴾

**152.** "Mulungu wabereka." Ndithu, iwo ndi Abodza.

وَلَدَ اللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٥٢﴾

أَصْطَفَى الْبَنَاتِ عَلَى الْبَنِينَ ﴿١٥٣﴾

**153.** Kodi Iye adasankha ana achikazi kusiya Achimuna?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿١٥٤﴾

**154.** Kodi nchiyani chakupezani (kuti Muweruze mopanda chilungamo); Nanga mukuweruza bwanji (zimenezi)?

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٥﴾

**155.** Kodi bwanji simukumbukira, (Mwaiwala zisonyezo zake zodabwitsa Ndi kupatukana kwake ndi zimenezo)?

أَمْ لَكُمْ سُلْطَانٌ مُبِينٌ ﴿١٥٦﴾

**156.** Kapena inu muli ndi umboni Woonekera (wochokera kumwamba)?

فَأْتُوا بِكِتَابِكُمْ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٥٧﴾

**157.** Tabweretsani buku lanulo (momwe Mwalembedwa zimenezi) ngati Mukunena zoona.

وَجَعَلُوا بَيْنَهُ وَبَيْنَ الْجِنَّةِ نَسَبًا ۚ وَلَقَدْ عَلِمَتِ الْجِنَّةُ إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٥٨﴾

**158.** Ndipo adapeka chibale pakati pa Iye (Mulungu) ndi ziwanda; (pomwe Ziwanda nzobisika kwa iwo). Ndithu, Ziwanda zimadziwa kuti iwo Osakhulupirira akaonekera (kwa Mulungu kuti aweruzidwe)!

سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٥٩﴾

**159.** Walemekezeka Mulungu! Ndi Kupatukana ndi zimene Akumnamizira!

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٦٠﴾

**160.** Koma akapolo a Mulungu oyeretsedwa, (Ali kutali ndi zimene akusimba Osakhulupirirazi).

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ﴿١٦١﴾

**161.** Ndithu, inu osakhulpirira ndi zimene Mukuzipembedza (kusiya Mulungu),

**162.** Ndi zimenezo Simungamsokeretse aliyense.

مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Kupatula yemwe (Mulungu adadziwa Kuti) ngolowa ku Jahena.

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٦٣﴾

**164.** Ndipo (Angelo adanena): "Aliyense mwa ife ali ndi malo ake Odziwika;

وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ﴿١٦٤﴾

**165.** Ndipo ena mwa ife ngondanda M'mizere (ya mapemphero nthawi Zonse);

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلصَّآفُّونَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Ndipo ena mwa ife ngolemekeza (Mulungu nthawi zonse ndi Kumtamanda ndi kumpatula ku zinthu Zosayenerana ndi ulemerero wake)."

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلْمُسَبِّحُونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Ndipo (osakhulupirira) ankati:

وَإِن كَانُوا۟ لَيَقُولُونَ ﴿١٦٧﴾

**168.** "Tikadakhala ndi Buku monga lomwe Anthu akale adali nalo,

لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٦٨﴾

**169.** Tikadakhala akapolo a Mulungu, Oyeretsedwa."

لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Koma (pamene lidawadzera Bukulo), Adalikana; choncho posachedwa Adziwa (zotsatira zake).

فَكَفَرُوا۟ بِهِۦ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Ndipo ndithu, liwu lathu lidatsogola kwa Akapolo athu Otumidwa,

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٧١﴾

**172.** (Kuti) ndithu iwo ngopulumutsidwa.

إِنَّهُمْ لَهُمُ ٱلْمَنصُورُونَ ﴿١٧٢﴾

| | |
|---|---|
| **173.** Ndipo ndithu, asilikali Athu ndi opambana. | وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ الْغَالِبُونَ ﴿١٧٣﴾ |
| **174.** Choncho, asiye kwa Kanthawi kochepa, | فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٤﴾ |
| **175.** Ndipo ingowayang'ana basi; Posachedwapa aona! | وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٥﴾ |
| **176.** Kodi chilango chathu Akuchifulumizitsa? | أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٧٦﴾ |
| **177.** Choncho chikadzatsika pabwalo lawo, Udzakhala mmawa woipa kwa Ochenjezedwa! | فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَاءَ صَبَاحُ الْمُنذَرِينَ ﴿١٧٧﴾ |
| **178.** Ndipo asiye kwa Kanthawi kochepa, | وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٨﴾ |
| **179.** Ndipo ingowayang'ana basi; Posachedwapa aona. | وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٩﴾ |
| **180.** Mbuye wako, Mwini Ulemerero, Wapatukana ndi Zimene akumnamizira (Osakhulupirira). | سُبْحَانَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨٠﴾ |
| **181.** Ndipo mtendere ukhale pa atumiki Onse. | وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِينَ ﴿١٨١﴾ |
| **182.** Ndipo kuyamikidwa konse nkwa Mulungu, Mbuye wa zolengedwa Zonse. | وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨٢﴾ |





# SÛRAT SÂD XXXVIII

Surayi ikuperekа chinthunzi kwa ife cha makani a anthu opembedza mafano pakutsutsa ulaliki wa Mtumiki (madalitso ndi mtendere zikhale naye), ndi dumbo pokwiya ndi madalitso amene Mulungu adampatsa pomuninkha uneneri ndi kumvumbulutsira Qur'an. Ndipo yawayankha pamaganizo awo achabe.

Ndipo yafotokoza kuti chimene chawachititsa iwo kulimbana ndi uthenga wa Mtumiki(SAW), ndikudzitukumula basi ndi kukonda makani. Ndipo yafotokozanso kuti chikadawatsikira chilango cha Chauta sibwenzi akumunenera Mtumiki wa Mulungu zomwe akunenazo.

Mulungu waperekanso mafanizo a anthu akale omkana ndi kuonongeka kwawo kuti mafanizo amenewa akhale machenjezo kwa iwo, ndi kuti asiye makani. Ndipo chinanso ndi kumulimbikitsa Mtumiki Muhammad (madalitso ndi mtendere zikhale naye), kupirira ngakhale akumane ndi zovuta zotani kuchokera kwa anthu opembedza mafano. Ndi kutinso azithokoza Mulungu pa mtendere umene wampatsa, monga momwe amachitira anzake, aneneri ndi atumiki.

Komanso Surayi yatchula zimene Mulungu wakonzera anthu oopa Iye, omwe ndimabwerero abwino. Ndi zimene wawakonzera anthu opyola malire, omwe ndimabwerero oipa.

Kenako yawakumbutsa zimene zidachitika pakati pa tate wawo Adamu, ndi Iblis, kuti adziwe kuti kudzikweza posiya kutsatira choona, ndi machitidwe ausatana. Ndi kuti adziwenso kuti kudzikweza nkomwe kudampirikitsitsa Iblis kuchokera kuchifundo cha Mulungu.

Ndipo Surayi yathera pofotokoza ntchito ya Mtumiki yomwe ndikufikitsa uthenga kwa anthu, ndi kuti iye sapempha malipiro pantchitoyi kuchokera kwa anthu. Ndiponso kuti ntchitoyi sadampatse anthu koma Chauta ndiye adamtuma. Ndipo Qur'an ndichikumbutso kwa zolengedwa zonse. Ndipo adzadziwa kunena zoona kwa aneneri a Mulungu patapita nthawi.

## *Sûrat Sâd XXXVIII*



*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ

**1.** *Sâd*; Ndikulumbira Qur'an (iyi) ya ulaliki (Wothandiza).

صٓ وَالْقُرْاٰنِ ذِي الذِّكْرِ ﴿١﴾

**2.** Koma amene sadakhulupirire Akudzitukumula ndi makani.

بَلِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ عِزَّةٍ وَّشِقَاقٍ ﴿٢﴾

**3.** Kodi ndimibadwo ingati taiononga Patsogolo pawo? Adakuwa kuitana (Panthawi imeneyo), koma nthawi Yopulumuka idali itatha.

كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ قَرْنٍ فَنَادَوْا وَّلَاتَ حِيْنَ مَنَاصٍ ﴿٣﴾

**4.** Ndipo anadabwa atawadzera Mchenjezi wochokera mwa iwo.Ndipo Osakhulupirira adati: "Uyu ndiwamatsenga; Ngwabodza lamkunkhuniza!

وَعَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ وَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا سٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٤﴾

**5.** Ha! Waichita milungu yambirimbiri Ija kuti ikhale Mulungu mmodzi Yekha? Ndithu, ichi nchinthu Chodabwitsa."

اَجَعَلَ الْاٰلِهَةَ اِلٰهًا وَّاحِدًا اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ عُجَابٌ ﴿٥﴾

**6.** Ndipo adanyamuka akuluakulu a mwa Iwo nati: Nyamukani Muzikapitiriza kupembedza Milungu yanu. Ndithu, chinthu Ichi (nchoipa); chikulinga ife (Kuti tisiyane ndi milungu yathu).

وَانْطَلَقَ الْمَلَاُ مِنْهُمْ اَنِ امْشُوْا وَاصْبِرُوْا عَلٰٓى اٰلِهَتِكُمْ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ يُّرَادُ ﴿٦﴾

**7.** "Sitidamve zimenezi (zakuti Mulungu Ndimmodzi ngakhale)

مَا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِي الْمِلَّةِ الْاٰخِرَةِ اِنْ هٰذَآ

إِلَّا اخْتِلَاقٌ ۝٧

m’chipembedzo Chakale (chikhrisitu) ichi sikanthu, koma Ndibodza lopeka.”

أَءُنزِلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ مِنۢ بَيْنِنَا ۚ بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ مِّن ذِكْرِى ۖ بَل لَّمَّا يَذُوقُوا عَذَابِ ۝٨

**8.** “Kodi uthengawo (wakuti Mulungu Ndimmodzi) wavumbulutsidwa kwa iye Pakati pathu?” Koma iwo Akukaika ndi ulaliki Wanga. Koma Sadalawebe chilango Changa.

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ الْعَزِيزِ الْوَهَّابِ ۝٩

**9.** Kodi iwo ali nazo nkhokwe Za chifundo cha Mbuye wako, Wamphamvu zoposa, wopatsa Mochuluka?

أَمْ لَهُم مُّلْكُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ فَلْيَرْتَقُوا فِى الْأَسْبَٰبِ ۝١٠

**10.** Kapena ufumu wa Kumwamba ndi pansi ndi zapakati Pake, ngwawo. Ngati zili choncho Atakwera makwerero (kuti akafike Pamalo poti akalamulire zimene Akufuna, ngati angathe kutero).

جُندٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُومٌ مِّنَ الْأَحْزَابِ ۝١١

**11.** Awa (Akuraishi) kuonjezera pa Kudzitama kwawo, nkagulu kochepa Ndi kofooka. Kagonjetsedwa monga Makamu ankhondo (omwe Adagonjetsedwa kale omwe amatsutsana Ndi aneneri akale)..

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو الْأَوْتَادِ ۝١٢

**12.** Patsogolo pawo, anthu a Nuhi, Adi Ndi Farawo, mwini nyumba zitalizitali (Pyramid), adatsutsa (aneneri awo)

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ الْأَحْزَابُ ۝١٣

**13.** Ndi Asamudu, ndi anthu a Luti ndi (Anthu a Shuaibu) eni mitengo Yambiri yothothana, makamu amenewa.

**14.** Onsewa adatsutsa atumiki; basi Chilango changa chidatsimikizika (Pa iwo).

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٤﴾

**15.** Ndipo awa (Akuraishi), sayembekeza China koma mkuwe umodzi Wosabwereza.(Ndipo ukadzachitika, Onse adzafa).

وَمَا يَنظُرُ هَٰؤُلَاءِ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً مَّا لَهَا مِن فَوَاقٍ ﴿١٥﴾

**16.** Ndipo akunena (mwachipongwe): "O, Mbuye wathu! Tipatsirenitu gawo La chilango chathu lisanafike tsiku Lachiwerengero."

وَقَالُوا رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ الْحِسَابِ ﴿١٦﴾

**17.** Pirira (iwe Mtumiki) ku zimene Akunenazo (kwa iwe), ndipo kumbuka Kapolo wathu Daudi, wamphamvu (pa Chipembedzo ndi zam'dziko lapansi). Ndithu Iye ngotembenukira kwa Mulungu Kwambiri.

اصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُودَ ذَا الْأَيْدِ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿١٧﴾

**18.** Ndithu, Ife tidawagonjetsa mapiri kuti Pamodzi ndi iye Alemekeze (Mulungu) M'mawa ndi madzulo.

إِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهُ يُسَبِّحْنَ بِالْعَشِيِّ وَالْإِشْرَاقِ ﴿١٨﴾

**19.** Ndi mbalame zomwe Zidasonkhanitsidwa Zonse zimamvera iye.

وَالطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُ أَوَّابٌ ﴿١٩﴾

**20.** Ndipo tidaulimbikitsa ufumu wake ndi Kumpatsa uneneri ndi kuyankhula Kwa luntha (kosiyanitsira choona Ndi chonama).

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُ وَآتَيْنَاهُ الْحِكْمَةَ وَفَصْلَ الْخِطَابِ ﴿٢٠﴾

**21.** Kodi yakufika nkhani ya okangana Pamene adakwera

وَهَلْ أَتَاكَ نَبَأُ الْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا الْمِحْرَابَ ﴿٢١﴾

chipupa mpaka Kuchipinda (cha Daudi Chochitira mapemphero)?

إِذْ دَخَلُوا عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ قَالُوا
لَا تَخَفْ خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا عَلَىٰ بَعْضٍ
فَاحْكُم بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَا إِلَىٰ
سَوَاءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٢﴾

**22.** Pamene adamulowera Daudi, adachita Nawo mantha adati: "Usaope; (Ife) ndife okangana awiri, mmodzi Wathu wamchenjerera wina. Weruza Pakati pathu mwachilungamo, Usakondere, ndipo tisonyeze njira Yoongoka."

إِنَّ هَٰذَا أَخِي لَهُ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ نَعْجَةً وَلِيَ
نَعْجَةٌ وَاحِدَةٌ فَقَالَ أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِي
فِي الْخِطَابِ ﴿٢٣﴾

**23.** "Ndithu, uyu m'bale wanga ali ndi Nkhosa makumi asanu ndi anayi Mphambu zisanu ndi zinayi (99), ine Ndili ndi imodzi; Ndipo akuti: "Ndipatse nkhosa Imodziyo kuti ndizikusungira; ndipo Wandiposa pakuyankhula.

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِ
وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ الْخُلَطَاءِ لَيَبْغِي بَعْضُهُمْ عَلَىٰ
بَعْضٍ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ وَظَنَّ دَاوُۥدُ أَنَّمَا فَتَنَّاهُ
فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهُ وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ﴿٢٤﴾

**24.** (Daudi) adati: "Zoona, wakuchitira Zosalungama pokupempha nkhosa yako Imodzi kuti aiphatikize ndi nkhosa zake. Ndithu, ambiri mwa ophatikidzana nawo Zinthu, ena amachenjerera ena kupatula Amene akhulupirira ndi kumachita Zabwino; ndipo iwo ngochepa." Basi Pamenepo Daudi adaona kuti Tamuyesa mayeso (ndipo Sadapambane). Choncho Adapempha chikhululuko kwa Mbuye Wake; adagwa ndi kulambira ndi Kubwerera kwa Mbuye wake.

فَغَفَرْنَا لَهُ ذَٰلِكَ وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ

**25.** Choncho tidamkhululukira iye Zimenezo; ndithu, iye ali nawo

وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٢٥﴾

Ulemerero kwa Ife ndi mabwerero Abwino.

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلْنَٰكَ خَلِيفَةً فِى ٱلْأَرْضِ
فَٱحْكُم بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلْهَوَىٰ
فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌۢ
بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٦﴾

**26.** "E, iwe Daudi! Ife takuchita iwe Kukhala woyang'anira padziko; Choncho weruza pakati pa anthuwa Mwachilungamo; ndipo usatsatire Zilakolako kuopa kuti zingakusokeretse Ku njira ya Mulungu." Ndithu, Amene akusokera ku njira ya Mulungu (Potsatira zilakolako zawo), chilango Chaukali chili pa iwo chifukwa cha Kuiwala kwawo tsiku lachiwerengero.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ
ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٧﴾

**27.** Ndipo sitidalenge thambo ndi nthaka ndi Zapakati pake popanda cholinga. Zoterezo ndi maganizo a amene Sadakhulupirire. Choncho Kuonongeka kwakukulu ku moto Kuli kwa iwo amene sadakhulupirire.

أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ
كَٱلْفُجَّارِ ﴿٢٨﴾

**28.** Kodi tingawachite amene Akhulupirira (Mulungu) ndi Kuchita zabwino kukhala monga Oononga padziko? Kapena tiwachite Oopa (Mulungu) monga oipa?

كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا۟ ءَايَٰتِهِۦ
وَلِيَتَذَكَّرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٩﴾

**29.** (Ili), ndibuku lochuluka madalitso lomwe Talivumbulutsa kwa iwe kuti (anthu) Azame kwambiri pomvetsetsa ndime Zake; ndi kuti apeze nalo phunziro eni Nzeru.

**30.** Ndipo Daudi tidampatsa (dalitso Lobereka) Sulaiman, amene adali Munthu wabwino. Ndithu, iye adali Wochulukitsa kutembenukira kwa Mulungu (ndi kuzichepetsa M'chikhalidwe chake chonse).

وَوَهَبْنَا لِدَاوُودَ سُلَيْمَانَ ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٣٠﴾

**31.** (Kumbuka) pamene adasonyezedwa Kwa iye m'nthawi yamadzulo Akavalo ofatsa akaima; othamanga Kwambiri, akayenda.

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِالْعَشِيِّ الصَّافِنَاتُ الْجِيَادُ ﴿٣١﴾

**32.** Ndipo adati: "Ndikukonda zinthu Zabwino chifukwa chokumbukira Mbuye wanga," Kufikira pomwe (Akavalowo) adabisika kuseri kwa Chotsekereza (poikidwa m'makola Mwawo pomwe iye amafunitsitsa Kumawaonabe).

فَقَالَ إِنِّي أَحْبَبْتُ حُبَّ الْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِالْحِجَابِ ﴿٣٢﴾

**33.** (Ndipo adati): "Abwezeni kwaine." Kenako adayamba kuwasisita M'miyendo ndi m'makosi (Mwawo).

رُدُّوهَا عَلَيَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوقِ وَالْأَعْنَاقِ ﴿٣٣﴾

**34.** Ndithu, Sulaiman tidamuyesa (mayeso); Ndipo tidaika thupi pampando wake; Kenako adabwerera Kwa Mulungu.

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَانَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٤﴾

**35.** Adati: "O, Mbuye wanga! Ndikhulukireni Ndipo ndipatseni ufumu (umene) Sangaupeze aliyense pambuyo panga; Ndithu, inu ndiwopatsa Mochulukitsa."

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَّا يَنبَغِي لِأَحَدٍ مِّن بَعْدِي ۖ إِنَّكَ أَنتَ الْوَهَّابُ ﴿٣٥﴾

**36.** Kenako tidaichita mphepo yoomba Moleza kuti imgonjere, yomwe Imayenda mwachifuniro chake (Sulaimani), paliponse pomwe Wafuna,

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِ رُخَاءً حَيْثُ أَصَابَ ۝٣٦

**37.** Ndiponso (tidamgonjetsera) asatana; Ena mwa iwo omanga zomangamanga Ndi obira m'nyanja zakuya,

وَالشَّيَاطِينَ كُلَّ بَنَّاءٍ وَغَوَّاصٍ ۝٣٧

**38.** Ndi ena (mwa asatana) onjatidwa Mmagoli ndi unyolo, (Kuti asiye kusokoneza ena).

وَآخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ۝٣٨

**39.** (Ndipo adauzidwa iye): "Izi (zomwe takudalitsa nazo) ndi Zopatsa Zathu; choncho mpatse kapena Mmane (amene wamfuna). Popanda Kuwerengeredwa.

هَٰذَا عَطَاؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ۝٣٩

**40.** Ndithu, (Sulaiman) ali nawo Ulemerero waukulu woyandikira kwa Ife, ndi mabwerero abwino.

وَإِنَّ لَهُ عِنْدَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ۝٤٠

**41.** Kumbuka, (iwe Mtumiki {SAW}!) kapolo Wathu Ayubu, pamene adaitana Mbuye Wake: "Ine wandikhudza satana Ndi masautso ndi zowawa!"

وَاذْكُرْ عَبْدَنَا أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ الشَّيْطَانُ بِنُصْبٍ وَعَذَابٍ ۝٤١

**42.** (Tidamuyankha kuitana kwake, Ndipo tidamuuza): "Menyetsa miyendo Yako (panthaka; patuluka madzi) Ozizira osamba ndi kumwa (Zikuchokera zomwe uli nazo)."

ارْكُضْ بِرِجْلِكَ ۖ هَٰذَا مُغْتَسَلٌ بَارِدٌ وَشَرَابٌ ۝٤٢

**43.** Ndipo tidamubwezera anthu ake, Ndi kumpatsanso ena onga

وَوَهَبْنَا لَهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُمْ مَعَهُمْ رَحْمَةً مِنَّا

وَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٤٣﴾

iwo (M'kuchuluka kwawo) powaphatikiza ndi Omwe adali nawo; (tidachita zimenezi) Chifukwa cha chifundo chochokera Kwa Ife ndi kuti chikhale chikumbutso Kwa eni nzeru.

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِب بِّهِ وَلَا تَحْنَثْ ۗ إِنَّا وَجَدْنَاهُ صَابِرًا ۚ نِّعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٤٤﴾

**44.** "Ndipo gwira m'dzanja lako mtolo Wa zikoti; menya ndi mtolowo Ndipo usaswe lonjezo." Ndithu, Ife Tidampeza ali wopirira. Taonani kukhala Bwino munthu! Ndithu Iye Ngotembenukira kwambiri kwa Mulungu.[1]

وَاذْكُرْ عِبَادَنَا إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ أُولِي الْأَيْدِي وَالْأَبْصَارِ ﴿٤٥﴾

**45.** Kumbukira, (iwe Mtumiki{SAW}) akapolo Athu Ibrahima, Isịhaka ndi Yakubu, Eni mphamvu (pa ntchito yachipembedzo) Ndi kuyang'ana kozindikira.

إِنَّا أَخْلَصْنَاهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى الدَّارِ ﴿٤٦﴾

**46.** Ndithu, Ife tidawasankha powapatsa Chikhalidwe chabwino (chomwe) ndi Kukumbukira nyumba yomaliza (Nthawi zonse).

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ الْمُصْطَفَيْنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٧﴾

**47.** Ndithu, kwa Ife iwo adali mwa anthu Abwino omwe Adasankhidwa.

وَاذْكُرْ إِسْمَاعِيلَ وَالْيَسَعَ وَذَا الْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾

**48.** Ndipo kumbuka Ismail, Aliyasa, ndi Dzulikifili; ndipo onse iwo adali mwa Abwino

---

[1] Ayubu adalumbira kuti adzamenya mkazi wake ndi zikoti zingapo. Ndipo Mulungu adamasula kulumbira kwake kuti atenge mtolo wa zikoti zomwe m'kati mwake mudali chiwerengero chomwe adalumbirira kuti adzammenya nacho, ndipo ammenye ndi mtolowo kuti akwaniritse kulumbira kwakeko. Mulungu adamchitira chifundo chimenechi chifukwa chakuti adapirira pa masautso ake.

**49.** Ichi ndichikumbutso (kwa iwe ndi anthu Ako). Ndipo ndithu, oopa Mulungu Ali ndi mabwerero abwino.

هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٤٩﴾

**50.** (Awakonzera iwo) minda yamuyaya Yotsekulidwa makomo Ake kwa iwo.

جَنَّاتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ الْأَبْوَابُ ﴿٥٠﴾

**51.** (Azidzakhala m'menemo) uku Atatsamira (mabedi amtengo wapatali, Ndipo adzakhala akusangalala) Akuitanitsa mmenemo zipatso ndi Zakumwa zambiri;

مُتَّكِئِينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَاكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥١﴾

**52.** Ndipo (ku Munda wa Mtenderewo) Adzakhala ndi akazi oyang'ana amuna Awo okha basi, ofanana misinkhu.

وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Izi ndi zomwe mukulonjezedwa pa tsiku Lachiweruzo.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٥٣﴾

**54.** Ndithu, izi ndizopatsa Zathu Zosatha;

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Awa ndimalipiro (a oopa Mulungu)! Koma opyola malire (Ndi kunyoza aneneri awo), ali ndi Mabwerero oipa.

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّاغِينَ لَشَرَّ مَآبٍ ﴿٥٥﴾

**56.** (Omwe ndi) Jahannama adzailowa (ndi Kupsereramo). Taonani kuipa Choyala chimenecho!

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٥٦﴾

**57.** Awa ndimadzi wotentha kwambiri, Ndi mafinya (a anthu a kumoto). Choncho awalaweko!

هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ﴿٥٧﴾

**58.** Ndi zilango zina zambiri Zonga zimenezi.

وَءَاخَرُ مِن شَكْلِهِۦٓ أَزْوَٰجٌ ﴿٥٨﴾

**59.** (Kudzanenedwa kwa opyola malire, Omwe ndiatsogoleri a opembedza Mafano): “Gulu ili lalikulu, Lilowa nanu kumoto; (Omwe adali okutsatirani. Ndipo Atsogoleri adzati): Siolandiridwa (Mwamtendere). Ndithu, iwo ngolowa Kumoto.

هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ ۖ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ ۚ إِنَّهُمْ صَالُوا ٱلنَّارِ ﴿٥٩﴾

**60.** (Otsatira adzanena): “Ndithu, Tembereroli likuyenera inu, (Limene mukutitemberera ife) Chifukwa inu ndiamene mudadzetsa Chilangochi potinyenga ife (ndi Kutiitanira kunjira yopotoka), Taonani kuipa (Jahena) malo Okhazikikamo!”

قَالُوا۟ بَلْ أَنتُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ ۖ أَنتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْقَرَارُ ﴿٦٠﴾

**61.** (Otsatira) adzanena, “O, Ambuye wathu! Muonjezereni chilango kumoto Pamwamba pa chilango amene Watidzetsera chilangochi.”

قَالُوا۟ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِى ٱلنَّارِ ﴿٦١﴾

**62.** Ndipo (anthu akumoto) adzanena “Kodi nchifukwa ninji sitikuwaona Anthu aja omwe timawawerengera Kuti ngoipa (padziko lapansi)?

وَقَالُوا۟ مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ ٱلْأَشْرَارِ ﴿٦٢﴾

**63.** Kodi bwanji timawachitira chipongwe(Padziko lapansi koma taonani sadalowe Nafe kumoto). Kapena kuti Maso athu sakuwaona?”

أَتَّخَذْنَٰهُمْ سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ ٱلْأَبْصَٰرُ ﴿٦٣﴾

**64.** Ndithu, zimenezo, Zokangana anthu Akumoto nzoona.

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ ٱلنَّارِ ﴿٦٤﴾

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ مُنذِرٌ ۖ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ﴿٦٥﴾

**65.** Nena (kwa iwo): "Ndithu ine ndine M"chenjezi (wochenjeza za chilango Cha Mulungu). Palibe wopembedzedwa Mwachoonadi, koma Mulungu Mmodzi Yekha Wopambana;

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ﴿٦٦﴾

**66.** Mbuye wathambo ndi nthaka, ndi Zapakati pake; Wamphamvu zoposa; Wokhululuka machimo kwambiri (Kwa yemwe walapa ndi Kumkhululupirira)".

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا۟ عَظِيمٌ ﴿٦٧﴾

**67.** Nena (kwa iwo iwe Mtumiki {SAW}): "Ichi (chimene ndakuchenjezani Nachochi) ndinkhani yaikulu,

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** Inu, za chimenechi, mukunyozera!

مَا كَانَ لِىَ مِنْ عِلْمٍۭ بِٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰٓ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Sindimadziwa chilichonse za Akuluakulu a pamwamba (Angelo) pamene amakangana (Za kulengedwa kwa Adamu)

إِن يُوحَىٰٓ إِلَىَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٠﴾

**70.** Palibe china chimene Chavumbulutsidwa kwa ine, koma (Kuti ndikuuzeni mawu awa oti): "Ine Ndine mchenjezi (wanu) woonekera."

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ﴿٧١﴾

**71.** Akumbutse pamene Mbuye wako Adanena kwa angelo: "Ine ndilenga Munthu kuchokera ku dothi,(Yemwe ndi Adamu).

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى

**72.** Ndikammaliza ndi Kumuuzira mzimu wochokera

Kwa Ine, igwani pansi Momulemekeza."

فَقَعُوا لَهُ سٰجِدِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Choncho angelo onse Anagwa pansi momulemekeza."

فَسَجَدَ الْمَلٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Kupatula Iblis; adadzikuza, ndipo adali Mmodzi mwa osakhulupirira.

إِلَّآ إِبْلِيسَ اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكٰفِرِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** (Mulungu) adati: "E, iwe Iblisa! Nchiyani chakuletsa kugwa pansi ndi Kuchilemekeza chimene ndachilenga ndi Manja anga (popanda kutuma wina)? Wadzikweza kapena uli mmodzi wa Odziika pamwamba?"

قَالَ يٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ الْعَالِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** (Iblis) adanena: "Ine ndine wabwino Kuposa iye (Adamu); chifukwa ine Mudandilenga kuchokera kumoto, Ndipo iye mudamulenga Kuchokera kudongo."

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ﴿٧٦﴾

**77.** (Mulungu) adanena (kwa Iblis): "Tuluka m'menemo (m'gulu la angelo Apamwamba); ndithu, iwe Ngopirikitsidwa (ku chifundo cha Mulungu).

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٧٧﴾

**78.** "Ndipo ndithu, matemberero Anga Akhala pa iwe kufikira Tsiku lamalipiro.

وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ الدِّينِ ﴿٧٨﴾

**79.** (Iblis) adati: "O, Mbuye wanga! Ndipatseni nthawi kufikira tsiku Louka ku imfa."

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** (Mulungu) adati: "Ndithu, iwe ndiwe Mmodzi wa wopatsidwa nthawi.

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ الْمُنظَرِينَ ﴿٨٠﴾

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ﴿٨١﴾

**81.** Kufikira tsiku la nthawi Yodziwika (imene yaikidwa)."

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٢﴾

**82.** (Iblis) adati: "Choncho kupyolera Muulemerero Wanu ndikulumbira kuti Ndiwasokoneza onse.

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٨٣﴾

**83.** Kupatula akapolo Anu omwe ali Osankhidwa mwa iwo. (Pa iwo Ndilibe nyonga zilizonse)."

قَالَ فَٱلْحَقُّ وَٱلْحَقَّ أَقُولُ ﴿٨٤﴾

**84.** (Mulungu) adati: "Ndikulumbira Mwachoonadi ndipo Ndikunena choona.

لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٥﴾

**85.** Ndithudi, ndidzadzazitsa Jahena ndi Ochokera ku mtundu wako Ndi omwe adzakutsate mwa Iwo (ana a Adamu), onse."

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُتَكَلِّفِينَ ﴿٨٦﴾

**86.** Nena (iwe Mtumiki{SAW}, kwa Anthu ako:) "Sindikupemphani Malipiro pazimenezi Ndiponso ine simmodzi wa Odzikakamiza (pa zinthu zosandiyenera,)

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾

**87.** (Qur'an) sichina koma ndichikumbutso Ndi chiphunzitso kwa zolengedwa zonse.

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعْدَ حِينٍۭ ﴿٨٨﴾

**88.** Ndipo posachedwa mudziwa, (inu Otsutsa, kuona kwa) nkhani zake."



# SÛRAT AZ-ZUMAR XXXIX

Surayi idavumbulutsidwa ku Makka. Koma kukunenedwa kuti ma aya atatu nga ku Madina. Ndipo ma ayawo ndi awa: 52, 53 ndi 54.

Surayi yayamba ndi kunenetsa za ulemerero wa Qur'an. Ndipo kenako yaitanira ku zopembedza Mulungu Mmodzi ndi kuwatsutsa omwe akunena kuti Chauta ali ndi mwana.

Kenako yakamba za kukhoza kwa Mulungu mkalengedwe ka kumwamba ndi pansi, ndi mkalengedwe ka anthu. Ndi kunenetsa kuti anthu ngati amkana, Iye Ngodzikwaniritsa ndipo palibe chimene akusaukira kwa iwo. Ndipo ngati amthokoza, akuyanja kuthokoza kwawo. Koma sayanja kum'kana.

Yakambanso za chikhalidwe cha munthu mmalo awiri, ponena kuti iye mavuto akamkhudza, amampempha Mbuye wake ndi kutembenukira kwa Iye modzichepetsa. Koma akampatsa mtendere amaiwala zomwe adali kupempha kale ndi zomwe zidampeza.

Ndipo yawakumbutsa chisomo cha Mulungu chomwe chili pa iwo powatsitsira madzi kuchokera kumwamba omwe akutulutsa chakudya chawo ndi chakudya cha ziweto zawo. Pazimenezi pali phunziro ndi chikumbutso kwa eni nzeru.

Kenako surayi ikubwerezanso pofotokoza za Qur'an za kulowerera m'mitima ya omwe akuopa Chauta, ndikuti Mulungu wapereka mafanizo osiyanasiyana mmenemo kuti anthu alingalire za Mulungu. Ndipo kenako yafanizanso pakati pa munthu wopembedza mafano ndi yemwe akupembedza Mulungu Mmodzi, ndikunena kuti iwo sali ofanana. Ndipo yanenanso kuti imfa ndiwo malekezero a onse.

Yafotokozanso za mabwerero a omwe akutsutsa Mulungu ndi kutsutsa choona. Ndi mabwerero a olungama mzolankhula zawo, amene akuvomereza zomwe Chauta wavumbulutsa kwa iwo. Ndipo yatinso kuti mukawafunsa awa opembedza mafano kuti: "Ndani adalenga thambo ndi nthaka?" Ayankha kuti: "Ndi Mulungu."

Koma iwo kuonjezera pa zimenezo, akupembedza zina kusiya Mulungu; zimene sizingawateteze ku chilango cha Mulungu ngati Mulungu atafuna kuwalanga. Ndipo sizingaletse chifundo cha Chauta pa iwo ngati Iye atawachitira chifundo.

Surayi ikunenetsa kuti Bukuli lavumbulutsidwa mwa choona. Ndipo yemwe aongoke nalo, ubwino wake uli pa iye mwini. Ndipo amene akhote, uchimo wake uli pa iye mwini. Ndipo udindo wa Mtumiki ndi kufikitsa uthenga basi, osati kukakamiza anthu.

Surayi yabwerezanso kukumbutsa zouka ku imfa ndi za Amushirikina amene adadzipangira milungu yabodza imene siingawateteze chilichonse.

Pamene yafotokoza mwatsatanetsatane za zoipa za onyoza opyola malire, zomwe akonzedwera pa tsiku lomaliza, monga chilango chowawa, yafotokozanso za chifundo chochuluka cha Mulungu kuti asataye mtima, ponena kuti, "E, inu anthu Anga, amene mwapyola malire podzichitira nokha zoipa! Musataye mtima ndi chifundo cha Mulungu. Ndithu, Mulungu amakhululuka machimo onse; Iye Ngokhululuka kwabasi, Wachifundo Chambiri." Ndipo yawaitana kuti atembenukire kwa Iye, chilango chisanawadzere mowadzidzimutsa.

Ndipo tsiku la Kiyama udzaona nkhope zawo, amene adatsutsa Mulungu, zili zodandaula. Koma amene adaopa Chauta, zoipa sizidzawakhudza.

Surayi yatsiriza ndi kukamba za tsiku la chitsiriziro. Kuyamba kwake, nkuimbidwa lipenga lomwe lidzakomola onse a kumwamba ndi pansi, kupatula amene Mulungu wafuna, kufikira pomwe aliyense adzalandira chomwe ayenerana nacho. Anthu a kumoto, kunka ku moto; a ku munda wa mtendere, kunka ku mtendere. Ndipo anthu a ku munda wa mtendere adzanena ali m'Mundamo: "Kuyamikidwa konse nkwa Mulungu, Yemwe watitsimikizira lonjezo Lake; waweruza pakati pa onse mwa choona." Ndipo kudzanenedwanso, "Kuyamikidwa konse nkwa Mulungu, Mbuye wa zolengedwa."

## *Sûrat Az-Zumar XXXIX*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Kuvumbulutsidwa kwa Buku ili Kwachokera kwa Mulungu, Mwini Mphamvu zoposa; Mwini Nzeru zakuya.

تَنزِيلُ الْكِتَابِ مِنَ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿١﴾

**2.** Ndithu, Ife takuvumbulutsira iwe Buku ili mwamtheradi; choncho Mpembedze Mulungu Momyeretsera mapemphero Iye yekha.

إِنَّا أَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ اللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ الدِّينَ ﴿٢﴾

**3.** Dziwani kuti Mulungu Ngolandira Mapemphero oyera, (opanda Kuphatikizidwa ndi zina). Koma Amene adzipangira athandizi Kusiya Mulungu, (akumanena kuti):"Ife sitikuwapembedza awa, koma Tikutero ndi cholinga choti Atifikitse pafupi ndi Mulungu." Ndithu, Mulungu, adzaweruza Pakati pawo (pakati pa okhulupirira Mulungu, ndi okana) pa zimene Akusiyana. Ndithu, Mulungu saongola Amene ali wabodza; wokanira (Mulungu).

أَلَا لِلَّهِ الدِّينُ الْخَالِصُ ۚ وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَا إِلَى اللَّهِ زُلْفَىٰ إِنَّ اللَّهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِي مَا هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ كَاذِبٌ كَفَّارٌ ﴿٣﴾

**4.** Mulungu akadafuna kupeza mwana, Akadasankha yemwe akum'funa Mzomwe adalenga. Wapatukana Ndi zimenezo! Iye ndi Mulungu Mmodzi; Wopambana; Wochita zimene Wafuna.

لَّوْ أَرَادَ اللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا لَّاصْطَفَىٰ مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ سُبْحَانَهُ ۖ هُوَ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٤﴾

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ يُكَوِّرُ الَّيْلَ عَلَى النَّهَارِ وَيُكَوِّرُ النَّهَارَ عَلَى الَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۗ كُلٌّ يَّجْرِىْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ اَلَا هُوَ الْعَزِيْزُ الْغَفَّارُ ۝٥

**5.** Adalenga thambo ndi nthaka Mwamtheradi.Amakulunga usiku Mu usana; ndipo amakulunga usana Mu usiku. Ndipo dzuwa ndi mwezi Wazichita kuti zitumikire monga momwe Afunira. Zonsezi zikuyenda kufikira Pa nthawi yake imene yaikidwa. Dziwani kuti Iye (Mulungu) Ngwamphamvu zoposa; Ngokhululuka Kwambiri.

خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَاَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ الْاَنْعَامِ ثَمٰنِيَةَ اَزْوَاجٍ ۗ يَخْلُقُكُمْ فِىْ بُطُوْنِ اُمَّهٰتِكُمْ خَلْقًا مِّنْۢ بَعْدِ خَلْقٍ فِىْ ظُلُمٰتٍ ثَلٰثٍ ۗ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۗ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ فَاَنّٰى تُصْرَفُوْنَ ۝٦

**6.** Adakulengani kuchokera mu mzimu Umodzi (womwe ndi Adamu; tate wa Anthu). Ndipo kenako adalenga Kuchokera mu mzimu umenewo Mnzake, (mkazi wake, Hawa); ndipoAdakutsitsirani mitundu isanu ndi itatu Ya nyama ziwiriziwiri (zomwe ndi: Ngamira yaimuna ndi yaikazi, ng'ombe Yaimuna ndi yaikazi, mbuzi yaimuna Ndi yaikazi ndi nkhosa yaimuna ndi Yaikazi. Zonse pamodzi, zisanu ndi Zitatu, zomwe mumathandizidwa Nazo kwambiri). Amakuumbani Mmimba mwa mayi anu mkaumbidwe Kosiyanasiyana, mu mdima utatu; (Mu mdima wa mimba, chiberekero Ndi mdima wa membuleni). Ameneyo (Adakuchitirani zonsezi), ndi Mulungu, Mleri wanu; ufumu Ngwa Iye. Palibe Wopembedzedwa mwa choona, koma Iye. Kodi nanga mukutembunuzidwa Bwanji kusiya Mulungu?

إِن تَكْفُرُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنكُمْ ۖ وَلَا
يَرْضَىٰ لِعِبَادِهِ الْكُفْرَ ۖ وَإِن تَشْكُرُوا يَرْضَهُ
لَكُمْ ۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم
مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ۚ إِنَّهُ
عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ٧

**7.** Ngati mukana ndithu, Mulungu Ngodzikwaniritsa sasaukira kwa inu (Chikhulupiriro chanu ndi kuthokoza Kwanu); koma sakonda kukanira kwa Anthu Ake.Ngati mumthokoza (Pa mtendere Wake umene uli pa inu) Akuyanja kuthokoza kwanuko. Ndipo Mzimu wochimwa sungasenze machimo A mzimu wina. Kenako kobwerera Kwanu nkwa Mbuye wanu, ndipo Adzakuuzani zimene mudali kuchita. Ndithu, Iye Ngodziwa zinsinsi Za mmitima.

وَإِذَا مَسَّ الْإِنسَانَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُ مُنِيبًا إِلَيْهِ
ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُ نِعْمَةً مِّنْهُ نَسِيَ مَا كَانَ يَدْعُو
إِلَيْهِ مِن قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلَّ
عَن سَبِيلِهِ ۚ قُلْ تَمَتَّعْ بِكُفْرِكَ قَلِيلًا ۖ إِنَّكَ
مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ ٨

**8.** Ndipo masautso akampeza munthu, Amapempha Mbuye wake ndi Kutembenukira kwa Iye (pomwe Chikhalirecho adali kumnyoza). Kenako (Mbuye wake) akampatsa mtendere Wochokera kwa Iye (waukulu), Amaiwala (masautso aja) omwe adali Kumpempha Mulungu kuti amchotsereAsadampatse mtenderewo, ndipo Kenako ndikumpangira Mulungu Milungu inzake kuti adzisokeretse iye Mwini (pamodzi ndi ena) Kuchokera ku njira ya Mulungu. Nena(Iwe Mtumiki kwa Yemwe ali ndi Chikhalidwe chotere): Sangalala ndi Kukanira kwako (mtendere wa Mulungu) kwa nthawi yochepa. Ndithu, Iwe ndi mmodzi wa anthu aku moto.

**9.** Kodi yemwe akudzichepetsa (kwa Mulungu ndi kumpembedza) pakati pa Usiku uku akugwetsa nkhope pansi Ndi kuimirira, kuopa tsiku la Chimaliziro ndi kuyembekezera Chifundo cha Mbuye wake,(kodi Angafanane ndi yemwe amapempha Mulungu akakhala pa mavuto pokha, Akakhala pa mtendere ndikumuiwala?) Nena (kwa iwo, iwe Mtumiki {SAW}): "Kodi amene akudziwa ndi amene Sakudziwa, ngofanana?" Ndithu, ndi eni Nzeru amene amalingalira.

أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِدًا وَقَائِمًا يَحْذَرُ الْآخِرَةَ وَيَرْجُو رَحْمَةَ رَبِّهِ ۗ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَالَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٩﴾

**10.** Nena (kwa iwo mau Anga akuti): "E, inu Akapolo Anga amene mwakhulupirira! Muopeni Mbuye wanu. Ndithu,Amene achita zabwino zotsatira zake Nzabwino padziko lapansi ndipo Dziko la Mulungu ndilophanuka. (Pirirani chifukwa chosiya midzi yanu Ndi abale). Ndithu, opirira adzalipidwa Malipiro awo mokwana Mopanda mulingo."

قُلْ يَا عِبَادِ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ وَأَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى الصَّابِرُونَ أَجْرَهُمْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١٠﴾

**11.** Nena: "Ine ndalamulidwa kuti Ndipembedze Mulungu momuyeretsera Mapemphero Ake (posam'phatikiza Ndi aliyense pa mapemphero, kapena Kupemphera mwa chiphamaso)."

قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ مُخْلِصًا لَهُ الدِّينَ ﴿١١﴾

**12.** "Ndalamulidwanso kuti ndikhale Woyamba mwaogonjera (Malamulo Ake)"

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Nena: “Ine ndikuopa Chilango cha tsiku lalikulu, (Loopsa), ngati ndinyoza Mbuye wanga.”

قُلْ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣﴾

**14.** Nena (kwa iwo, iwe Mneneri{SAW}): “Ndi Mulungu Yekha ndikumpembedza Pomuyeretsera Iye mapemphero anga.

قُلِ ٱللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَّهُۥ دِينِي ﴿١٤﴾

**15.** Choncho pembedzani zimene mwafuna, Kumsiya Iye.” Nena (kwa iwo): “Ndithu, Otaika ndi kuonongeka kwakukulu,Ndi amene adzitaya okha, (adziluzitsa Okha), ndi maanja awo, patsiku la Kiyama. Dziwa, ndithu, kumeneko Ndiko kuluza koonekera.

فَٱعْبُدُوا۟ مَا شِئْتُم مِّن دُونِهِۦ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٥﴾

**16.** Pa iwo padzakhala misanjikosanjikoYa moto ndiponso pansi pawo. Ndi chilango chimenechi, Mulungu Akuwaopseza nacho akapolo Ake. “E, inu akapolo Anga!Ndiopeni!

لَهُم مِّن فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥ ۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ﴿١٦﴾

**17.** Ndipo amene apatukana nawo mafano ndi Satana posiya kuzipembedza, ndikusiya Kuziyandikira, ndipo mmalo mwake Nkutembenukira kwa Mulungu (Pazochita zawo zonse), nkhaniYabwino njawo (ponseponse). Auze nkhani yabwino akapolo Anga.

وَٱلَّذِينَ ٱجْتَنَبُوا۟ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ ٱلْبُشْرَىٰ ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٧﴾

**18.** Amene akumvetsera mawu Ndikutsatira amene ali abwino

ٱلَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُۥٓ

Kwambiri (ndi oongolera ku Choona.) Iwowo ndi Amene Mulungu wawaongola.Ndipo iwowo ndiwo eni nzeru.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ هَدَاهُمُ اللَّهُ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمْ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿١٨﴾

**19.** Kodi yemwe chiweruzo cha chilango Chatsimikizika pa iye, (mungamteteze)? Kodi iwe ungampulumutse yemwe Ali mmoto?

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ الْعَذَابِ أَفَأَنْتَ تُنْقِذُ مَنْ فِي النَّارِ ﴿١٩﴾

**20.** Koma amene aopa Mbuye Wawo, iwo adzakhala nazo Nyumba zikuluzikulu zimene Zamangidwa mosanjikizana, Mitsinje ikuyenda pansi Pake. Ili ndi lonjezo lochokera kwa Mulungu. Mulungu saphwanya lonjezo.

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِنْ فَوْقِهَا غُرَفٌ مَبْنِيَّةٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَعْدَ اللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ اللَّهُ الْمِيعَادَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kodi suona kuti Mulungu amatsitsa Madzi kuchokera kumwamba, ndipo Amawalowetsa mu akasupe mkati Mwanthaka. Kenako amatulutsa ndi Madziwo mbewu zosiyana Mitundu: (chimanga, mpunga, Tirigu, ndi zina zotere). Ndipo kenako Imauma (pambuyo pokhala yobiriwira); Umaiona ili ya chikasu. Kenako Amaichita kukhala zidutswazidutswa. Ndithu, muzimenezo Muli chikumbutso kwa Eni nzeru (zofufuzira zinthu).

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَلَكَهُ يَنَابِيعَ فِي الْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُ حُطَامًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٢١﴾

**22.** Kodi amene Mulungu watsekula Chifuwa chake

أَفَمَنْ شَرَحَ اللَّهُ صَدْرَهُ لِلْإِسْلَامِ فَهُوَ عَلَىٰ

نُورٍ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ فَوَيْلٌ لِّلْقَٰسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾

povomereza Chisilamu, Kotero kuti iye akuyenda mkuunika Kwa Mbuye wake, (angafanane ndi Yemwe akunyozera kupenyetsetsa Zisonyezo za Mulungu?) Kuonongeka Kwakukulu kuli pa ouma mitima yawo Posakumbukira Mulungu (ndi kulabadira Qur'an). Iwo ali m'kusokera koonekera.

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ ٱلْحَدِيثِ كِتَٰبًا مُّتَشَٰبِهًا مَّثَانِىَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٢٣﴾

**23.** Mulungu wavumbulutsa nkhani yabwino Yomwe ndi Buku logwirizana nkhani Zake; (losasemphana). Lobwerezabwereza (malamulo ake). Makungu a omwe amaopa Mbuye Wawo amanjenjemera ndi ilo. Kenako Makungu awo ndi mitima yawo Zimakhazikika pokumbukira Mulungu. Buku limeneli ndi chiongoko cha Mulungu; ndi ilo, akumuongola ameneWamfuna. Ndipo amene Mulungu Wamulekerera kuti asokere (chifukwa Chonyozera kwake choona), sangakhaleNdi womuongola (ndi ompulumutsa Ku chionongeko).

أَفَمَن يَتَّقِى بِوَجْهِهِۦ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٢٤﴾

**24.** Kodi yemwe adzakhala akudzitchinjiriza Ndi nkhope yake (uku manja atanjatidwa) Ku chilango choipa pa tsiku la Kiyama, (Angafanane ndi yemwe adzakhala Mchisangalalo mminda ya mtendere?" Ndipo

kudzanenedwa kwa oipa:“Lawani zoipa za zochita zanu.”

كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَاهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** Amene adalipo patsogolo pawo, Adatsutsa.Ndipo Chilango chidawadzera Kuchokera momwe sadali Kuyembekezeramo.

فَأَذَاقَهُمُ اللَّهُ الْخِزْيَ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

**26.** Choncho Mulungu adawalawitsa Kunyozeka pamoyo wa padziko Lapansi; koma, ndithu, chilango cha Tsiku la chimaliziro nchachikulu zedi (Kuposa chilango cham’dziko Lapansi) akadadakhala akudziwa!

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾

**27.** Ndithu, m’buku ili la Qur’an Taperekamo mafanizo osiyanasiyana Kwa anthu kuti akumbukire.

قُرْآنًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِي عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٢٨﴾

**28.** Qur’an ya Chiarabu Yopanda zokhota, kuti Iwo aope (Mulungu).

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيهِ شُرَكَاءُ مُتَشَاكِسُونَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٩﴾

**29.** Mulungu wakupatsani Fanizo la munthu Wotumikira mabwana awiri omwe Ngokangana pa za iye, ndi munthu Ỵemwe akutumikira bwana mmodzi. Kodi awiriwa ngofanana? Kuyamikidwa konse nkwa Mulungu! Koma ambiri a iwo sadziwa.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ﴿٣٠﴾

**30.** Ndithu, iwe udzafa; Naonso adzafa.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عِندَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾

**31.** (Ndipo) kenako, inu patsiku La Kiyama m’dzakangana Kwa Mbuye wanu.

**32.** Kodi ndiyani wachinyengo Wamkulu woposa yemwe Akumnamizira Mulungu Zabodza, ndi kutsutsa choona Chikamdzera? Kodi Jahannama Simalo a okanira?

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَبَ عَلَى اللَّهِ
وَكَذَّبَ بِالصِّدْقِ إِذْ جَاءَهُ ۚ أَلَيْسَ فِي
جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْكَافِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ndipo amene wadza ndi choona, Naachikhulupirira, iwowo ndiwo Oopa Mulungu.

وَالَّذِي جَاءَ بِالصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِ ۙ
أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Adzapeza zomwe adzakhumba kwa Mbuye wawo. Imeneyo ndiyo mphoto Ya ochita zabwino.

لَهُمْ مَا يَشَاءُونَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ
جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuti Mulungu awafafanizire Zoipa za zochita zawo, Ndi kuti awalipire malipiro Awo chifukwa cha zabwino Zomwe adali kuchita.

لِيُكَفِّرَ اللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ الَّذِي عَمِلُوا
وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُمْ بِأَحْسَنِ الَّذِي
كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Kodi Mulungu sali Wokwanira kwa kapolo Wake? Koma akukuopseza ndi Zina zomwe similungu! Ndipo yemwe Mulungu wam'lekerera kuti asokere, Ndithu, alibe womuongola.

أَلَيْسَ اللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِالَّذِينَ
مِنْ دُونِهِ ۚ وَمَنْ يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ
مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Ndipo amene Mulungu Wamuongola, palibe amene Angathe kumsokeretsa. Kodi Mulungu sali Mwini Mphamvu Zoposa; Wokhoza kubwezera chilango?

وَمَنْ يَهْدِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ مُضِلٍّ ۗ أَلَيْسَ
اللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِي انْتِقَامٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Ndipo ukawafunsa (kuti) ndani Adalenga thambo ndi · nthaka, ndithu, Anena (kuti ndi) "Mulungu". Nena: "Kodi mukuona

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَأَيْتُمْ
مَا تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ إِنْ أَرَادَنِيَ

اللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَاشِفَاتُ ضُرِّهِ أَوْ أَرَادَنِي بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَاتُ رَحْمَتِهِ ۚ قُلْ حَسْبِيَ اللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ الْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٨﴾

bwanji, amene Mukuwapembedza kusiya Mulungu Angandichotsere masautso ake ngati Mulungu atafuna kundipatsa masautso? Kapena Mulungu atafuna kundichitira Chifundo, kodi iwo angatsekereze Chifundo Chakecho?" Nena: "Mulungu akundikwanira! Kwa Iye, atsamire otsamira."

قُلْ يَا قَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**39.** Nena: "E, inu anthu anga! Chitani Zochita zanu mmene mungathere. Nanenso ndichita (mmene Ndingathere). Koma posachedwa mudziwa.

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Amene chim'dzere chilango Chomuyalutsa,ndi kum'fikira iye Chilango chamuyaya."

إِنَّا أَنزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ لِلنَّاسِ بِالْحَقِّ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾

**41.** Ndithu, Ife takuvumbulutsira Buku ili Chifukwa cha anthu (onse) kuti Tiwafotokozere choona. Choncho Amene waongoka, zabwino zake nza iye Mwini.Koma amene wakhota, ndiye Kuti akudzikhotetsa yekha. (Ndipo Zoipa za kukhotako zidzakhala pa iye Yekha).Ndipo iwe sikapitawo wawo.

اللَّهُ يَتَوَفَّى الْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَالَّتِي لَمْ تَمُتْ فِي مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ الَّتِي قَضَىٰ عَلَيْهَا الْمَوْتَ وَيُرْسِلُ الْأُخْرَىٰ إِلَىٰ أَجَلٍ

**42.** Mulungu ndiye amatenga mizimu pa Nthawi ya imfa yake ndipo amatenga Mizimu yomwe siidafe panthawi Yogona tulo.Ndipo amaigwira mizimu

Imene wailamula kufa, (osaibwezera Ku matupi awo). Koma inayo Amaitumiza (kumatupi awo, yomwe Nthawi yake siidakwane) kuti Ikwaniritse nthawi yake imene Idaikidwa. Ndithu, m'zimenezi muli Zisonyezo kwa anthu olingalira.

مُّسَمًّى ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ
يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Kodi adzipangira Apulumutsi kusiya Mulungu? Nena: "Ngakhale kuti (Apulumutsiwo) alibe mphamvu ndi Kuzindikira pa chilichonse?"

أَمِ اتَّخَذُوا مِن دُونِ اللَّهِ شُفَعَاءَ ۚ قُلْ
أَوَلَوْ كَانُوا لَا يَمْلِكُونَ شَيْئًا وَلَا
يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Nena: "Chiombolo chonse chili kwa Mulungu; Ufumu wa kumwamba ndi Pansi Ngwake; kenako kwa Iye M'dzabwezedwa."

قُل لِّلَّهِ الشَّفَاعَةُ جَمِيعًا ۖ لَّهُ مُلْكُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ndipo pamene Mulungu Yekha Akutchulidwa,mitima ya amene Sakhulupirira tsiku la chimaliziro Imanyansidwa; koma akatchulidwa Amene sali Iye, iwo amakondwa.

وَإِذَا ذُكِرَ اللَّهُ وَحْدَهُ اشْمَأَزَّتْ قُلُوبُ
الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ ۖ وَإِذَا ذُكِرَ
الَّذِينَ مِن دُونِهِ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Nena: "E, Ambuye! Mlengi wa thambo ndi Nthaka! Wodziwa zobisika ndi Zooneka!Inu mudzaweruza pakati pa Akapolo Anu pa zimene adali Kusemphana."

قُلِ اللَّهُمَّ فَاطِرَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ عَالِمَ
الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ أَنتَ تَحْكُمُ بَيْنَ
عِبَادِكَ فِي مَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ndipo amene adzichitira zoipa, ngakhale Kukadakhala kuti ali nazo zonse Zamnthaka pamodzi ndi zina zonga izo, Kuti

وَلَوْ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا مَا فِي الْأَرْضِ
جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ لَافْتَدَوْا بِهِ مِن
سُوءِ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ وَبَدَا لَهُم

adziombole nazo ku chilango choipa Cha tsiku la Kiyama, (sizingavomerezedwe). Ndipo zidzawaonekera kuchokera kwa Mulungu, zomwe sadali kuziyembekezera.

مِّنَ اللَّهِ مَا لَمْ يَكُونُوا يَحْتَسِبُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Kukawaonekera kuipa Kwa zimene adazichita, Ndipo zikawazinga zimene Adali kuzichitira chipongwe.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا وَحَاقَ بِهِم
مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Pamene munthu mavuto amkhudza, Amatipempha (uku ali wodzichepetsa); Koma tikampatsa mtendere wochokera Kwa Ife, amanena kuti: "Ndapatsidwa Mtendere uwu chifukwa chakudziwa Kwanga (njira zoupezera)." (Sichoncho) Koma mtendere umenewu ndi mayeso; Koma ambiri a iwo sadziwa!

فَإِذَا مَسَّ الْإِنسَانَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا
خَوَّلْنَاهُ نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَا أُوتِيتُهُ عَلَىٰ
عِلْمٍ ۚ بَلْ هِيَ فِتْنَةٌ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ndithu adanenanso zonga Zimenezi omwe adalipo Patsogolo pawo, koma Sizidawathandize zimene Adali kuchita.

قَدْ قَالَهَا الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَمَا أَغْنَىٰ
عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Choncho, zidawapeza Zoipa za zomwe adazichita. Ndipo amene achita chinyengo Mwa awa, posachedwa kuwapeza Kuipa kwa zomwe achita, Ndipo iwo sangamlempheretse (Mulungu).

فَأَصَابَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا ۚ وَالَّذِينَ
ظَلَمُوا مِنْ هَٰؤُلَاءِ سَيُصِيبُهُمْ سَيِّئَاتُ
مَا كَسَبُوا وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Kodi iwo sadziwa kuti Mulungu Akuchulukitsira zopatsa Zake yemwe Wamfuna, ndi

أَوَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن
يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ

kumchepetsera (amene Wamfuna)? Ndithu, m’zimenezi muli Malingaliro kwa anthu okhulupirira.

يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Nena (kwa iwo mau anga akuti): “E, inu Akapolo anga! Amene Mwadzichitira chinyengo, musataye Mtima ndi chifundo cha Mulungu. Ndithu, Mulungu amakhululuka Machimo onse. Ndithu, Iye Ngokhululuka kwambiri, Wachisoni.

قُلْ يَٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا۟ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٣﴾

**54.** Ndipo tembenukirani Kwa Mbuye wanu, Ndipo m’gonjereni chilango Chisadakudzereni.Ndipo zitatero, Sim’dzapulumutsidwa.

وَأَنِيبُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا۟ لَهُۥ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Ndipo tsatirani zabwino, zimene Zavumbulutsidwa kwa inu kuchokera Kwa Mbuye wanu chisadakufikeni Chilango mwadzidzidzi pomwe inu Simkudziwa!”

وَٱتَّبِعُوٓا۟ أَحْسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Kuti mzimu usazanene: “Kalanga ine! Mzomwe sindidalabadire kumbali ya Mulungu; ndithu, ndidali mmodzi wa Ochitira chibwana (zinthu za Chipembedzo).”

أَن تَقُولَ نَفْسٌ يَٰحَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِى جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ ٱلسَّٰخِرِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Kapena ungazanene: “Mulungu Akadandiongola, ndithu, ndikadakhala Mwa oopa Mulungu.”

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Kapena kunena utaona chilango: “Ndikadatha kubwerera

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّ

لِي كَرَّةً فَأَكُونَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾

(Padziko lapansi), ndikadakhala Mmodzi wa ochita zabwino."

بَلَىٰ قَدْ جَاءَتْكَ آيَاتِي فَكَذَّبْتَ بِهَا وَاسْتَكْبَرْتَ وَكُنْتَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٥٩﴾

**59.** (Adzauzidwa: "Nchiyani iwe?) Ndithu, zidakufika zisonyezo Zanga, ndipo udazitsutsa ndi Kudzitukumula; ndipo Udali mmodzi wa okanira."

وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ تَرَى الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَى اللَّهِ وُجُوهُهُمْ مُسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾

**60.** Ndipo tsiku la Kiyama Udzawaona omwe adamnamizira Mulungu, nkhope zawo zili zakuda. Kodi Jahannama simalo a Odzitukumula?

وَيُنَجِّي اللَّهُ الَّذِينَ اتَّقَوْا بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ السُّوءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Ndipo Mulungu adzawapulumutsa Amene adamuopa, chifukwa cha Kupambana kwawo. Zoipa Sizikawakhudza, ndipo iwo Sakadandaula.

اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾

**62.** Mulungu ndiye Mlengi wa chilichonse, Ndipo Iye ndi Myang'aniri wa Chilichonse.

لَهُ مَقَالِيدُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Makiyi a kumwamba ndi Pansi ali kwa Iye. Ndipo Amene akanira zisonyezo za Mulungu, iwo ndiwo oluza, (otaika).

قُلْ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَأْمُرُونِّي أَعْبُدُ أَيُّهَا الْجَاهِلُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Nena: "Kodi mukundilamula Kuti ndipembedze yemwe Sali Mulungu, E, inu mbuli?"

وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦٥﴾

**65.** Ndipo ndithu, kwavumbulutsidwa Kwa iwe, ndi kwa amene adalipo Patsogolo pako (mawu awa:) "Ngati umphatikiza (Mulungu ndi milungu yabodza),

Ndithu ntchito zako Ziononongeka, ndipo Ukhala mwa oluza (otaika)."

بَلِ اللّٰهَ فَاعْبُدْ وَكُنْ مِّنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿٦٦﴾

**66.** Koma pembedza Mulungu yekha, ndipo Khala mwa othokoza.

وَمَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖ ۖ وَالْاَرْضُ
جَمِيْعًا قَبْضَتُهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَالسَّمٰوٰتُ
مَطْوِيّٰتٌۢ بِيَمِيْنِهٖ ۚ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى
عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٧﴾

**67.** Koma sadamlemekeze Mulungu, Kulemekeza koyenerana Naye, pomwe Patsiku la Kiyama nthaka yonse (Idzakhala), chofumbata Chake mmanja; ndipo thambo Lidzakulungidwa ndi Dzanja lake lamanja. Walemekezeka Mulungu. Ndipo watukuka Kuzimene akum'phatikiza nazozi.

وَنُفِخَ فِى الصُّوْرِ فَصَعِقَ مَنْ فِى السَّمٰوٰتِ
وَمَنْ فِى الْاَرْضِ اِلَّا مَنْ شَآءَ اللّٰهُ ۗ ثُمَّ نُفِخَ
فِيْهِ اُخْرٰى فَاِذَا هُمْ قِيَامٌ يَّنْظُرُوْنَ ﴿٦٨﴾

**68.** Ndipo (pamene) lipenga lidzaimbidwa, Onse a kumwamba ndi pansi Adzakomoka kupatula amene Mulungu Wamfuna.Kenako lidzaimbidwa Lachiwiri; pamenepo (onse) adzauka; Adzakhala akuyang'ana (modabwa: 'Nchiyani chachitika!).

وَاَشْرَقَتِ الْاَرْضُ بِنُوْرِ رَبِّهَا وَوُضِعَ الْكِتٰبُ
وَجِايْٓءَ بِالنَّبِيّٖنَ وَالشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ
بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٦٩﴾

**69.** Ndipo nthaka (tsiku limenelo) idzawala Ndi kuunika kwa Mbuye wake; Ndipo akaundula a zochita, adzaikidwa. Ndipo adzabweretsedwa aneneri ndi Mboni (kuti aikire umboni pa anthu). Ndipo padzaweruzidwa pakati pawo Mwachoonadi; ndipo iwo Sadzaponderezedwa.

وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ اَعْلَمُ

**70.** Ndipo mzimu uliwonse Udzalipidwa zimene udachita;

بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٧٠﴾

Ndipo Iye (Mulungu) Ngodziwa kwambiri zimene akuchita.

وَسِيقَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًا ۖ
حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا فُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ
لَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ
يَتْلُونَ عَلَيْكُمْ آيَاتِ رَبِّكُمْ وَيُنذِرُونَكُمْ
لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنْ
حَقَّتْ كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٧١﴾

**71.** Ndipo amene adakanira, adzakusidwa Ku Jahena ali magulumagulu kufikira Pomwe adzaifikira, makomo ake Adzatsekulidwa, ndipo alonda ake Adzawauza: "Kodi sadakudzereni aneneri Ochokera mwa inu okulakatulirani Zisonyezo za Mbuye wanu, ndi Kukuchenjezani za kukumana kwanu Ndi tsiku lanuli?" Adzayankha (nati): "Inde, adatidzera; koma lidatsimikizika Liwu la chilango pa okanira."

قِيلَ ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ
فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٢﴾

**72.** Kudzanenedwa: "Lowani makomo a ku Jahannama; mukakhale mmenemo Muyaya.Taonani kuipa malo a odzitukumula!

وَسِيقَ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ إِلَى الْجَنَّةِ زُمَرًا ۖ
حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا وَفُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ
لَهُمْ خَزَنَتُهَا سَلَامٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ
فَادْخُلُوهَا خَالِدِينَ ﴿٧٣﴾

**73.** Ndipo amene adamuopa Mbuye wawo, Adzakusidwa kunka ku Munda wa Mtendere ali magulumagulu, mpaka Kufikira pomwe adzaufika. (Adzapeza Kuti) makomo ake atsekulidwa. Alonda ake adzanena kwa iwo: "Mtendere ukhale pa inu kondwani! Lowani mmenemo, khalani muyaya."

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي صَدَقَنَا
وَعْدَهُ وَأَوْرَثَنَا الْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ

**74.** Ndipo iwo adzanena: "Kuyamikidwa konse nkwa Mulungu, Amene Watitsimikizira lonjezo Lake, ndipo Watipatsa

dziko (potipatsa kuti N'lathulathu). Tikukhala m'minda ya Mtendereyi paliponse tafuna. Taonani Kukoma malipiro aochita zabwino!"

الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَاءُ ۖ فَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** Ndipo udzaona angelo atazungulira Mphepete mwa Mpando Wachifumu Uku akulemekeza ndi kutamanda Mbuye wawo. Ndipo padzaweruzidwa Pakati pawo mwachoonadi, ndipo Kudzanenedwa (ndi zolengedwa zonse): "Kuyamikidwa nkwa Mulungu, Mbuye wa zolengedwa!"

وَتَرَى الْمَلَائِكَةَ حَافِّينَ مِنْ حَوْلِ الْعَرْشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۖ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَقِيلَ الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٧٥﴾





# SÛRAT GHÂFIR XL

Surayi yayamba ndi zilembo ziwiri za alifabeti, ndipo yayamba ndi kufotokoza za ulemerero wa Qur'an ponenetsa kuti idavumbulutsidwa kuchokera kwa Mwini Mphamvu zoposa; Mwini kudziwa kwambiri; Wokhululuka machimo; Wolandira kulapa kwa akapolo Ake; Wopereka chilango choopsa kwa onyoza; Mwini kupereka Mtendere.

Kenako yaitanira ku Umodzi wa Mulungu, ndikuti pasakhale kunyengedwa ndi ulemerero ndi chuma cha anthu okanira Chauta. Ndipo yawaitana kuti akumbukire mapeto a anthu akale ndi zomwe zidawapeza pamene adanyoza aneneri awo.

Yafotokozanso za angero amene akusenza mpando Wachifumu wa Mulungu ndi kumlemekeza kwawo ndi mapemphero awo. Ndipo yafotokozanso za mkwiyo wa Mulungu umene umakhala pa okanira.

Mmalo mwambiri, Surayi yafotokoza zododometsa za Mulungu ndi kukhoza Kwake koposa komwe kuli mwa iwo eni ndiponso kumwamba ndi pansi. Ndiponso yafotokoza za mtendere umene apatsidwa. Ndipo yawalangizanso mma ayah ochuluka kuti amuyeretsere Chauta chipembedzo Chake. Ndipo mma ayah ambiri a Surayi muli mawu okumbutsa za tsiku lomaliza.

Yafotokozanso za nkhani ya Musa pamodzi ndi Farawo ndi anthu ake, makamaka za okhulupirira a kubanja la Farawo. Ndipo kenako, yalangiza anthu kuti aziyendayenda padziko ndi kuyang'ana zilango zimene zidawatsikira anthu akale, ndikuti mapeto a kunyengedwa ndi zamdziko adali otani!

Pamene chilango cha Mulungu chidawatsikira, adati: "Takhulupirira Mulungu Mmodzi yekha; tikuikana milungu tidali kuipembedza ija. Koma iwo adakhulupirira nthawi yoyenera kukhulupirira itatha. Choncho chikhulupiriro chawo sichidawathandize chilichonse.

Imeneyi ndiyo njira ya Mulungu pa zolengedwa Zake. Panjira za Mulungu sungapezepo kusintha kulikonse chilango chikatsika. Choncho panthawiyo adaonongeka okanira Mulungu.

## *Sûrat Ghâfir XL*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** *Hâ-Mîm.*

حمٓ ﴿١﴾

**2.** Kuvumbulutsidwa kwa Buku (ili) Kwachokera kwa Mulungu Wamphamvu Zoposa; Wodziwa kwambiri.

تَنزِيلُ الْكِتَابِ مِنَ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿٢﴾

**3.** Wokhululukira machimo; Wolandira Kulapa (kwa yemwe walapa); Wolanga Mwaukali (kwa yemwe Wapitiriza kunyoza Mulungu); Mwini Kupereka mtendere. Palibe Wopembedzedwa mwa choona, Koma Iye; kobwerera nkwa Iye.

غَافِرِ الذَّنبِ وَقَابِلِ التَّوْبِ شَدِيدِ الْعِقَابِ ذِي الطَّوْلِ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ إِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿٣﴾

**4.** Sangatsutsane pa zisonyezo za Mulungu Kupatula amene akanira. Choncho Kusakunyenge kuyendayenda kwawo Padziko (kunka nachita malonda ndi Kupeza phindu lalikulu ndi malondawo Popanda chovuta; posachedwa Tiwalanga).

مَا يُجَادِلُ فِي آيَاتِ اللَّهِ إِلَّا الَّذِينَ كَفَرُوا فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِي الْبِلَادِ ﴿٤﴾

**5.** Iwo kulibe, anthu a Nuhi adakaniranso Pamodzi ndi makamu a anthu omwe Adali kuda aneneri, m'badwo wa Nuh Utatha; Ndipo m'badwo uliwonse Udaikira mtima kuchita choipa pa Mneneri wawo kuti am'gwire (ndi

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَالْأَحْزَابُ مِن بَعْدِهِمْ ۖ وَهَمَّتْ كُلُّ أُمَّةٍ بِرَسُولِهِمْ لِيَأْخُذُوهُ ۖ وَجَادَلُوا بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوا بِهِ الْحَقَّ فَأَخَذْتُهُمْ

Kumupha). Adali kutsutsana Poteteza chachabe kuti ndi uwo (mtsutso Wawowo) achotse choona. Ndipo Ndidawaononga kotheratu. Tayang'ana, Chidali bwanji chilango changa (pa iwo!)

فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ٥

**6.** Chonchonso latsimikizika liwu la chilango Pa okukanira (iwe Mtumiki{SAW}) Chifukwa iwo ndi anthu A kumoto (chifukwa chosankha Kukanira ndi kusiya kukhulupirira).

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ أَصْحَٰبُ النَّارِ ٦

**7.** Amene akusenza Mpando Wachifumu Ndi amene ali mmphepete mwake, Akulemekeza ndi kutamanda Mbuye Wawo, ndiponso akumkhulupirira Iye; ndipo akupemphera chikhululuko Amene akhulupirira (ponena kuti): "E, Mbuye wathu! Chifundo ndi Kudziwa kwanu kwakwanira pa Chinthu chilichonse. Khululukirani Amene alapa ndi kutsatira njira Yanu; Ndipo apewetseni ku chilango cha Jahena!

الَّذِينَ يَحْمِلُونَ الْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَيَسْتَغْفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَا وَسِعْتَ كُلَّ شَىْءٍ رَّحْمَةً وَعِلْمًا فَاغْفِرْ لِلَّذِينَ تَابُوا۟ وَاتَّبَعُوا۟ سَبِيلَكَ وَقِهِمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ٧

**8.** E, Mbuye wathu! Alowetseni ku Minda ya muyaya imene Mudawalonjeza.Ndi amene Adachita zabwino mwa atate Awo ndi akazi awo ndi ana awo. Ndithu, inu ndi Amphamvu Zoposa; Anzeru zakuya.

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنَّٰتِ عَدْنٍ الَّتِى وَعَدتَّهُمْ وَمَن صَلَحَ مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوَٰجِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٨

**9.** Ndipo apewetseni ku zoipa; tsono Amene mudzampewetsa Ku

وَقِهِمُ السَّيِّـَٔاتِ وَمَن تَقِ السَّيِّـَٔاتِ

zoipa tsiku limenelo, Ndiye kuti mwamchitira Chifundo.Ndipo kumeneko Ndiko kupambana kwakukulu."

يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُ وَذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ⑨

**10.** Ndithu, amene akanira adzaitanidwa (Ndi kuuzidwa kuti): "Mkwiyo wa Mulungu pa inu udali waukulu kuposa Mkwiyo wanu pa mitima yanu (yomwe Yakulowetsani ku chilango) pamene Mudali kuitanidwa ku chikhulupiriro, (Ku Chisilamu); ndipo mudali kukanira.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ اللَّهِ أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى الْإِيمَانِ فَتَكْفُرُونَ ⑩

**11.** Adzanena: "E, Mbuye wathu! Mudatipatsa imfa kawiri: (Imfa Yoyamba, tisanabadwe. Ndipo imfa ya Chiwiri, padziko). Ndipo mudatipatsa Moyo kawiri: (Moyo woyamba wa Padziko lapansi. Ndipo moyo Wachiwiri wakuuka kwa akufa). Choncho tavomereza machimo athu. Kodi pali njira yotulukira (Ku chilango kuno)?

قَالُوا رَبَّنَا أَمَتَّنَا اثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا اثْنَتَيْنِ فَاعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ⑪

**12.** Zimenezi nchifukwa chakuti Akapembedzedwa Mulungu Mmodzi, mudali kutsutsa. Koma akaphatikizidwa (Ndi milungu yabodza) mudali Kukhulupirira.Choncho chiweruzo ncha Mulungu,Wotukuka, Wamkulu!

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُ إِذَا دُعِيَ اللَّهُ وَحْدَهُ كَفَرْتُمْ وَإِن يُشْرَكْ بِهِ تُؤْمِنُوا فَالْحُكْمُ لِلَّهِ الْعَلِيِّ الْكَبِيرِ ⑫

**13.** Iye ndi Yemwe akukuonetsani Zisonyezo Zake

هُوَ الَّذِي يُرِيكُمْ آيَاتِهِ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ

(zosonyeza Mphamvu Yake yoposa), ndipo akutsitsa madzi Kumwamba chifukwa cha inu kuti Abweretse zokupatsani umoyo; (Monga chakudya ndi zina). Koma Palibe amene akukumbukira kwenikweni Kupatula amene watembenukira (Kwa Mulungu).

السَّمَآءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾

**14.** Choncho pembedzani Mulungu Pomuyeretsera mapemphero Ake Ngakhale (kumuyeretsera kwanu kwa Mapempheroko) kuwaipire okanira.

فَادْعُوا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Iye Ngotukuka ulemerero, Mwini mpando Wachifumu; Amapereka chivumbulutso (Chake) mwa lamulo lake kwa Yemwe wamfuna mwa akapolo Ake kuti achenjeze (anthu za) tsiku Lokumana (anthu onse).

رَفِيعُ الدَّرَجَاتِ ذُو الْعَرْشِ يُلْقِي الرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ لِيُنذِرَ يَوْمَ التَّلَاقِ ﴿١٥﴾

**16.** Tsiku lomwe iwo adzaonekera Poyera (kwa Mulungu). Ndipo palibe Chilichonse chidzabisidwa kwa Mulungu (mzinthu zawo). (Ndipo Adzamva kufunsa koopsa ndi yankho Loopsa):"Kodi Ufumu ngwayani lero? Ngwa Mulungu mmodzi yekha, Wopambana, (woweruza mmene Akufunira kwa anthu Ake).

يَوْمَ هُم بَارِزُونَ ۖ لَا يَخْفَىٰ عَلَى اللَّهِ مِنْهُمْ شَيْءٌ ۚ لِّمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ۖ لِلَّهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿١٦﴾

**17.** Mzimu uliwonse lero, ulipidwa Zimene udachita; palibe chinyengo Lero (pochepetsa

الْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا ظُلْمَ الْيَوْمَ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿١٧﴾

mphoto kapena Kuonjeza chilango). Ndithu, Mulungu Ngwachangu (pa) chiwerengero Chake, (sichichedwa).

**18.** Achenjeze (iwe, Mtumiki{SAW}) za tsiku Lomwe lili pafupi,(Kiyama) pamene Mitima idzakhala ku mmero (chifukwa Cha mantha oopsa) atadzadzidwa ndi Nkhawa. Wodzichitira chinyengo Sazakhala ndi bwenzi ngakhale Mpulumutsi womveredwa (Powateteza iwo).

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ الْآزِفَةِ إِذِ الْقُلُوبُ لَدَى
الْحَنَاجِرِ كَاظِمِينَ ۚ مَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ
حَمِيمٍ وَلَا شَفِيعٍ يُطَاعُ ﴿١٨﴾

**19.** Iye (Mulungu ) akudziwa Kuyang'ana kwa diso la chinyengo Ndi zimene zifuwa zikubisa (Mzobisika zonse).

يَعْلَمُ خَائِنَةَ الْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِي
الصُّدُورُ ﴿١٩﴾

**20.** Ndipo Mulungu amaweruza mwa Chilungamo. Koma omwe Akuwapembedza kusiya Mulungu, Saweruza chilichonse (chifukwa cha Kufooka ndi kulephera kwawo). Ndithu, Mulungu yekha ndiye Wakumva Woona (chilichonse).

وَاللَّهُ يَقْضِي بِالْحَقِّ ۖ وَالَّذِينَ يَدْعُونَ
مِن دُونِهِ لَا يَقْضُونَ بِشَيْءٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ هُوَ
السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿٢٠﴾

**21.** Kodi sadayende padziko ndikuona Momwe mathero a anthu akale adalili? Adali opambana panyonga ndi Mzochitachita zawo zamdziko kuposa Iwo, (monga kumanga nyumba Zikuluzikulu). Koma Mulungu Adawaononga, psiti! chifukwa cha Machimo awo, ndipo adalibe Mtetezi ku chilango cha Mulungu.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ كَانُوا مِن قَبْلِهِمْ ۚ
كَانُوا هُمْ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَآثَارًا فِي
الْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ وَمَا
كَانَ لَهُم مِّنَ اللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٢١﴾

**22.** Zimenezo nchifukwa Chakuti ankawadzera aneneri awo Ndi zizizwa zoonekera poyera, koma Adazikanira. Choncho Mulungu Adawaononga motheratu. Iye Ngwanyonga zambiri, wolanga Mokhwima.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَٰتِ فَكَفَرُوا فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٢٢﴾

**23.** Ndipo ndithu, tidamtuma Musa ndi zizizwa zathu Ndi zisonyezo zamphamvu Zoonekera poyera,

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Kwa Farawo ndi Haamana ndi Kaaruna. Ndipo adati, "(Uyu) ndi Wamatsenga, wabodza."

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ فَقَالُوا سَٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Pamene (Musa) adawadzera ndi Choona chochokera kwa Ife, (Farawo pamodzi ndi omtsatira) adati: "Iphani ana achimuna a okhulupirira Pamodzi ndi iye; ndipo siyani ana Awo achikazi."Koma ndale za okanira Sizakanthu, nzotaika.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِالْحَقِّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا اقْتُلُوٓا أَبْنَآءَ الَّذِينَ ءَامَنُوا مَعَهُ وَاسْتَحْيُوا نِسَآءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ الْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Ndipo Farawo adati: "Ndilekeni Ndimuphe Musa; ampemphe Mbuye Wakeyo (kuti ampulumutse kwa ine)' Ine ndikuopera kuti angasinthe Chipembedzo chanu, Kapena kufalitsa Chisokonezo padziko."

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُونِىٓ أَقْتُلْ مُوسَىٰ وَلْيَدْعُ رَبَّهُۥٓ ۖ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمْ أَوْ أَن يُظْهِرَ فِى الْأَرْضِ الْفَسَادَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ndipo Musa adati (kwa Farawo Pamodzi ndi anthu ake): "Ine Ndadzitchinjiriza ndi Mbuye wanga Amenenso ali Mbuye wanu (ku Chiwembu) chochokera kwa

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّى عُذْتُ بِرَبِّى وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٢٧﴾

aliyense Wodzikweza, wosakhulupirira za tsiku La chiwerengero.

**28.** Munthu wokhulupirira, wochokera Kubanja la Farawo yemwe adali kubisa Chikhulupiriro chake, adawalankhula (Anthu ake): "Kodi muphe Munthu chifukwa chakuti iye akunena Kuti, 'Mbuye wanga ndi Mulungu,' Chikhalirecho wakubweretserani Zisonyezo zoonekera poyera, zochokera Kwa Mbuye wanu? Ndipo ngati ali wabodza Pazomwe akunena ndiye kuti Kuipa kwa bodzalo kum'bwerera yekha. Koma ngati ali woona (pazomwe Akukulonjezani), ndiye kuti gawo lina La chilango chomwe akukulonjezani Likupezani; ndithu, Mulungu saongola Munthu wopyola malire, wabodza la Mkunkhuniza!

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤۡمِنٌ مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ
يَكۡتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقۡتُلُونَ رَجُلًا
أَن يَقُولَ رَبِّيَ ٱللَّهُ وَقَدۡ جَآءَكُم
بِٱلۡبَيِّنَٰتِ مِن رَّبِّكُمۡۖ وَإِن يَكُ كَٰذِبٗا
فَعَلَيۡهِ كَذِبُهُۥۖ وَإِن يَكُ صَادِقٗا يُصِبۡكُم
بَعۡضُ ٱلَّذِي يَعِدُكُمۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي
مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ كَذَّابٞ ٢٨

**29.** E, inu anthu anga! Ufumu walero Ngwanu; mwagonjetsa dziko (la Iguputo). Ndani amene Angatipulumutse ku chilango cha Mulungu ngati chitatidzera?" Farawo Adati: "Sindikukupatsani maganizo Koma okhawo ndi kuwaona (kuti ndi Abwino) ndiponso sindikukuwongolerani Koma kunjira yoongoka."

يَٰقَوۡمِ لَكُمُ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَ ظَٰهِرِينَ فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأۡسِ ٱللَّهِ
إِن جَآءَنَاۚ قَالَ فِرۡعَوۡنُ مَآ أُرِيكُمۡ
إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ أَهۡدِيكُمۡ إِلَّا سَبِيلَ
ٱلرَّشَادِ ٢٩

**30.** Ndipo munthu wokhulupirira uja Adanena: "E, inu anthu anga!

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ

عَلَيْكُم مِّثْلَ يَوْمِ الْأَحْزَابِ ﴿٣٠﴾

Ine Ndikukuoperani (za tsiku la masautso) Monga tsiku la magulu omwe (Adaukira aneneri awo).

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَالَّذِينَ مِن بَعْدِهِمْ ۚ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣١﴾

**31.** "Monga chikhalidwe cha Anthu a Nuhi, Adi, Samudi ndi Anthu omwe adadza Pambuyo pawo. Koma Mulungu Safuna kupondereza akapolo Ake.

وَيَا قَوْمِ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ التَّنَادِ ﴿٣٢﴾

**32.** Ndiponso anthu anga! Ine ndikukuoperani Tsiku la kuitanana (anthu),

يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ اللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۗ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٣﴾

**33.** Tsiku limene m'dzathawa ndi Kutembenuza misana yanu; pomwe Sim'dzakhala ndi mtetezi ku chilango Cha Mulungu; ndipo amene Mulungu Wamulekerera kusokera (chifukwa cha Zochita zake zoipa), ndiye kuti sangapeze Muongoli.

وَلَقَدْ جَاءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا زِلْتُمْ فِي شَكٍّ مِّمَّا جَاءَكُم بِهِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَن يَبْعَثَ اللَّهُ مِن بَعْدِهِ رَسُولًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابٌ ﴿٣٤﴾

**34.** Ndithu, adakudzerani kale Yusufu Ndi zisonyezo zoonekera poyera (Musa asadadze). Koma simudaleke Kuzikaikira zimene adadza nazo kwa Inu, kufikira pamene adamwalira, Mudati: "Mulungu sadzatumiza Mneneri wina pambuyo pake." Motero Mulungu amamulekerera kusokera Yemwe ali opyola malire, wokaikira Kwambiri.

الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَانٍ أَتَاهُمْ ۖ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ اللَّهِ وَعِندَ الَّذِينَ

**35.** (Ali ngati awo) amene akutsutsana za Zisonyezo za Mulungu popanda Umboni uliwonse umene wawadzera.

(Kutsutsa zisonyezo za Mulungu) Nchokwiitsa Mulungu kwakukulu ndi Kwa amene akhulupirira (mwa Mulungu). Momwemo ndi momwe Mulungu amadindira pamtima wa Aliyense wodzikuza, wodzitukumula."

آمَنُوا كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿٣٥﴾

**36.** Ndipo Farawo adati: "E, iwe Haamana! Ndimangire Chipilala kuti ndikafike Kunjira,

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَا هَامَانُ ابْنِ لِي صَرْحًا لَعَلِّي أَبْلُغُ الْأَسْبَابَ ﴿٣٦﴾

**37.** Njira za kumwamba kuti Ndikamuone Mulungu wa Musa. Koma ndithu, ine ndikudziwa Kuti ameneyu ngonama." Umo ndi momwe zochita zoipa za Farawo zidakongoletsedwera kwa iye, Ndipo adatsekeretsedwa ku njira yoona Ndipo chiwembu cha Farawo Sichakanthu, koma choonongeka.

أَسْبَابَ السَّمَاوَاتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُ كَاذِبًا ۚ وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوءُ عَمَلِهِ وَصُدَّ عَنِ السَّبِيلِ ۚ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ إِلَّا فِي تَبَابٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Ndipo uja wokhulupirira adati: "E, Inu anthu anga! Nditsatireni; Ndikuongolerani Kunjira yoongoka.

وَقَالَ الَّذِي آمَنَ يَا قَوْمِ اتَّبِعُونِ أَهْدِكُمْ سَبِيلَ الرَّشَادِ ﴿٣٨﴾

**39.** E, inu anthu anga! Ndithu, Moyo wa padziko lapansi Ndichisangalalo (chakutha). Ndithu, tsiku lomaliza Ndiye nyumba yokhalamo muyaya.

يَا قَوْمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا مَتَاعٌ وَإِنَّ الْآخِرَةَ هِيَ دَارُ الْقَرَارِ ﴿٣٩﴾

**40.** Amene akuchita choipa Sadzalipidwa chinachake Koma chofanana ndi chomwe Adachita. Ndipo yemwe Akuchita zabwino, mwamuna kapena Mkazi, uku iye

مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزَىٰ إِلَّا مِثْلَهَا ۖ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِنْ ذَكَرٍ أَوْ أُنْثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ

ali okhulupirira, iwowo Adzalowa ku minda ya mtendere. Adzapatsidwa zopatsidwa Mmenemo zopanda chiwerengero.

يُرْزَقُونَ فِيهَا بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤٠﴾

**41.** E, inu anthu anga! Chifukwa ninji, ine ndikukuitanirani Ku chipulumutso ndipo Inu mukundiitanira kumoto.

وَيَٰقَوْمِ مَا لِيٓ أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ وَتَدْعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ﴿٤١﴾

**42.** Mukundiitanira kuti ndimkane Mulungu, ndimphatikize ndi milungu Yonama yomwe ine sindikuidziwa, Pomwe ine ndikukuitanirani kwa Mwini mphamvu zoposa; Wokhululuka kwambiri.

تَدْعُونَنِي لِأَكْفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشْرِكَ بِهِۦ مَا لَيْسَ لِي بِهِۦ عِلْمٌ وَأَنَا۠ أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلْعَزِيزِ ٱلْغَفَّٰرِ ﴿٤٢﴾

**43.** Palibe chikaiko, ndithu, Mukundiitanira kuti ndiwapembedze Omwe alibe kuitana kulikonse pano Padziko lapansi ngakhale tsiku Lomaliza. Ndipo kobwerera kwathu Nkwa Mulungu basi. Ndipo, wopyola Malire (a Mulungu) iwowo ndiwo anthu Akumoto.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدْعُونَنِيٓ إِلَيْهِ لَيْسَ لَهُۥ دَعْوَةٌ فِي ٱلدُّنْيَا وَلَا فِي ٱلْأٓخِرَةِ وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلْمُسْرِفِينَ هُمْ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ﴿٤٣﴾

**44.** Choncho posachedwa, Mudzakumbukira zimene Ndikukuuzanizi. Ndipo ine Ndikutula zinthu zanga Kwa Mulungu, ndithu, Mulungu akuona za anthu Ake."

فَسَتَذْكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمْ وَأُفَوِّضُ أَمْرِيٓ إِلَى ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٤٤﴾

**45.** Choncho Mulungu Adam'teteza ku zoipa zomwe Adam'tchera. Ndipo chilango

فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُوا۟ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرْعَوْنَ سُوٓءُ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٥﴾

Choipa chidawazungulira anthu a Farawo (pamodzi ndi iye mwini.)

**46.** Zilango za kumoto zikusonyezedwa Kwa iwo mmawa ndi madzulo. Ndipo Tsiku lomwe Kiyama idzapezeka, (Kudzanenedwa): "Alowetseni anthu a Farawo ku chilango cha ukali kwambiri (Choposa chomwe Adalandira mmanda mwawo)."

ٱلنَّارُ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَعَشِيًّا ۖ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدْخِلُوٓا۟ ءَالَ فِرْعَوْنَ أَشَدَّ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٦﴾

**47.** Ndipo (akumbutse) pamene Azidzatsutsana m'moto! Pamene ofooka (Amene amatsatira) adzanena kwa Omwe adali kudzikweza: "Ndithu, ife Tidali otsatira anu; kodi simungathe Kutichotsera gawo lina la Chilango cha moto?"

وَإِذْ يَتَحَآجُّونَ فِى ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا نَصِيبًا مِّنَ ٱلنَّارِ ﴿٤٧﴾

**48.** Awo amene adadzikweza adzati: "Ife Tonse tili muno. Ndithu, Mulungu Waweruza kale pakati pa anthu Ake. (Choncho palibe chilichonse chimene Tingaphulepo)."

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُلٌّ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ ٱلْعِبَادِ ﴿٤٨﴾

**49.** Ndipo akumoto adzalankhula kwa (Angelo) olondera Jahannama: "Tampempheni Mbuye wanu, Atipeputsire chilangochi Tsiku limodzi."

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِى ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٩﴾

**50.** (Alonda aja) adzati: "Kodi Sadakudzereni aneneri anu ndi Umboni oonekera poyera?" Iwo Adzati: "Inde, (adatidzera. Koma

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۚ قَالُوا۟ فَٱدْعُوا۟ ۗ

ife Tidanyoza).” (Ndipo) adzawauza: “Choncho pemphani nokha. Koma Pempho la okanira silili la kanthu, ndi Lotaika basi.”

وَمَا دُعَٰٓؤُا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿٥٠﴾

**51.** Ndithu, Ife tikupulumutsa aneneri Athu Ndi amene akhulupirira pa moyo Wadziko lapansi ndi tsiku limene Zidzaimirira mboni (Kupereka umboni),

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ ٱلْأَشْهَٰدُ ﴿٥١﴾

**52.** Tsiku limene achinyengo Sadzawathandiza madandaulo awo, Ndipo matemberero adzakhala pa iwo, Ndipo pokhala pawo padzakhala Poipa kwambiri.

يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ ۖ وَلَهُمُ ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٥٢﴾

**53.** Ndithu, Musa tidampatsa Chiongoko, ndipo Tidawasiira Buku ana a Israeli,

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ ﴿٥٣﴾

**54.** (Lomwe lidali) chiongoko ndi Chikumbutso kwa eni nzeru.

هُدًى وَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٤﴾

**55.** Choncho pirira, ndithu, Lonjezo la Mulungu ndi loona. Ndipo pempha chikhululuko Cha machimo ako, ndipo lemekeza Mbuye wako ndikumtamanda Madzulo ndi m’mawa.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِبْكَٰرِ ﴿٥٥﴾

**56.** Ndithu, amene akutsutsana pa Zisonyezo za Mulungu popanda Umboni umene udawadzera, mmitima Mwawo mulibe chilichonse koma Kudzitukumula (ndikufuna ukulu), Koma saufikira. Dzitchinjirize mwa Mulungu: ndithu, Iye Ngwakumva, Ngopenya.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۙ إِن فِى صُدُورِهِمْ إِلَّا كِبْرٌ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِ ۚ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿٥٦﴾

**57.** Ndithu, kulenga kwa Thambo ndi nthaka nkwakukulu Kuposa kulenga kwa anthu. Koma anthu ambiri sakudziwa.

لَخَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Wakhungu ndi wopenya Ndiponso amene akhulupirira Ndi kumachita zabwino ndi Wochita zoipa (sali olingana). Zimene inu mukumbukira Nzochepa, ndithu!

وَمَا يَسْتَوِي الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ۙ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَلَا الْمُسِيْٓءُ ۗ قَلِيْلًا مَّا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ndithu, Kiyama idza; Ndipo za iyo palibe chikaiko. Koma anthu ambiri Sakhulupirira.

اِنَّ السَّاعَةَ لَاٰتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيْهَا وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ndipo Mbuye wanu wanena: “Ndipempheni, ndikuyankhani; Koma amene akudzikweza ndi Mapemphero anga (posiya Kundipembedza), adzalowa ku Jahannama ali oyaluka.”

وَقَالَ رَبُّكُمُ ادْعُوْنِيْٓ اَسْتَجِبْ لَكُمْ ۗ اِنَّ الَّذِيْنَ يَسْتَكْبِرُوْنَ عَنْ عِبَادَتِيْ سَيَدْخُلُوْنَ جَهَنَّمَ دٰخِرِيْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Mulungu ndi Yemwe adakupangirani Usiku kuti mupumule mmenemo, ndi Usana kukhala wounika (kuti muthe Kuchita ntchito zanu). Ndithu, Mulungu ndi Mwini Kupereka ufulu kwa anthu. Koma anthu ambiri sathokoza.

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٦١﴾

**62.** Iyeyo ndiye Mulungu, Mbuye wanu; Mlengi wa chilichonse palibe wina Wopembedzedwa mwa Choona, koma Iye.Nanga Kodi mukutembenuzidwa chotani (Kuchoka ku zoona)!

ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۘ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۖ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿٦٢﴾

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ الَّذِينَ كَانُوا بِآيَاتِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Momwemo ndi mmene Adatembenuziridwa Amene adali kutsutsa Zisonyezo za Mulungu.

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ قَرَارًا وَالسَّمَاءَ بِنَاءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٤﴾

**64.** Mulungu ndi Amene adakupangirani Nthaka kukhala pamalo anu okhalapo, Ndi thambo kukhala ngati denga (Losagwa); ndipo adakujambulani Maonekedwe ndikukongoletsa Maonekedwe anu; ndipo adakupatsani Zinthu zabwino. Ameneyo ndiye Mulungu, Mbuye wanu. Choncho walemekezeka Mulungu, Mbuye wa zolengedwa."

هُوَ الْحَيُّ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَادْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ ۗ الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٥﴾

**65.** Iye Ngwamoyo Wamuyaya; palibe Wopembedzedwa wina, koma Iye. Choncho mpembedzeni momuyeretsera Chipembedzo. (Musapembedze Milungu ina mophatikiza ndi Iye). Kuyamikidwa konse nkwa Mulungu, Mbuye wa zolengedwa.

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَمَّا جَاءَنِيَ الْبَيِّنَاتُ مِن رَّبِّي وَأُمِرْتُ أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٦﴾

**66.** Nena: "Ine ndaletsedwa kupembedza Amene mukuwapembedza kusiya Mulungu, pamene zidandidzera Zisonyezo zoonekera kuchokera kwa Mbuye wanga; ndipo ndalamulidwa Kugonjera Mbuye Wa zolengedwa zonse."

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا

**67.** Iye ndi Amene adakulengani kuchokera Ku dothi, kenako kuchokera kudontho La umuna, kenako kuchokera

mmagazi; Kenako ndikukutulutsani muli khanda; ndipo kenako (adakusiyani) kuti Mufike nthawi yanyonga zanu. Ndipo Kenako (adakulekani) kuti mukhale Nkhalamba. Ndipo ena a inu Amapatsidwa imfa asadaifike (Nthawi ya ukalamba) nkuti muifikire Nthawi imene yaikidwa; (Zoterezi nkuti inu) mukhale ndi nzeru.

أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا شُيُوخًا ۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ ۖ وَلِتَبْلُغُوا أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Iye ndi Yemwe amapereka moyo ndi Kupereka imfa; ndipo akafuna kuchita Chinthu ndithu, amanena kwa Chinthucho: "Chitika," ndipo Chimachitika.

هُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ فَإِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٦٨﴾

**69.** Kodi sukuona amene Akutsutsana za zisonyezo za Mulungu? Kodi nchotani Akutembenuzidwa (Kusiya choonadi?)

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Amene alitsutsa Buku ndi zomwe Tidawatuma nazo atumiki athu; Koma posachedwa Adziwa,

الَّذِينَ كَذَّبُوا بِالْكِتَابِ وَبِمَا أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Pamene magoli ali m'makosi Mwawo, ndi unyolo Uli (mmiyendo) akukokedwa,

إِذِ الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلَاسِلُ يُسْحَبُونَ ﴿٧١﴾

**72.** M'madzi otentha, Kenako m'moto Akuotchedwa,

فِي الْحَمِيمِ ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Kenako adzauzidwa: "Ili kuti (Milungu) imene Mudali kuiphatikidza (Ndi Mulungu),

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Mmalo mopembedza Mulungu?" Adzanena: "Yatisowa: koma chiyambire Kale sitidali kupembedza chilichonse (Kupatula Inu)." Umo ndi momwe Mulungu akuwalekerera kusokera Okanira.

مِنْ دُونِ اللّٰهِ ۗ قَالُوْا ضَلُّوْا عَنَّا بَلْ لَّمْ نَكُنْ نَّدْعُوْا مِنْ قَبْلُ شَيْـًٔا ۚ كَذٰلِكَ يُضِلُّ اللّٰهُ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** "Izi, (zimene zakupezani ku Moto kuno), nchifukwa Chakuti mudali kudzikweza Padziko mosayenera. Ndiponso Chifukwa chakuti mudali kunyada.

ذٰلِكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَفْرَحُوْنَ فِي الْاَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنْتُمْ تَمْرَحُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Lowani m'makomo a Jahannama; mukhala Mmenemo muyaya. Taonani kuipa Malo a odzikweza!"

اُدْخُلُوْٓا اَبْوَابَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Pirira, ndithu, lonjezo la Mulungu ndiloona. Mwina Tikusonyeza zina mwa Zomwe tawalonjeza, kapena Tikupatsa imfa (usadazione. Basi, Palibe chikaiko, zichitika chifukwa Chakuti onse) adzabwezedwa kwa Ife.

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ ۚ فَاِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِيْ نَعِدُهُمْ اَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَاِلَيْنَا يُرْجَعُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Ndithu, tidawatuma atumiki patsogolo Pako; ena mwa iwo tidakusimbira (Nkhani zawo ndi maina awo). Ena mwa iwo sitidakusimbire. Sikudali kotheka kwa Mtumiki Aliyense kudzetsa chozizwitsa Mwa yekha, koma mchifuniro Cha Mulungu. Ndipo lamulo la Mulungu likadzadza, Kudzaweruzidwa mwa choonadi. Ndipo ochita zachabe Panthawi imeneyo Adzataika; (adzaluza).

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّنْ قَبْلِكَ مِنْهُمْ مَّنْ قَصَصْنَا عَلَيْكَ وَمِنْهُمْ مَّنْ لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ لِرَسُوْلٍ اَنْ يَّأْتِيَ بِاٰيَةٍ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ۚ فَاِذَا جَآءَ اَمْرُ اللّٰهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْمُبْطِلُوْنَ ﴿٧٨﴾

**8.** (Kuti zimenezi zikhale) chotsekula Maso ndi chikumbutso kwa munthu Aliyense wotembenukira (Kwa Mulungu).

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ﴿٨﴾

**9.** Ndipo tatsitsa madzi odalitsidwa Kuchokera kumitambo, ndipo Kupyolera m'madziwo, tameretsa (Mmera) m'minda ndi mbewu Zokololedwa;

وَنَزَّلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً مُّبَارَكًا فَأَنبَتْنَا بِهِ جَنَّاتٍ وَحَبَّ الْحَصِيدِ ﴿٩﴾

**10.** Ndi mitengo italiitali ya kanjedza Yokhala ndi mikoko yazipatso Zothonana,

وَالنَّخْلَ بَاسِقَاتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيدٌ ﴿١٠﴾

**11.** (Kuti chikhale) chakudya cha akapolo (a Mulungu); ndi madziwo taukitsa dziko Lakufa (louma). Momwemo ndimmene Kudzakhalira kutuluka m'manda (Muli moyo).

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ ۖ وَأَحْيَيْنَا بِهِ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ الْخُرُوجُ ﴿١١﴾

**12.** Kale, iwo kulibe, adatsutsa anthu A Nuhi ndi eni chitsime ndi Asamudu.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَأَصْحَابُ الرَّسِّ وَثَمُودُ ﴿١٢﴾

**13.** Ndi Adi, ndi Farawo ndi Abale a Luti,

وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ وَإِخْوَانُ لُوطٍ ﴿١٣﴾

**14.** Ndi anthu a m'mitengo (ya Aika), ndi Anthu a Tubba; onsewo adatsutsa Aneneri; choncho chenjezo Langa Lidatsimikizika (pa iwo).

وَأَصْحَابُ الْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ۚ كُلٌّ كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ﴿١٤﴾

**15.** Kodi tidatopa nkulenga Koyamba? Koma iwo ali M'maganizo osokonezeka M'zakalengedwe katsopano.

أَفَعَيِينَا بِالْخَلْقِ الْأَوَّلِ ۚ بَلْ هُمْ فِي لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٥﴾

**16.** Ndithu tidamulenga munthu, ndipo Ife Tikudziwa

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِ

zimene mtima wake Ukumunong'oneza; ndipo Ife tili pafupi Ndi iye kuposa mtsempha wam'khosi Mwake.

نَفْسُهُ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيدِ ﴿١٦﴾

**17.** Pamene amalandira olandira Awiri (Angelo), wina amakhala kudzanja Lamanja, wina kudzanja lamanzere,

إِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ قَعِيدٌ ﴿١٧﴾

**18.** Palibe chilichonse chimene Amayankhula koma pafupi ndi iye pali Mlonda amene wakonzekera (kulemba).

مَا يَلْفِظُ مِنْ قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٨﴾

**19.** Ndipo kuledzera kwa imfa kukam'dzera Mwa choona, (pamenepo adzauzidwa): "Ichi ndi chomwe mumachithawa chija."

وَجَاءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ۖ ذَٰلِكَ مَا كُنْتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿١٩﴾

**20.** Ndipo lipenga lidzaimbidwa; limenelo Ndilo tsiku lamavuto (tsiku Lachiweruziro).

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْوَعِيدِ ﴿٢٠﴾

**21.** Ndipo udzadza mzimu uliwonse Pamodzi ndi m'busa (wake) ndi mboni (Yake).

وَجَاءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَعَهَا سَائِقٌ وَشَهِيدٌ ﴿٢١﴾

**22.** (Adzauzidwa): "Ndithu, udali Wosalabadira zinthu izi; basi Takuvundukulira (chomwe) Chimakuphimba, ndipo kuyang'ana Kwako lero nkwakuthwa!"

لَقَدْ كُنْتَ فِي غَفْلَةٍ مِنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنْكَ غِطَاءَكَ فَبَصَرُكَ الْيَوْمَ حَدِيدٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Ndipo (Mngelo) yemwe adali naye (Pamodzi ndikumalemba zochita zake) Adzanena (kwa Mngelo

وَقَالَ قَرِينُهُ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ﴿٢٣﴾

wachilango): "Izi ndizimene zidakonzedwa ndi ine.

**24.** Mponyeni kumoto Aliyense amene Wokanira wamakani.

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Wotsekereza zabwino, Wolumpha Malire, wokaika;

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Amene adadzipangira milungu ina ndi Kumphatikiza ndi Mulungu. Mponyeni kuchilango chaukali".

الَّذِي جَعَلَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِي الْعَذَابِ الشَّدِيدِ ﴿٢٦﴾

**27.** Mnzake(satana) adzanena: "O, Mbuye Wathu! Sindidamsokeretse, Koma iye mwini Adali wosokera kutali kwambiri ndi Choonadi".

قَالَ قَرِينُهُ رَبَّنَا مَا أَطْغَيْتُهُ وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَالٍ بَعِيدٍ ﴿٢٧﴾

**28.** (Mulungu) adzanena: "Musakangane kwa Ine; ndidakutsogozerani kale chenjezo (Langa)"

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُم بِالْوَعِيدِ ﴿٢٨﴾

**29.** Mawu Anga sasinthidwa kwa Ine, ndipo Ine siwopondereza Akapolo (Anga).

مَا يُبَدَّلُ الْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَا أَنَا بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٢٩﴾

**30.** Tsiku limene tidzaifunsa Jahannama: "Kodi wadzaza?" Iyo idzanena: "Kodi kuli Zoonjezera?"

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ امْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Ndipo munda wa mtendere Udzayandikitsidwa pafupi kwa oopa (Mulungu).

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ﴿٣١﴾

**32.** "Izi ndizimene mumalonjezedwa, za Aliyense wotembenukira Kwa Mulungu, Wosunga (malamulo Ake).

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Amene adaopa (Mulungu), Wachifundo Chambiri, pomwe samamuona ndi maso, Ndipo adadza ndi mtima wotembenukira (Kwa Iye)."

مَّنْ خَشِيَ الرَّحْمَٰنَ بِالْغَيْبِ وَجَاءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ٣٣

**34.** (Adzauzidwa): "Uloweni Mwamtendere"; limeneli ndi tsiku Lokhazikika mpaka muyaya

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُلُودِ ٣٤

**35.** M'menemo adzapeza chilichonse (Chimene) adzafune, ndipo kwa Ife kuli Zoonjezera.

لَهُم مَّا يَشَاءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ٣٥

**36.** Ndipo kodi ndi mibadwo Ingati tidainonga Kale iwo kulibe, yamphamvu kuposa Iwo? Adayendayenda padziko.Kodi Padalipo pothawira?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا فَنَقَّبُوا فِي الْبِلَادِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ٣٦

**37.** Ndithu, m'zimenezi muli chikumbutso Kwa yemwe ali ndi mtima ndi yemwe Akutcherera khutu (uku) iye ali pompo (Ndi maganizo ake).

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ٣٧

**38.** Ndithu, tidalenga thambo ndi nthaka ndi Zapakati pake m'masiku asanu ndi  Limodzi, ndipo sikudatikhuze kutopa Kuli konse.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ٣٨

**39.** Choncho, pirira nazo zomwe akunenazo, Ndipo lemekeza Mbuye wako Pomutamanda dzuwa lisadatuluke, (Swala ya Subuhi), ndi (dzuwa) Lisadalowe, (Swala ya Asiri),

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ الْغُرُوبِ ٣٩

**40.** Ndi gawo lausiku, (swala ya Magharibi Ndi Ishaa); ndiponso

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَأَدْبَارَ السُّجُودِ ٤٠

(mulemekeze) pambuyo Pa mapemphero (popemphera Swala Za Sunna, monga Sunna za kabuliya ndi Baadiya ndi Tahajudi).

وَٱسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ ٱلْمُنَادِ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٤١﴾

**41.** Ndipo mvetsera (za) tsiku limene Woitana adzaitana kuchokera pamalo Apafupi.

يَوْمَ يَسْمَعُونَ ٱلصَّيْحَةَ بِٱلْحَقِّ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُرُوجِ ﴿٤٢﴾

**42.** Tsiku limene adzamva phokoso mwa Choonadi: limenelo ndilo tsiku Lodzatuluka (m'manda).

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٣﴾

**43.** Ndithu, Ife ndi amene timapereka moyo Ndi kupereka imfa; ndipo kobwerera Nkwathu,

يَوْمَ تَشَقَّقُ ٱلْأَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ذَٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيرٌ ﴿٤٤﴾

**44.** (Akumbutse za) tsiku limene nthaka Idzang'ambike kwa iwo Mwachangu; kusonkhanitsa kumeneko Nkosavuta kwa Ife.

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِجَبَّارٍ فَذَكِّرْ بِٱلْقُرْءَانِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٥﴾

**45.** Ife tikudziwa bwino zimene akunena; iwe Suli wowakakamiza.Choncho mukumbutse Ndi Qur'an yemwe akuopa chilango Changa.



# SÛRAT ADH-DHÂRIYÂT LI

Surayi yayamba ndi kulumbira kwakuti: Ndithu, kuuka ku imfa ndi chiweruzo zilipo popanda chikaiko. Ndipo yatsatizanso kulumbira kwina pa zakutsutsana kwa okana Chisilamu pazimene akumunenera Mneneri wa Mulungu, Muhammad (SAW), ndi Qur'an kuti mawu awo ngonama.

Kenako ikuchenjeza okanawo kuipa kwa malo awo obwerera ndi kupereka chithunzi cha zomwe oopa Chauta awakonzera monga mphoto ya ntchito zabwino zimene adatsogoza akadali padziko lapansi. Ndipo kenaka yatiuza kuti tiganizire zazizindikiro za Mulungu m'dziko ndi m'moyo wathu, ndi zolengedwa zodabwitsa zimene zidaikidwa m'menemo, zosalala m'kalengedwe.

Surayi yafotokozanso nkhani ya Ibrahim pamodzi ndi alendo ake angelo. Ndipo yasonyeza chikhalidwe cha mibadwo ina ndi chionongeko chimene chidawapeza chifukwa chakutsutsa aneneri awo. Kenako yasonyeza mwachidule zina mwa zizindikiro za Mulungu m'dziko ndi kulimbikitsa anthu kuti abwerere kwa Chauta ndi kuti mapemphero akhale a Mulungu yekha. Ndipo mapemphero ndicho cholinga cholengedwera ziwanda (majini) ndi anthu.

Surayi yamaliza ndi kuchenjeza otsutsa Mneneri wa Chauta za chilango chonga chimene idachilandira mibadwo yakale.



## *Sûrat Adh-Dhâriyât LI*



*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ

**1.** Ndikulumbirira mphepo imene Ikubalalitsa Mitambo ya mvula;

وَالذّٰرِيٰتِ ذَرْوًا ①

**2.** Ndi imene imasenza mitolo Yolemera (ya madzi).

فَالْحٰمِلٰتِ وِقْرًا ②

**3.** Ndi kuyenda (nawo madziwo) Mwaubwino;

فَالْجٰرِيٰتِ يُسْرًا ③

**4.** Ndi awo amene amagawa riziki (limene Mulungu amalipereka kwa amene Wamfuna).

فَالْمُقَسِّمٰتِ أَمْرًا ④

**5.** Ndithu, zimene mukulonjezedwa Nzoonadi, (zidzachitika);

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٌ ⑤

**6.** Ndipo, ndithu,malipiro (pa Zochita zanu) adzapezekadi.

وَإِنَّ الدِّينَ لَوَاقِعٌ ⑥

**7.** Ndikulumbirira thambo la njira Zake zambiri zoikidwa mwaluso,

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ⑦

**8.** Ndithu, inu muli m'mau otsutsana, (Pazimene mukunena)

إِنَّكُمْ لَفِي قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ⑧

**9.** (Kupyolera m'mawu amenewa) Akuchotsedwa ku icho (chikhulupiriro Chalonjezo loona) amene Adachotsedwa (ku chikhulupirirocho).

يُؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ أُفِكَ ⑨

**10.** Aonongeka abodza (amene akunena Za tsiku lachiweruzo mongoganizira.)

قُتِلَ الْخَرّٰصُونَ ⑩

**11.** Iwo amene akubira muumbuli, Osalabadira (za tsiku lomaliza).

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي غَمۡرَةٖ سَاهُونَ ١١

**12.** Akufunsa (mwachipongwe ponena kuti) “Lidzakhala liti tsiku lamalipiro?”

يَسۡـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٢

**13.** (Limenelo ndi) tsiku lomwe iwo Adzalangidwa kumoto.

يَوۡمَ هُمۡ عَلَى ٱلنَّارِ يُفۡتَنُونَ ١٣

**14.** (Adzawauza kuti): “Lawani chilango Chanu ichi chimene Munkachifulumizitsa (kuti chikufikeni).

ذُوقُواْ فِتۡنَتَكُمۡ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تَسۡتَعۡجِلُونَ ١٤

**15.** Ndithu, oopa (Mulungu) adzakhala (Akusangalala) m’minda ndi Mu akasupe okongola,

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ١٥

**16.** Uku akulandira zimene wawapatsa Mbuye wawo (malipiro aulemu); Ndithu, iwo amachita zabwino Asanapeze izi.

ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُحۡسِنِينَ ١٦

**17.** Nthawi yausiku amagona pang’ono, (Amadzuka nachita mapemphero Mochulukitsa),

كَانُواْ قَلِيلٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مَا يَهۡجَعُونَ ١٧

**18.** Ndipo kum’bandakucha, iwo Amapempha chikhululuko,

وَبِٱلۡأَسۡحَارِ هُمۡ يَسۡتَغۡفِرُونَ ١٨

**19.** Ndipo m’chuma Chawo mudali gawo (Lodziwika) la opempha Ndi osapempha (mwa osauka).

وَفِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ١٩

**20.** M’nthaka muli zizindikiro kwa Otsimikiza, (Zosonyeza kuti Mulungu alipo).

وَفِي ٱلۡأَرۡضِ ءَايَٰتٞ لِّلۡمُوقِنِينَ ٢٠

**21.** Ndi mwa inu nomwe; Kodi simuona?

وَفِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ٢١

**22.** Ndipo kumwamba kuli Zokuthandizani (pa moyo wanu), ndi Zimene mukulonjezedwa.

وَفِى ٱلسَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ ٢٢

**23.** Ndikulumbirira Mbuye wa kumwamba Ndi pansi, ndithu,zimenezo ndi zoona Monga kulili Kuyankhula kwanu.

فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ إِنَّهُۥ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَآ أَنَّكُمْ تَنطِقُونَ ٢٣

**24.** Kodi yakufika nkhani ya alendo a Ibrahim; (angelo) Olemekezeka?

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَٰهِيمَ ٱلْمُكْرَمِينَ ٢٤

**25.** Pamene adalowa kwa iye ndi Kunena kuti: “Salaam”, (“Mtendere”)! Iye Adayankha:”Salaam” (“Mtendere) inu Ndinu anthu osadziwika (achilendo)”.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَقَالُوا۟ سَلَـٰمًا ۖ قَالَ سَلَـٰمٌ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ٢٥

**26.** Adatembenukira kwa akunyumba ake (Mwakachetechete), ndipo adadza Ndi nyama ya mwana wa ng’ombe Yonona (yowotcha).

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ٢٦

**27.** Naipereka kwa iwo (koma sadadye); Iye adanena (modabwa): “Kodi bwanji Simukudya?”

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ٢٧

**28.** Mumtima mwake adadzazidwa mantha Ndi iwo. Iwo adati: “Usaope,” Ndipo adamuuza nkhani yabwino Ya kubala mwana wodziwa.

فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَـٰمٍ عَلِيمٍ ٢٨

**29.** Adadza mkazi wake ndi mkuwe (Pamene adamva nkhani

فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُۥ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا

وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ﴿٢٩﴾

yabwino ija). Adadzimenya kunkhope (ndi dzanja lake Kusonyeza kudabwa ndi kusatheka). Ndipo Adati: (“Ine ndine) nkhalamba (Ndiponso) chumba; (ndingabereke Bwanji)?”

قَالُوا كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُ هُوَ الْحَكِيمُ الْعَلِيمُ ﴿٣٠﴾

**30.** Iwo adati: “Momwemo, Mbuye wako wanena. Iye Ngwanzeru Zakuya (pa chilichonse chimene Akulamula); Ngodziwa; (palibe Chimene chingabisike kwa Iye).

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٣١﴾

**31.** (Ibrahim) adati: “Kodi mwadzanso Nchiyani? E, inu otumidwa!”

قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ مُجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾

**32.** Iwo adati: “Tatumizidwa kwa Anthu oipa .

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِنْ طِينٍ ﴿٣٣﴾

**33.** Kuti tiwagende ndi miyala Yotenthedwa Kuchokera kudongo.

مُسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ﴿٣٤﴾

**34.** Yoikidwa chizindikiro cha Aliyense wochimwa kuchokera kwa Mbuye wako.”

فَأَخْرَجْنَا مَنْ كَانَ فِيهَا مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٥﴾

**35.** Okhulupirira omwe adali m’mudzimo, tidalamula kuti atuluke.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٦﴾

**36.** Sitidapeze mmenemo (okhulupirira Ambiri) kupatula mnyumba imodzi Ya Asilamu.

وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً لِلَّذِينَ يَخَافُونَ الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٣٧﴾

**37.** Ndipo tidasiya pamenepo Chizindikiro (chosonyeza kuonongeka kwa eni mudziwo kuti chikhale lingaliro) Kwa amene akuopa chilango Chopweteka.

وَفِي مُوسَىٰٓ إِذْ أَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٣٨

**38.** M'nkhani ya Musa (muli phunziro) Pamene tidamtuma kwa Farawo uku Atalimbikitsidwa ndi chisonyezo Choonekera.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ٣٩

**39.** Koma Farawo adanyoza (kukhulupirira Musa) chifukwa chotama nyonga zake, Ndipo adati: "Uyu ndi wamatsenga kapena Wamisala".

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِي ٱلْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ٤٠

**40.** Tidamlanga pamodzi ndi khamu lake La nkhondo ndi kuwaponya mnyanja; iye ali Wodzudzulidwa.

وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلْعَقِيمَ ٤١

**41.** Ndipo m'nkhani ya Adi (muli phunziro) Pamene tidawatumizira chimphepo (Chamkuntho) chopanda chabwino mkati Mwake.

مَا تَذَرُ مِن شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَٱلرَّمِيمِ ٤٢

**42.** Chomwe sichisiya chinthu chimene Chachidutsa koma kuchichita monga Chofumbwa.

وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا۟ حَتَّىٰ حِينٍ ٤٣

**43.** Ndipo m'nkhani ya Samudu (Muli chisonyezo) pamene Kudanenedwa kwa iwo kuti: "Sangalalani (mnyumba zanu) mpaka Nthawi yakutiyakuti."

فَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ٤٤

**44.** Koma adadzikweza (ponyozera) Lamulo la Mbuye wawo. Choncho Chiphokoso chidawaononga uku Akupenya.

فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا۟ مُنتَصِرِينَ ٤٥

**45.** Sadathe kuimirira ndi (kuthawa) Ndiponso sadali Wodzipulumutsa.

**46.** Naonso anthu a Nuhi (Tidawaononga) kale chifukwa iwo Adali anthu otuluka mchilamulo (cha Mulungu).

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Thambo tidalimanga mwamphamvu (ndi Luntha); ndipo tingathe kuchita zochuluka (Kuposa zimenezi.)

وَالسَّمَاءَ بَنَيْنَاهَا بِأَيْيدٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ndipo nthaka tidaiyala; Taonani kukonza bwino Ife amene tidakonza nthaka!

وَالْأَرْضَ فَرَشْنَاهَا فَنِعْمَ الْمَاهِدُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Chinthu chilichonse tachilenga Ziwiriziwiri kuti inu mulingalire (Ndi kukhulupirira mphamvu Zathu).

وَمِن كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Thawirani kwa Mulungu. Ine ndine Mchenjezi woonekera kwa inu Wochokera kwa Iye.

فَفِرُّوا إِلَى اللَّهِ ۖ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Ndipo musadzipangire Mulungu wina Wompembedza ndi kumuphatikiza ndi Mulungu. Ndithu, ine ndine mchenjezi Woonekera poyera kwa inu wochokera Kwa Iye.

وَلَا تَجْعَلُوا مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۖ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾

**52.** Momwemo (ndimo idalili mibadwo Yakale pamodzi ndi aneneri awo); Palibe Mthenga amene adawadzera Anthu akale, anthu akowa kulibe, Popanda kumnena kuti: "Ndiwamatsenga kapena wamisala."

كَذَٰلِكَ مَا أَتَى الَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Kodi adalangizana za mawuwa Pakati pawo? Iyayi, koma iwo Ndianthu opyola Malire.

أَتَوَاصَوْا بِهِ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Choncho apatukire iwo (amakani.) Iwe suli wodzudzulidwa (pakuleka Kwawo kuyankha kuitana).

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٍ ٥٤

**55.** Kumbutsa. Ndithu, Kukumbutsa kumawathandiza Okhulupirira.

وَذَكِّرْ فَإِنَّ ٱلذِّكْرَىٰ تَنفَعُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٥٥

**56.** Sindidalenge ziwanda (majini) ndi Anthu koma kuti Azindipembedza.

وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ ٥٦

**57.** Sindifuna kwa iwo chithandizo Ndiponso sindifuna Kuti azindidyetsa.

مَآ أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطْعِمُونِ ٥٧

**58.** Ndithu Mulungu ndi Amene ali ndi udindo wopatsa anthu Ake madalitso; Iye ndi Mwini mphamvu Zoposa; Wolimba, (salaphera kanthu).

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ٥٨

**59.** Ndithu, amene adzichitira okha Chinyengo (pokana ndi kutsutsa) Ali nalo gawo la chilango monga Gawo la anzawo (a mibadwo yakale); Choncho asandifulumizitse (kutsitsa Chilango nthawi yake isanafike)!

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَـٰبِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ٥٩

**60.** Kuonongeka kuli pa amene atsutsa za Tsiku lawo limene alonjezedwa.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن يَوْمِهِمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ٦٠ ع





# SÛRAT AT-TUR LII

Surayi yayamba ndikulumbirira zinthu zisanu mwa zolengedwa zikuluzikulu potsimikiza kuti chilango chiwapeza otsutsa, ndi kufotokoza m'mene chidzawapezere pamodzinso ndi mitundu yake, pa tsiku la chiweruzo ndi kuuka ku imfa. Yafotokozanso za nkhani ya mtendere kwa oopa Mulungu ndi zimene azikasangalala nazo mu minda yamtendere yamuyaya, kudzanso mitundumitundu yaulemu umene azikalandira kumeneko. Ndipo akawasangalatsanso powakumanitsa ndi ana awo amene zochita zawo zabwino zidali zochepera poyerekeza ndi zamakolowo.

Surayi yapitiriza ndi kulamula Mneneri (madalitso ndi mtendere zikhale naye) kuti awasiye mpaka adzakumane ndi tsiku limene adzaonongedwa. Ndipo yamulamula kuti apirire ndi lamulo la Mbuye wake lolekerera osakhulupiririrawo osawalanga msanga, ndi kuti pazimenezi palibe vuto limene lingampeze Iye akumyang'anira ndi kumsunga. Ndipo wauzidwanso kuti apitirize kulemekeza Chauta ndi kumpatula ku makhalidwe osayenerana ndi makhalidwe ake, makamaka nthawi yolowa nyenyezi.



## *Sûrat At-Tûr LII*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ndikulumbirira phiri la Turi (ku Sinai Pamene Musa adalankhulana Ndi Mulungu).

وَٱلطُّورِ ١

**2.** Ndi Buku lolembedwa.

وَكِتَٰبٖ مَّسۡطُورٖ ٢

**3.** M'mipukutu yazikopa zotambasuka (Zosavuta kuwerenga);

فِي رَقّٖ مَّنشُورٖ ٣

**4.** Ndi nyumba yopitako kawirikawiri (Pochitamo mapemphero).

وَٱلۡبَيۡتِ ٱلۡمَعۡمُورِ ٤

**5.** Ndi thambo limene latukulidwa (Popanda mzati);

وَٱلسَّقۡفِ ٱلۡمَرۡفُوعِ ٥

**6.** Ndi nyanja yodzadza ndi madzi.

وَٱلۡبَحۡرِ ٱلۡمَسۡجُورِ ٦

**7.** Ndithu, chilango cha Mbuye wako (Chimene wawalonjeza nacho Osakhulupirira) chiwapeza (Popanda chipeneko);

إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَٰقِعٞ ٧

**8.** Palibe wochichotsa (pa iwo).

مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٖ ٨

**9.** Pa tsikulo thambo lidzagwedezeka; Kugwedezeka kwamphamvu.

يَوۡمَ تَمُورُ ٱلسَّمَآءُ مَوۡرٗا ٩

**10.** Ndipo mapiri adzachoka m'malo Mwake (moonekera).

وَتَسِيرُ ٱلۡجِبَالُ سَيۡرٗا ١٠

**11.** Kuonongeka koopsa pa tsiku Limenelo kuzakhala pa Otsutsa choonadi;

فَوَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١١

**12.** Iwo amene akungosewera Mzinthu zopanda pake.

الَّذِينَ هُمْ فِي خَوْضٍ يَلْعَبُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Tsiku limene adzakankhidwira Mwamphamvu ku Jahannama (kumoto Woopsa).

يَوْمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ﴿١٣﴾

**14.** (Kudzanenedwa kwa iwo): “Uwu ndi Moto uja umene mudali kuutsutsa (Padziko lapansi)

هَٰذِهِ النَّارُ الَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Kodi awa ndi matsenga Kapena inu simukuona?

أَفَسِحْرٌ هَٰذَا أَمْ أَنتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Lowanimo, (mulawe kupsereza Kwake) pirirani (ndi mavuto ake) Kapena musapirire, ndichimodzimodzi Kwa inu. Ndithu mulipidwa pazimene Munkachita.”

اصْلَوْهَا فَاصْبِرُوا أَوْ لَا تَصْبِرُوا سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Ndithu oopa Mulungu adzakhala M’minda yamtendere (yotambasuka Yosasimbika kukongola kwake) Ndi chisangalalo chachikulu.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَعِيمٍ ﴿١٧﴾

**18.** Uku akukondwerera zimene wawapatsa Mbuye wawo ndi kuwatchinjiriza ku Chilango chamoto.

فَاكِهِينَ بِمَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَاهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿١٨﴾

**19.** (Kudzanenedwa kwa iwo): “Idyani (Chakudya chamtendere); ndipo imwani Mosangalala kukhala malipiro pazimene Munkachita padziko lapansi.

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Uku atakhala moyadzamira pa Mipando yondandika bwino ndi Kuyalidwa bwino; ndipo Tidzawakwatitsa akazi Ophanuka maso mokongola.

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ وَزَوَّجْنَاهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Ndipo amene akhulupirira Ndipo ana awo nkuwatsatira Pa chikhulupiriro tidzawakumanitsa iwo Ndi ana awowo ndipo sitikawachepetsera Kalikonse m'mphoto za ntchito zawo; Munthu aliyense adzakoledwa ndi Zochita zake;

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَانٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَا أَلَتْنَاهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَيْءٍ كُلُّ امْرِئٍ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ٢١

**22.** Ndipo tidzawaonjezera Zipatso ndi nyama imene Adzakhala akuilakalaka.

وَأَمْدَدْنَاهُم بِفَاكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ٢٢

**23.** Azikalandirana m'menemo (Mwachikondi wina ndi mnzake) chikho Chodzazidwa ndi zakumwa; Sipakakhala kwa iwo zolankhula Zachabe ngakhale zochita zamachimo.

يَتَنَازَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ٢٣

**24.** Ndipo azikawazungulira anyamata Owatumikira onga ngale yosungidwa M'chigoba chake (kukongola kwawo)

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَأَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُونٌ ٢٤

**25.** Azidzatembenukirana wina ndi Mnzake uku akufunsana (za kukula Kwa mtendere umene adzakhala Nawo ndi kuti adaupeza chotani).

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ٢٥

**26.** Adzanena: "Ife tidali oopa chilango Cha Mulungu pakati pa maanja athu (Tisadalandire mtenderewu).

قَالُوا إِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِي أَهْلِنَا مُشْفِقِينَ ٢٦

**27.** Ndipo Mulungu watidalitsa ndipo Watitchinjiriza ku chilango chamoto:

فَمَنَّ اللَّهُ عَلَيْنَا وَوَقَانَا عَذَابَ السَّمُومِ ٢٧

**28.** Ndithu, ife timampembedza (Kalero padziko lapansi) ndithu Iye Yekha ndiye wabwino Ngwachifundo."

إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلُ نَدْعُوهُ ۖ إِنَّهُ هُوَ الْبَرُّ الرَّحِيمُ ﴿٢٨﴾

**29.** Choncho, kumbutsa,iwe suli mlosi Kapena wamisala pamtendere wa Mbuye wako;

فَذَكِّرْ فَمَا أَنتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَلَا مَجْنُونٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Kapena akukunena iwe kuti ndiwe Mlakatuli, tikumuyembekezera, Imfa impeze.

أَمْ يَقُولُونَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهِ رَيْبَ الْمَنُونِ ﴿٣٠﴾

**31.** Nena (kwa iwo moopseza) "Yembekezerani! Ndithu ine ndili nanu Mwa mmodzi woyembekezera."

قُلْ تَرَبَّصُوا فَإِنِّي مَعَكُم مِّنَ الْمُتَرَبِّصِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Kapena nzeru zawo ndizo Zikuwauza izi kapena iwo Ndi anthu opyola malire.

أَمْ تَأْمُرُهُمْ أَحْلَامُهُم بِهَٰذَا ۚ أَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kodi akunena kuti: "Wadzipekera (Mtumiki{SAW}Qur'an)"? Iyayi, koma Iwo sakukhulupirira.

أَمْ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُ ۚ بَل لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Atabwera ndi nkhani yofanana ndi iyo (Qur'an) ngati ali oona m'kuyankhula Kwawo (koti Mtumiki{SAW}wapeka Qur'an.)

فَلْيَأْتُوا بِحَدِيثٍ مِّثْلِهِ إِن كَانُوا صَادِقِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kapena adalengedwa popanda Mlengi Kapena iwo adadzilenga okha (Nchifukwa sakuvomereza za Mlengi Wopembedzedwayo?)

أَمْ خُلِقُوا مِنْ غَيْرِ شَيْءٍ أَمْ هُمُ الْخَالِقُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Kodi ndiwo adalenga thambo Ndi nthaka? Koma satsimikiza (Zoyenera kumchitira Mlengi)

أَمْ خَلَقُوا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ ۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ﴿٣٦﴾

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ ٱلْمُصَيْطِرُونَ ﴿٣٧﴾

**37.** Kodi nkhokwe (za zabwino) za Mbuye wako zili ndi iwo (kotero Kuti akuzigwiritsa ntchito mmene Angafunire?) Kapena iwo Ngopambana?

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ ۖ فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

**38.** Nanga kodi ali nawo makwerero (Amene akukwerera kumwamba) Kotero kuti akumvetsera zimene Mulungu akulamula? Choncho, omvetsera Awo abwere nawo umboni owonekera (Osonyeza kuona kwawo Pazimene akunenazi).

أَمْ لَهُ ٱلْبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلْبَنُونَ ﴿٣٩﴾

**39.** Kodi Iye (Mulungu) ndiye Ali ndi ana akazi ndipo inu muli ndi ana Aamuna?

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** Kodi ukuwapempha malipiro Alionse (pofikitsa uthenga); Kotero kuti iwo akulemedwa ndi Kulipira (uthengawu)?

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤١﴾

**41.** Kodi iwo amadziwa zamseri kotero Kuti iwo akumalemba (Zimene afuna)?

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هُمُ ٱلْمَكِيدُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Kapena akufuna kukuchitira chiwembu (Ndikuononga uthenga wako?) Koma Amene sadakhulupirire ndiwo omwe Chiwabwerere chiwembu (chawo.)

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Kodi ali naye wompembedza, osati Mulungu (amene angawateteze ku Chilango cha Mulungu)? Mulungu Wapatukana ndi zimene akumuphatikiza Nazo.

**44.** Koma akaona gawo lathambo Likugwa (kuti liwalange) akunena (Mwamakani ndi kunyada): “Uwu ndi Mtambo umene wasonkhanitsa Madzi a mvula.”

وَإِن يَرَوْا كِسْفًا مِّنَ السَّمَاءِ سَاقِطًا يَقُولُوا سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ﴿٤٤﴾

**45.** Asiye; (usalabadire za iwo) mpaka Pomwe adzakumana ndi tsiku lawo Limene adzaonongedwa,

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي فِيهِ يُصْعَقُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Tsiku lomwe chiwembu chawo Sichidzawathandiza chilichonse; Ndipo iwo sadzapulumutsidwa.

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ndipo ndithu, amene achita Zosalungama ali nacho chilango; Chosakhala chimenecho (chilango Chimene akuonongedwa Nacho padziko lapansi)! Koma Ambiri a iwo sadziwa (zimenezi).

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ndipo pirira ndi lamulo la Mbuye wako Ndithu, iwe ndiwe wosungidwa ndi Kuyang’aniridwa ndi Ife; ndipo Lemekeza ndi kumyamika Mbuye Wako pamene ukuimirira,

وَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا ۖ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٨﴾

**49.** Ndipo m’gawo la usiku Mlemekeze Iye ndi nthawi yolowa Nyenyezi’.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَارَ النُّجُومِ ﴿٤٩﴾



# SÛRAT AN-NAJM LIII

Kulumbira koyambirira kwa Surayi kukuonetsa poyera kwa Mneneri (madalitso ndi mtendere zikhale naye) pazimene akufotokoza m'nkhani ya chivumbulutso ndi uthenga umene akulalikira wa chivumbulutsocho. Sadasokere ndi chivumbulutsocho ndipo sadalakwe chilichonse, koma akunena zoona pazimene akufotokoza paulendo wake wonka kumwamba m'nkhani (ya Miraj). Maso ake sadasokonezeke pazomwe adaziona ndipo sadapyole malire.

Kenako Surayi ikulongosola nkhani ya kufooka kwanzeru za osakhulupirira namapembedza mafano omwe adadzipangira ndi manja awo ndi kuwatcha okha maina, monga momwe adatchera angelo kuti ndi akazi, ndi kutinso ndi ana aakazi a Chauta, pomwe iwo adadzisankhira ana aamuna.

Ndipo popitirira Surayi ikulangiza Mtumiki (madalitso ndi mtendere zikhale naye) kuti apatukane nawo ndi kumusiyira Mulungu zochita zawo, Amene ndi Mwini kumwamba ndi pansi; Mwini kulenga. Ndiponso ndi Amene adzalipira wochita zoipa, zoipa zake; wochita zabwino, zabwino zake. Iye Ngodziwa kwambiri kusinthasintha kwa chilengedwe cha munthu ndi chikhalidwe chake. Ndipo akuchenjeza amene akukana kuweruzidwa ndi munthu aliyense pa zochita zake monga momwe zidalongosolera zipembedzo zakale. Ndipo kalata za Musa ndi Ibrahim zidafotokozanso zomwezo.

Surayi yamaliza ndi kunenetsa kuti Qur'an ndi mchenjezi monga mowe adalili achenjezi akale amene adachenjeza mibadwo yakale kuti iope tsiku lachiweruziro limene nthawi yake ili pafupi, ndipo kumapeto kwake yapempha Asilamu kuti amulambire Mulungu.

## Sûrat An-Najm LIII




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Ndikulumbira nyenyezi pamene Zikulowa.

وَالنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿١﴾

**2.** Sadasokere m'bale wanu (Mtumiki Panjira ya choonadi) ndipo sadakhulupirire Zonama.

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوَىٰ ﴿٢﴾

**3.** Ndipo sayankhula zofuna za mtima wake.

وَمَا يَنطِقُ عَنِ الْهَوَىٰ ﴿٣﴾

**4.** Iyoyi (Qur'an imene akuinena), sichina, Koma ndichivumbulutso Chovumbulutsidwa.

إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوحَىٰ ﴿٤﴾

**5.** Adamphunzitsa (chivumbulutsochi) (Jibril) wanyonga zambiri,

عَلَّمَهُ شَدِيدُ الْقُوَىٰ ﴿٥﴾

**6.** Wanzeru zakuya; ndipo adakhadzikika (M'maonekedwe ake).

ذُو مِرَّةٍ فَاسْتَوَىٰ ﴿٦﴾

**7.** Ali m'chizimezime kumwamba.

وَهُوَ بِالْأُفُقِ الْأَعْلَىٰ ﴿٧﴾

**8.** Kenako (Jibril) adamuyandikira (Mtumiki {SAW}) ndikuonjezera Kumuyandikira,

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٨﴾

**9.** (Kumuyandikira kwake) kudali ngati (Mpata wa) nsonga ziwiri za uta, kapena Kuyandikira kuposa apo;

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿٩﴾

فَاَوْحٰۤى اِلٰى عَبْدِهٖ مَاۤ اَوْحٰى ﴿١٠﴾

**10.** (Choncho Jibril) adavumbulutsira Kapolo Wake (wa Mulungu) zimene Adazivumbulutsa.

مَا كَذَبَ الْفُؤَادُ مَا رَاٰى ﴿١١﴾

**11.** Sudaname mtima (wa Mtumiki) Pazimene adaziona.

اَفَتُمٰرُوْنَهٗ عَلٰى مَا يَرٰى ﴿١٢﴾

**12.** Kodi mukutsutsana naye (Mthenga wa Mulungu) pazimene adaziona

وَلَقَدْ رَاٰهُ نَزْلَةً اُخْرٰى ﴿١٣﴾

**13.** Ndipo ndithu, adamuona (Jibril) M'kuona kachiwiri mkaonekedwe kake.

عِنْدَ سِدْرَةِ الْمُنْتَهٰى ﴿١٤﴾

**14.** Pa 'Sidiratil Muntaha' (mtengo Wamasawu pothera zinthu zonse).

عِنْدَهَا جَنَّةُ الْمَاْوٰى ﴿١٥﴾

**15.** Pafupi pake pali Janatu Ma'awa, (munda wokhalamo)

اِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشٰى ﴿١٦﴾

**16.** Pomwe chophimba chidaphimba Msawuwo.

مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَمَا طَغٰى ﴿١٧﴾

**17.** Maso ake sadaphonye Kapena kupyola malire (oikidwa)

لَقَدْ رَاٰى مِنْ اٰيٰتِ رَبِّهِ الْكُبْرٰى ﴿١٨﴾

**18.** Ndithu, (Mneneri Muhammad{SAW}) adaona zina mwa Zizindikiro zikuluzikulu za Mbuye wake (Zosonyeza mphamvu Zake)

اَفَرَءَيْتُمُ اللّٰتَ وَالْعُزّٰى ﴿١٩﴾

**19.** Kodi mwawaona Lata ndi Uzza.

وَمَنٰوةَ الثَّالِثَةَ الْاُخْرٰى ﴿٢٠﴾

**20.** Ndi Manata; fano (lanu) lina Lachitatu, (kuti iwowa ndi milungu)?

أَلَكُمُ الذَّكَرُ وَلَهُ الْأُنثَىٰ ﴿٢١﴾

**21.** Kodi mwadzisankhira ana Achimuna (kukhala anu), ndi achikazi Nkukhala a Iye (Mulungu)?

تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ ضِيزَىٰ ﴿٢٢﴾

**22.** Choncho kugawa kumeneko nkopanda Chilungamo (pompatsa Mulungu zimene Mumazida).

إِنْ هِيَ إِلَّا أَسْمَاءٌ سَمَّيْتُمُوهَا أَنتُمْ وَآبَاؤُكُم مَّا أَنزَلَ اللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَمَا تَهْوَى الْأَنفُسُ ۖ وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ الْهُدَىٰ ﴿٢٣﴾

**23.** Sali (mafanowo) chilichonse koma ndi Maina basi omwe mudawatcha inu ndi Makolo anu, (molingana ndi zilakolako zanu zachabe); Mulungu sadatsitse Umboni pazimenezo (wotsimikiza Pamawu anuwo). Sakutsatira koma Zoganizira basi ndi zimene Ikufuna mitima (yawo yopotoka). Ndithu, chidawadzera chiongoko Kuchokera kwa Mbuye wawo (chomwe M'kati mwake mudali kuongoka Kwawo akadachitsatira).

أَمْ لِلْإِنسَانِ مَا تَمَنَّىٰ ﴿٢٤﴾

**24.** Kodi munthu akuganiza kuti Adzapeza chilichonse chimene Akuchilakalaka?

فَلِلَّهِ الْآخِرَةُ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٥﴾

**25.** Tsiku lomaliza Ndi dziko lapansi nza Mulungu yekha.

وَكَم مِّن مَّلَكٍ فِي السَّمَاوَاتِ لَا تُغْنِي شَفَاعَتُهُمْ شَيْئًا إِلَّا مِن بَعْدِ أَن يَأْذَنَ اللَّهُ لِمَن يَشَاءُ وَيَرْضَىٰ ﴿٢٦﴾

**26.** Ndipo kuli Angelo ambiri kumwamba Omwe kuchonderera kwawo sikungathandize China chilichonse pokhapokha Mulungu Ataloleza kwa amene Wamfuna ndi kumuyanja

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ لَيُسَمُّونَ الْمَلَائِكَةَ تَسْمِيَةَ الْأُنثَىٰ ﴿٢٧﴾

**27.** Ndithu, amene sakhulupirira za (Moyo wa) tsiku lomaliza, amatcha Angelo kuti ndiakazi;

**28.** Ndipo alibe kudziwa kulikonse pa zimenezo Sakutsata china koma maganizo ndithu, Kuganizira sikuthandiza chilichonse Pofuna kupeza choonadi.

وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ ۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغْنِى مِنَ ٱلْحَقِّ شَيْـًٔا ﴿٢٨﴾

**29.** Choncho apewe (osakhulupiririrawa) Amene anyozera Qur'an Yathu; ndipo palibe Chimene akufuna koma Umoyo wa padziko lapansi basi.

فَأَعْرِضْ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿٢٩﴾

**30.** Zimenezo ndiwo mapeto A kudziwa kwawo. Ndithu, Mbuye Wako Ngodziwa kwambiri za amene Akusokera njira Yake Ndiponso akudziwa bwino za yemwe Wawongoka.

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱهْتَدَىٰ ﴿٣٠﴾

**31.** Ndipo zonse za kumwamba ndi zadziko Lapansi nza Mulungu Yekha, (Pozilenga ndi kuziyang'anira), Kuti adzawalipire amene adaipitsa pazimene Adachita ndi kutinso adzawalipire zabwino Amene adachita zabwino.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَسَـٰٓـُٔوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ بِٱلْحُسْنَى ﴿٣١﴾

**32.** Amene akuwapewa machimo Akuluakulu ndi zadama, kupatula Timachimo tating'onoting'ono (timene Mulungu amatikhululuka); ndithu, Mbuye wako ndiwokhululuka Kwakukulu.Iye akudziwa chikhalidwe Chanu kuyambira pomwe adakulengani Kuchokera m'nthaka ndi pamene inu Mudali

ٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَـٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَٱلْفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِى بُطُونِ أُمَّهَـٰتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ﴿٣٢﴾

makanda m'mimba mwa amayi Anu (mosinthasintha; mosiyanasiyana). Choncho musadzitame nokha kuyera Mtima; Iye adziwa kwambiri za yemwe Akuopa (Mulungu).

أَفَرَءَيْتَ الَّذِى تَوَلَّىٰ ﴿٣٣﴾

**33.** Kodi wamuona yemwe wadzipatula (Pakusiya kutsatira choonadi)?

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ﴿٣٤﴾

**34.** Ndipo wapereka (chuma) chochepa Nasiyanso kuperekako.

أَعِندَهُۥ عِلْمُ الْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ﴿٣٥﴾

**35.** Kodi akudziwa zamseri, kotero kuti Akuziwona (zomwe wadza nazo (Mtumiki{SAW} kuti sizoona)?

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِى صُحُفِ مُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

**36.** Kapena sadauzidwe zomwe zidali M'mabuku a Musa,

وَإِبْرَٰهِيمَ الَّذِى وَفَّىٰٓ ﴿٣٧﴾

**37.** Ndi Ibrahim amene adakwaniritsa (Lonjezo la Mulungu)?

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ﴿٣٨﴾

**38.** Kuti mzimu wamachimo sungasenze Machimo a mzimu wina

وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٣٩﴾

**39.** Ndi kutinso munthu sakalipidwa Koma zimene adachita;

وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ﴿٤٠﴾

**40.** Ndipo ndithu, ntchito Zake zidzaonekera.

ثُمَّ يُجْزَىٰهُ الْجَزَآءَ الْأَوْفَىٰ ﴿٤١﴾

**41.** Kenako (munthu) adzalipidwa malipiro Okwanira (pantchito zake zimene Amachita).

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الْمُنتَهَىٰ ﴿٤٢﴾

**42.** Ndipo ndithu, kwa Mbuye wako yekha Ndiwo malekezero (a chilichonse)

**43.** Ndithu, Iye ndiAmene amapereka Chisangalalo ndi zoliritsa;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ﴿٤٣﴾

**44.** Ndipo Iye yekha ndiAmene Amapereka imfa ndi moyo.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ﴿٤٤﴾

**45.** Ndipo Iye ndiAmene adalenga mitundu Iwiri: chachimuna ndi chachikazi, (Anthu ndi zamoyo zina).

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ﴿٤٥﴾

**46.** Kuchokera m'mbewu ya moyo pamene Imafwamphukira (m'chiberekero).

مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ﴿٤٦﴾

**47.** Ndipo ndithu, ndi udindo Wake kuukitsa Kwina (pambuyo pa imfa).

وَأَنَّ عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ﴿٤٧﴾

**48.** Ndipo Iye ndiAmene amapatsa Chokwanira ndipo ndi Amene Amapatsa chosunga;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ﴿٤٨﴾

**49.** Ndipo ndithu, Iye ndi Mbuye Wa Nyenyezi Iyo yotchedwa Shiira;

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعْرَىٰ ﴿٤٩﴾

**50.** Ndipo Iye ndi Amene adaononga Adi oyamba; (anthu a Mneneri Hud).

وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا ٱلْأُولَىٰ ﴿٥٠﴾

**51.** Ndi Samudu; (anthu a Mneneri Swaleh; )sadasiye (ndi mmodzi Yemwe wa iwo).

وَثَمُودَا۟ فَمَآ أَبْقَىٰ ﴿٥١﴾

**52.** Ndipo (adawaononganso) anthu a Nuhi, Kale (asadaononge Adi ndi Samudu). Ndithu iwo adali osalungama Ndi olumpha malire Kwambiri (kuposa Adi ndi Samudu).

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٢﴾

**53.** Ndi midzi yotembenudzidwa Kumwamba kukhala Pansi, pansi kumwamba, (Ya anthu a Luti), adaigwetsa.

وَالْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٣﴾

**54.** Chidaivindikira chomwe Chidaivindikira (Chilango).

فَغَشَّاهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾

**55.** Kodi ndimtendere uti (Mumtendere) wa Mbuye Wako umene ukuukaikira?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾

**56.** Uyu (Mtumiki) ndimchenjezi mwa Achenjezi oyamba (amene adachenjezedwa Nawo anthu a mibadwo yakale)

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ النُّذُرِ الْأُولَىٰ ﴿٥٦﴾

**57.** Tsiku lachiweruzo layandikira.

أَزِفَتِ الْآزِفَةُ ﴿٥٧﴾

**58.** Palibe angaonetse koma Mulungu yekha.

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ اللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾

**59.** Kodi mukuidabwa nkhaniyi (Ya Qur'an moikana)?

أَفَمِنْ هَٰذَا الْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Mungoseka (mwachipongwe) ndipo Simukulira (pamene mukuimva monga Momwe akuchitira okhulupirira),

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ndipo mukunyozera?

وَأَنتُمْ سَامِدُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Mlambireni ndi kumpembedza Mulungu (Amene wavumbulutsa Qur'an Kuti ikhale chiongoko cha anthu).

فَاسْجُدُوا لِلَّهِ وَاعْبُدُوا ۩ ﴿٦٢﴾

# SÛRAT AL-QAMAR LIV

Ndime yoyamba m'sura iyi ikufotokoza zakuyandikira kwa tsiku lachiweruzo ndi kuwachenjeza anthu za chiweruzocho. Pambuyo pake padza ndime zofotokoza maganizo a osakhulupirira zozizwitsa za Mulungu ndi kupitiriza kusakhulupirira kwawo.

Ndipo Surayi ikupempha Mtumiki (madalitso ndi mtendere zikhale naye), kuti awapewe osakhulupirira ndi kuwalekerera mpaka kufikira tsiku lotuluka m'manda pomwe adzakhale balalabalala ngati dzombe. Pambuyo pa zimenezi Surayi yalongosola mbali ya chikhalidwe cha mibadwo yakale pamodzi ndi aneneri awo ndi chilango chomwe chidawapeza. Ndipo yafotokoza nkhani ya aliyense wa iwo ndi kutsimikiza kuti Qur'an ndi yofewa kwa munthu amene akufuna kuilingalira.

Surayi yamaliza ndi kulongosola kuti osakhulupirira a m' Makka sianyonga ngati mibadwo imene idatsogola, ndi kuti iwo alibe mtendere ku chilango cha Mulungu. Ndipo kumapeto kwenikweni Surayi yaopseza otsutsa, za mabwerero awo pa tsiku limene adzakokedwe nkhope zawo ndi kuponyedwa ku moto. Kudzanenedwa kwa iwo panthawiyo: "Lawani kupweteka kwa Jahena imene mumaitsutsa!"

Ndipo oopa Chauta akuwatonthoza powauza kuti adzapita kumalo awo m'minda ndi m'mitsinje yambiri pokhala pabwino kwa Mfumu ya mphamvu zoposa.



## *Sûrat Al-Qamar LIV*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Nthawi ya chimaliziro (Kiyama) Yayandikira ndipo Mwezi wagawikana.

اقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانشَقَّ الْقَمَرُ ①

**2.** Koma akaona chozizwitsa akunyoza Ndi kunena kuti: "Awa ndi matsenga Womkeramkera patsogolo."

وَإِن يَرَوْا آيَةً يُعْرِضُوا وَيَقُولُوا سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ②

**3.** Ndipo adatsutsa (choonadi) ndi kutsatira Zilakolako (zawo zoipa) koma Chinthu chilichonse (cha Mulungu) Nchokhazikika.

وَكَذَّبُوا وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ وَكُلُّ أَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ③

**4.** Ndipo ndithu, zidawafika nkhani Zomwe zili zokwanira Kuwaopseza.

وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّنَ الْأَنبَاءِ مَا فِيهِ مُزْدَجَرٌ ④

**5.** Nzeru zokwana koma Achenjezi (kwa iwo) Sanawathandize.

حِكْمَةٌ بَالِغَةٌ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ ⑤

**6.** Choncho, apewe (iwe Mtumiki) Osakhulupiria, (yembekezani) tsiku Loitana woitana (wa Mulungu) Kuchinthu chovuta kwambiri, (Chodedwa ndi mitima).

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ يَوْمَ يَدْعُ الدَّاعِ إِلَىٰ شَيْءٍ نُّكُرٍ ⑥

**7.** Maso awo ali zyoli chifukwa Chakuopsa; adzatuluka m'manda Uku ali ngati dzombe lobalalika (Chifukwa cha kuchuluka),

خُشَّعًا أَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ ⑦

مُّهْطِعِينَ إِلَى الدَّاعِ ۖ يَقُولُ الْكَافِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ﴿٨﴾

**8.** Akuthamangira kwa woitana (uku Atatukula mitu yawo, osatha Kucheukira kwina).Adzanena Osakhulupirira (tsiku lachiweruziro): “Ili nditsiku lovuta kwambiri.”

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا عَبْدَنَا وَقَالُوا مَجْنُونٌ وَازْدُجِرَ ﴿٩﴾

**9.** Patsogolo pawo (Aquraishi) Anthu a Nuhi nawo adatsutsa, Adamtsutsa kapolo Wathu nanena kuti: “Uyu ngwamisala!? Ndipo Adaopsezedwa (ndi kuzunzidwa Ndi mazunzo osiyanasiyana).

فَدَعَا رَبَّهُ أَنِّي مَغْلُوبٌ فَانتَصِرْ ﴿١٠﴾

**10.** (Nuhi) adaitana Mbuye wake (nati): “Ine ndagonjetsedwa (ndi anthu anga); Choncho ndipulumutseni (kwa iwo).”

فَفَتَحْنَا أَبْوَابَ السَّمَاءِ بِمَاءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١١﴾

**11.** Tidatsekula makomo akumwamba Ndi madzi otsika mopitiriza, Mwamphamvu.

وَفَجَّرْنَا الْأَرْضَ عُيُونًا فَالْتَقَى الْمَاءُ عَلَىٰ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٢﴾

**12.** Ndipo tidaing’amba nthaka kukhala ndi Akasupe ofwamphuka madzi Mwamphamvu. Choncho adakumana Madzi (akumwamba ndi am’nthaka Kuti awaononge) pamuyeso Wopimidwa ndi kulamulidwa (Ndi Mulungu).

وَحَمَلْنَاهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَاحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٣﴾

**13.** Ndipo tidanyamula Nuhu pa chombo Chamatabwa chokhomedwa ndi Misomali (yamitengo)

تَجْرِي بِأَعْيُنِنَا جَزَاءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٤﴾

**14.** Chinkayandama pamadzi ndi Kuyang’aniridwa ndi Ife. Iyi ndi Mphoto ya (Nuhi) yemwe adakanidwa Ndi anthu ake.

**15.** Ndipo ndithu, tidachisiya (chigumula) Kukhala phunziro (pakuonongeka kwa Osakhulupirira ndi kupulumuka Okhulupirira).Kodi alipo Wolikumbukira (ndi kupeza nalo Malango abwino?)

وَلَقَد تَّرَكْنَاهَا آيَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٥﴾

**16.** Kodi chidali bwanji chilango Changa ndi machenjezo Anga (Kwa onyoza!)

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٦﴾

**17.** Ndipo ndithu, taifewetsa Qur'an kuti Ikhale chikumbutso kodi alipo Woikumbukira (ndi kupeza nayo Malango abwino?)

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٧﴾

**18.** (Adi adamtsutsa Mneneri wawo Hudi), Kodi chidali bwanji chilango Changa ndi machenjezo anga Kwa onyoza!

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٨﴾

**19.** Ndithu Ife tidawatumizira mphepo Yozizira, yaphokoso, m'tsiku Latsoka lopitirira,

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿١٩﴾

**20.** Idawazula anthu (kuchoka m'malo Mwawo ndi kuwaponya panthaka Ali akufa) ngati matsinde a Mitengo yakanjedza ozulidwa M'malo mwake.

تَنزِعُ النَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Kodi chidali bwanji chilango Changa ndi machenjezo anga kwa Onyoza!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٢١﴾

**22.** Ndithu, taifotokoza Qur'an kuti ikhale Chikumbutso. Kodi alipo Woikumbukira (ndi kupeza nayo Malango abwino?)

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Asamudu adatsutsa achenjezi.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِالنُّذُرِ ﴿٢٣﴾

**24.** Ndipo adati: "Kodi titsatire munthu Mmodzi wochokera mwa ife? Ndithu Ife ngati titamtsatira ndiye kuti Tili nkusokera ndiponso misala.

فَقَالُوا أَبَشَرًا مِّنَّا وَاحِدًا نَّتَّبِعُهُ إِنَّا إِذًا لَّفِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Kodi am'vumbulutsira iye Chikumbutso pakati pathu, (Pomwe tili nawo oposa iye Pa ulemerero)? Koma iye Ndiwabodza ndi wodzitukumula"

أَأُلْقِيَ الذِّكْرُ عَلَيْهِ مِن بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Mawa lino adzadziwa (tsiku Lakuwatsikira chilango,) kuti ndiyani Wabodza wodzitukumula (iwo kapena Swaleh).

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ الْكَذَّابُ الْأَشِرُ ﴿٢٦﴾

**27.** (Tidamuuza Mneneriyo kuti) ndithu Ife titumiza ngamira yaikazi kuti Ikhale mayeso kwa iwo. Choncho Adikire, ndipo pirira.

إِنَّا مُرْسِلُو النَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَارْتَقِبْهُمْ وَاصْطَبِرْ ﴿٢٧﴾

**28.** Ndipo auze kuti madzi agawidwa Pakati pawo (ndi ngamira). Choncho Aliyense ali ndi tsiku lopita kukatunga.

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ الْمَاءَ قِسْمَةٌ بَيْنَهُمْ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Koma adaitana mnzawo (wa Mphulupulu). Ndipo adakonzeka Kupha ngamirayo ndipo adaipha.

فَنَادَوْا صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾

**30.** Kodi chidali bwanji chilango Changa ndi machenjezo Anga (Kwa anthu otsutsa)!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٠﴾

**31.** Ndithu, tidawatumizira nkuwe Umodzi choncho adakhala ngati udzu Ndi mitengo youma yaomanga Khola.

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَاحِدَةً فَكَانُوا كَهَشِيمِ الْمُحْتَظِرِ ﴿٣١﴾

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٢﴾

**32.** Ndipo ndithu, taifewetsa Qur'an kuti Ikhale chikumbutso. Kodi alipo Woikumbukira (ndi kupeza nayo Malangizo abwino?)

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ بِالنُّذُرِ ﴿٣٣﴾

**33.** Anthu a Luti adatsutsa Machenjezo (a Mneneri wawo).

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّا آلَ لُوطٍ نَّجَّيْنَاهُم بِسَحَرٍ ﴿٣٤﴾

**34.** Ndithu,Ife tidawatumizira chimphepo Champhamvu (choulutsa miyala Ndi kuwagenda), kupatula akubanja La Luti; tidawapulumutsa (ku Chilangocho) m'bandakucha,

نِّعْمَةً مِّنْ عِندِنَا كَذَٰلِكَ نَجْزِي مَن شَكَرَ ﴿٣٥﴾

**35.** (Choncho kupulumukako kudali) Chisomo chochokera kwa Ife (Pa iwo). Momwemo ndimo Timamlipirira wothokoza.

وَلَقَدْ أَنذَرَهُم بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا بِالنُّذُرِ ﴿٣٦﴾

**36.** Ndipo ndithu (Luti) adawachenjeza Anthu ake za kulanga Kwathu koopsa. Koma adakaikira machenjezo (ake Ndi kumtsutsa).

وَلَقَدْ رَاوَدُوهُ عَن ضَيْفِهِ فَطَمَسْنَا أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٧﴾

**37.** Ndipo ndithu adafuna kwa iye kuti Awapatse alendo ake (kuti Achite nawo zauve), koma Tidafafaniza maso awo (kuti Ikhale mphoto pa zimene adafunazo). (Ndipo tidawauza): "Lawani Chilango Changa ndi machenjezo Anga."

وَلَقَدْ صَبَّحَهُم بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣٨﴾

**38.** Ndipo chidawadzera mwadzidzidzi Chilango chokhazikika, nthawi Yam'mamawa.

فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٩﴾

**39.** Choncho (kudanenedwa kwa iwo) "Lawani chilango Changa ndi Machenjezo Anga."

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٤٠﴾

**40.** Ndipo ndithu, taifewetsa Qur'an (Kuti ikhale chikumbutso). Kodi alipo Woikumbukira (ndi kupeza nayo Malango abwino?)

وَلَقَدْ جَاءَ آلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ﴿٤١﴾

**41.** Ndipo ndithu machenjezo (ondondozana) Adawadzera anthu a Farawo (ndi iye Mwini;)

كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَاهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٢﴾

**42.** Adatsutsa zozizwitsa Zathu zonse (Zimene zidadza kupyolera m'manja Mwa Aneneri Athu). Choncho Tidawaononga, kuononga kwa Wamphamvu; (Wosapambanidwa). Wokhoza.

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُولَٰئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَاءَةٌ فِي الزُّبُرِ ﴿٤٣﴾

**43.** Kodi osakhulupirira anuwa ndi Abwino kuposa iwo (kotero kuti Sadzaonongedwa)? Kapena Zalembedwa m'mabuku kuti inu Mdzasiyidwa (sadzakuonongani monga Momwe adawaonongera akale?)

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ﴿٤٤﴾

**44.** Kapena akunena kuti: "Ife Ndiochuluka titha kudziteteza (Palibe angatipambane)?"

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ﴿٤٥﴾

**45.** (Auze): Gululo ligonjetsedwa Ndipo athawa ndi Kutembenuza misana.

بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ﴿٤٦﴾

**46.** Koma lonjezo la chilango chawo ndi Tsiku lachiweruzo, ndipo tsiku Lachiweruzo ndi latsoka lalikulu, Lowawa kwabasi (kwa osakhulupirira).

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٧﴾

**47.** Ndithu, oipa (mwa awa ndi aja) Alinkusokera ndi nchilango cha Jahena chopitirira.

**48.** Tsiku limene adzakokedwera kumoto Ndi nkhope zawo, (kudzanenedwa Kwa Iwo:) “Lawani zowawa za Jahena (Ndi kutentha kwake)!

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ndithu, Ife tachilenga chinthu chilichonse Ndi muyeso(kulingana ndi Zolinga).

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَاهُ بِقَدَرٍ ﴿٤٩﴾

**50.** Ndipo silili lamulo Lathu (pa chinthu Tikachifuna) koma liwu limodzi, (Timangoti kwa chinthucho: “Chitika” Ndipo chimachitika mwachangu) ngati Kuphethira kwa diso.

وَمَا أَمْرُنَا إِلَّا وَاحِدَةٌ كَلَمْحٍ بِالْبَصَرِ ﴿٥٠﴾

**51.** Ndipo ndithu, tidawaononga anzanu (Onga inu osakhulupirira): Kodi Alipo okumbuka?

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ﴿٥١﴾

**52.** Ndipo chinthu chilichonse adachichita Iwowo(padziko lapansi) Chili mkaundula.

وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِي الزُّبُرِ ﴿٥٢﴾

**53.** Ndipo ntchito iliyonse, yaing’ono kapena Yaikulu, idalembedwa; (palibe Chimene chingamsowe).

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُسْتَطَرٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Ndithu, oopa Mulungu adzakhala M’minda ya ulemerero waukulu ndi Mitsinje (yosiyanasiyana).

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Pokhala pabwino pachoonadi, (Popanda mawu achabe ndi Machimo), kwa Mfumu yokhoza Chilichonse.

فِي مَقْعَدِ صِدْقٍ عِنْدَ مَلِيكٍ مُقْتَدِرٍ ﴿٥٥﴾



# SÛRAT AR-RAHMÂN LV

Surayi ikufotokoza za kuchuluka kwa mtendere wa Mulungu umene uli pa anthu. Yayamba ndi kutchula dzina la Mulungu loti "Rahman" ndi kutchula mtendere wopambana wonse, umene Qur'an ikuphunzitsa. Ndipo kenako yafotokoza za mtendere umenewo mwatsatanetsatane kusonyeza ukulu wa Mwini mtenderewo, kusonyezanso mphamvu Zake zoposa kwa anthu ndi ziwanda kumwamba ndi pansi. Ndipo yasonyezanso mmene chidzakhalira chilango cha osakhulupirira Jahena, ndi momwe udzakhalira mtendere wa oopa chauta ku mparadiso.

Surayi yamaliza ndi kupatula Mulungu ku osakhulupirira osayenerana ndi Iye, komanso kumlemekeza ndi kumtamanda.



## *Sûrat Ar-Rahmân LV*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** (Mulungu) Wachifundo Chochuluka!

الرَّحْمَٰنُ ﴿١﴾

**2.** Waphunzitsa Qur'an.

عَلَّمَ الْقُرْآنَ ﴿٢﴾

**3.** Adalenga munthu.

خَلَقَ الْإِنسَانَ ﴿٣﴾

**4.** Adamphunzitsa kuyankhula.

عَلَّمَهُ الْبَيَانَ ﴿٤﴾

**5.** Dzuwa ndi mwezi zikuyenda Mwachiwerengero.

الشَّمْسُ وَالْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ﴿٥﴾

**6.** Zomera zopanda tsinde ndi mitengo, Zikulambira (Mulungu pachilichonse Chimene wafuna mwa izo).

وَالنَّجْمُ وَالشَّجَرُ يَسْجُدَانِ ﴿٦﴾

**7.** Ndipo thambo adalitukula kumwamba Ndipo adakhazikitsa sikelo (Ya chilungamo),

وَالسَّمَاءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ الْمِيزَانَ ﴿٧﴾

**8.** Kuti musapyole malire ndi kuchita Chinyengo poyesa.

أَلَّا تَطْغَوْا فِي الْمِيزَانِ ﴿٨﴾

**9.** Choncho yesani sikelo Mwachilungamo Ndipo musapungule muyeso.

وَأَقِيمُوا الْوَزْنَ بِالْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا الْمِيزَانَ ﴿٩﴾

**10.** Ndipo nthaka adaiyala (ndi Kuikonza) kuti ikhale ya Zolengedwa.

وَالْأَرْضَ وَضَعَهَا لِلْأَنَامِ ﴿١٠﴾

**11.** M'menemo muli zipatso ndi mitengo Ya kanjedza yokhala ndi mapaya (A zipatso).

فِيهَا فَاكِهَةٌ وَالنَّخْلُ ذَاتُ الْأَكْمَامِ ﴿١١﴾

وَالْحَبُّ ذُو الْعَصْفِ وَالرَّيْحَانُ ﴿١٢﴾

**12.** Ndi mbewu zamakoko (kuti chikhale Chakudya cha inu ndi ziweto zanu), Ndipo mulinso m'menemo mmera Wafungo labwino.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٣﴾

**13.** (Inu zolengedwa za mitundu iwiri, Anthu ndi ziwanda), kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

خَلَقَ الْإِنسَانَ مِن صَلْصَالٍ كَالْفَخَّارِ ﴿١٤﴾

**14.** Adalenga munthu kuchokera ku Dongo lolira monga ziwiya Zadongo,

وَخَلَقَ الْجَانَّ مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ﴿١٥﴾

**15.** Ndipo adalenga ziwanda kuchokera Ku malawi a moto (wopanda utsi.)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٦﴾

**16.** (Inu zolengedwa za mitundu Iwiri, anthu ndi ziwanda) kodi Ndimtendere uti wa Mbuye wanu Umene mukuukana (kuti siWake)?

رَبُّ الْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ الْمَغْرِبَيْنِ ﴿١٧﴾

**17.** Mbuye wa kuvuma kuwiri Ndiponso Mbuye wa kuzambwe Kuwiri.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٨﴾

**18.** (Inu zolengedwa za mitundu iwiri, Anthu ndi ziwanda), kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ﴿١٩﴾

**19.** Adaika nyanja ziwiri zokumana (Yamadzi amchere, ndi yamadzi Ozizira).

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ﴿٢٠﴾

**20.** Pakati pake pali chitsekerezo, Sizilowana;

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢١﴾

**21.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri, Anthu ndi ziwanda), kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene mukuukana (kuti siWake?)

يَخْرُجُ مِنْهُمَا اللُّؤْلُؤُ وَالْمَرْجَانُ ﴿٢٢﴾

**22.** M'menemo mumatuluka ngale Zing'onozing'ono ndi ngale Zikuluzikulu.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٣﴾

**23.** (Inu zolengedwa za mitundu iwiri, Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

وَلَهُ الْجَوَارِ الْمُنْشَآتُ فِي الْبَحْرِ كَالْأَعْلَامِ ﴿٢٤﴾

**24.** Ndipo (Iye) ali nazo zombo (Zimene zapangidwa ndi manja Anu), zoyenda panyanja, zazikuluzikulu Ngati mapiri.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٥﴾

**25.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri, Anthu ndi ziwanda), kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ﴿٢٦﴾

**26.** Zonse zili pamenepo (padziko) Nzakutha.

وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ ﴿٢٧﴾

**27.** Ndipo idzatsala nkhope ya Mbuye wako Mwini ulemerero ndi mtendere;

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٨﴾

**28.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

يَسْأَلُهُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِي شَأْنٍ ﴿٢٩﴾

**29.** (Onse) akumwamba ndi pansi Akupempha Iye (zofuna zawo)! Tsiku lililonse Iye ngotanganidwa (Kupatsa uyu ulemerero, ndi Kutsitsa uyu).

**30.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri, Anthu ndi ziwanda), kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٠﴾

**31.** Posachedwapa (patsiku la chiweruzo), Tidzaikapo mtima (pa chiwerengero Chanu (cha zochita zanu) inu anthu ndi Ziwanda.

سَنَفْرُغُ لَكُمْ أَيُّهَ الثَّقَلَانِ ﴿٣١﴾

**32.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٢﴾

**33.** E, inu ziwanda ndi anthu! ngati Mungathe kutuluka m'mphepete mwa Thambo ndi nthaka (pothawa Mulungu), Tulukani! Simungathe kutuluka Pokhapokha ndi mphamvu. (Koma inu Simungathe kutero.)

يَا مَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ إِنِ اسْتَطَعْتُمْ أَنْ تَنْفُذُوا مِنْ أَقْطَارِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ فَانْفُذُوا ۚ لَا تَنْفُذُونَ إِلَّا بِسُلْطَانٍ ﴿٣٣﴾

**34.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siwake?)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾

**35.** Mudzathiridwa malawi amoto ndi Mtovu wamoto wosungunuka ndipo Simungathe kudziteteza ku chilango Chimenechi.

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِنْ نَارٍ وَنُحَاسٌ فَلَا تَنْتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾

**36.** (Inu zolengedwa za mitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٦﴾

**37.** (Kumbuka) pamene thambo Lidzang'ambika ndi kukhala

فَإِذَا انْشَقَّتِ السَّمَاءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً

Lofiira ngati chikopa chofiira (Kapena ngati mafuta oyaka),

كَالدِّهَانِ ۝٣٧

**38.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٣٨

**39.** Ndipo patsikulo (long'ambidwa thambo), Munthu ndi chiwanda, sadzafunsidwa Za tchimo lake,

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْأَلُ عَن ذَنبِهِ إِنسٌ وَلَا جَانٌّ ۝٣٩

**40.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٤٠

**41.** Adzadziwika oipa (pakati pa anthu Ndi ziwanda) ndi zizindikiro zawo (Zowazindikiritsa).Ndipo Adzagwidwa maliombo awo ndi Mapazi awo (ndi kuponyedwa Ku Jahena).

يُعْرَفُ الْمُجْرِمُونَ بِسِيمَاهُمْ فَيُؤْخَذُ بِالنَّوَاصِي وَالْأَقْدَامِ ۝٤١

**42.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٤٢

**43.** (Kudzanenedwa mowadandaulitsa): Iyi ndi Jahannama yomwe adali Kuitsutsa oipa.

هَٰذِهِ جَهَنَّمُ الَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا الْمُجْرِمُونَ ۝٤٣

**44.** Adzakhala akuyenda pakati pa moto Ndi pakati pa madzi owira, Otentha kwambiri.

يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ آنٍ ۝٤٤

**45.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٤٥

Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ﴿٤٦﴾

**46.** Koma amene waopa kuti adzaimitsidwa kwa Mbuye wake (pa nthawi yachiweruzo). Adzalandira minda iwiri (Yaikulu yamtendere).

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٧﴾

**47.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ﴿٤٨﴾

**48.** (Minda ya mitengo) yanthambi Zofwanthamuka.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٩﴾

**49.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ﴿٥٠﴾

**50.** M'menemo muli akasupe awiri, omwe Akuyenda.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥١﴾

**51.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَـٰكِهَةٍ زَوْجَانِ ﴿٥٢﴾

**52.** M'menemo muli zipatso za mtundu Uliwonse, mitundu iwiri iwiri.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٣﴾

**53.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ

**54.** Atatsamira pa zoyala, mkati mwake Mosokerera veleveti

وَجَنَى الْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ﴿٥٤﴾

wochindikala; Ndipo zipatso zam'minda iwiriyi Nzapafupi (kuzithyola).

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٥﴾

**55.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فِيهِنَّ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنْسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ﴿٥٦﴾

**56.** M'mindamo muli akazi oyang'ana Amuna awo okha basi, mawuthu, Omwe sadakhalepo malo amodzi ndi Munthu kapena chiwanda Asadakumane ndi iwo.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٧﴾

**57.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

كَأَنَّهُنَّ الْيَاقُوتُ وَالْمَرْجَانُ ﴿٥٨﴾

**58.** Kukongola kwake (akaziwo) kuli Ngati ngale zikuluzikulu ndi Zing'onozing'ono.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٩﴾

**59.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

هَلْ جَزَاءُ الْإِحْسَانِ إِلَّا الْإِحْسَانُ ﴿٦٠﴾

**60.** Malipiro a ntchito zabwino Ndikulandira zabwino basi.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦١﴾

**61.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

وَمِنْ دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ﴿٦٢﴾

**62.** Ndipo kuonjezera paminda iwiri (Ija) palinso minda ina iwiri.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٣﴾

**63.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

مُدْهَامَّتَانِ ﴿٦٤﴾

**64.** Yobiriwira, kwambiri.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٥﴾

**65.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ﴿٦٦﴾

**66.** M'menemo muli akasupe awiri Ofwamphuka madzi mwaphamvu.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٧﴾

**67.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فِيهِمَا فَاكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ﴿٦٨﴾

**68.** Mmenemo muli zipatso: mitengo Yakanjedza ndi yamikangaza.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٩﴾

**69.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

فِيهِنَّ خَيْرَاتٌ حِسَانٌ ﴿٧٠﴾

**70.** M'menemo muli akazi amakhalidwe Abwino, owala nkhope;

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧١﴾

**71.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

حُورٌ مَّقْصُورَاتٌ فِي الْخِيَامِ ﴿٧٢﴾

**72.** Okongola maso; achikhalire M'mahema awo; (Inu zolengedwa

zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siwake?)

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٣﴾

**73.** (Inu zolengedwa za mitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi mtendere Uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake)?

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ﴿٧٤﴾

**74.** Amene sadakhalepo malo amodzi Ndi munthu kapena chiwanda Asadakumane ndi iwo;

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٥﴾

**75.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ ﴿٧٦﴾

**76.** Uku atasamira misamiro yawofuwofu Yokutidwa ndi zobiriwira; ndi Zoyala zokongola, zakapangidwe Kodabwitsa.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٧﴾

**77.** (Inu zolengedwa zamitundu iwiri Anthu ndi ziwanda) kodi ndi Mtendere uti wa Mbuye wanu umene Mukuukana (kuti siWake?)

تَبَارَكَ اسْمُ رَبِّكَ ذِي الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ ﴿٧٨﴾

**78.** Latukuka ndi kudalitsika dzina La Mbuye wako Mwini ulemerero Ndi ufulu.





# SÛRAT AL-WÂQI'AH LVI

Surayi yayamba ndi nkhani yofotokoza zakudza kwa tsiku lachiweruzo ndi zoopsa zimene zidzatsagana nalo. Kenako yafotokoza kuti anthu patsiku limenelo adzakhala m'mitundu itatu. Ndipo yalongosola mwatsatanetsatane za mtundu uliwonse ndi zomwe mtunduwo wakonzeredwa zolingana ndi ulemerero wake, kapena chilango cholingana ndi uchimo wake ndiponso kunyoza kwake.

Kenako yalongosola momveka zizindikiro za mtendere wa Mulungu, ndi zizindikiro za mphamvu Zake zoposa pakalengedwe ka anthu, mbewu, madzi ndi moto, ndi kuti potsatira pazimenezi pakhale kulemekeza Chauta. Ndipo Surayi yalumbira kuti Qur'ani njolemekezeka ndi kudzudzula osakhulupirira pa machitidwe awo oipa pakutsutsa kwawo mmalo mothokoza. Komanso yalongosola mwatsatanetsatane za mitunduyo, mtendere kapena moto.

Surayi yamaliza ndi kutsimikiza kuti chilichonse chatchulidwa m'suramo ndi choonadi. Ndipo yalamula zakulemekeza Mulungu.



## *Sûrat Al-Wâqi'ah LVI*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Chikadzapezeka chopezekacho (Chiweruzo),

إِذَا وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ١

**2.** Palibe wotsutsa za kupezeka kwake.

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢

**3.** Chidzatsitsa (oipa) ndi kutukula (Abwino);

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ٣

**4.** Nthaka ikadzagwedezeka kwamphamvu,

إِذَا رُجَّتِ الْأَرْضُ رَجًّا ٤

**5.** Ndipo mapiri akadzaperedwaperedwa,

وَبُسَّتِ الْجِبَالُ بَسًّا ٥

**6.** Nkukhala fumbi longouluka,

فَكَانَتْ هَبَاءً مُّنبَثًّا ٦

**7.** Choncho, inu mudzakhala m'magulu Atatu (kulingana ndi zochita zanu).

وَكُنتُمْ أَزْوَاجًا ثَلَاثَةً ٧

**8.** Anthu akumanja (abwino;) taonani Kukula kwa ulemerero wa anthu Akumanja!

فَأَصْحَابُ الْمَيْمَنَةِ مَا أَصْحَابُ الْمَيْمَنَةِ ٨

**9.** Ndi anthu akumanzere (oipa;) taonani Kuipa khalidwe la Anthu akumanzere!

وَأَصْحَابُ الْمَشْأَمَةِ مَا أَصْحَابُ الْمَشْأَمَةِ ٩

**10.** Ndipo otsogola (pochita zabwino padziko) Adzakhalanso otsogola (polandira Ulemu tsiku lomaliza).

وَالسَّابِقُونَ السَّابِقُونَ ١٠

**11.** Iwowo ndioyandikitsidwa (kwa Mulungu).

أُولَٰئِكَ الْمُقَرَّبُونَ ١١

**12.** M'minda yamtendere.

فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ١٢

**13.** (Iwowo oyandikitsidwawo), gulu lalikulu Lochokera kumibadwo yakale.

ثُلَّةٌ مِّنَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Ndipo ochepa ochokera ku mbadwo Wotsirizira.

وَقَلِيلٌ مِّنَ الْآخِرِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Uku ali m'makama (m'mabedi) Olukidwa ndi zingwe zagolide,

عَلَىٰ سُرُرٍ مَّوْضُونَةٍ ﴿١٥﴾

**16.** Atatsamira m'makamawo uku Akuyang'anizana (mwachikondi).

مُّتَّكِئِينَ عَلَيْهَا مُتَقَابِلِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Anyamata osasintha adzakhala Akuwazungulira iwo (Ndi kuwatumikira).

يَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Uku atatenga matambula ndi maketulo (Odzazidwa ndi zakumwa za ku Janat), Ndi zipanda zodzazidwa ndi zakumwa Zochokera mu akasupe oyenda;

بِأَكْوَابٍ وَأَبَارِيقَ وَكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿١٨﴾

**19.** (Zakumwa zake) Zosapweteketsa mutu Ndiponso zosaledzeretsa;

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنْهَا وَلَا يُنزِفُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Ndi zipatso (zamitundumitundu) Zimene azikazisankha;

وَفَاكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ndi nyama yambalame imene mitima Yawo izikafuna;

وَلَحْمِ طَيْرٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ndi akazi ophanuka Maso mokongola,

وَحُورٌ عِينٌ ﴿٢٢﴾

**23.** (Kukongola kwawo) ndiye ngati ngale Zosungidwa bwino mzigoba zake.

كَأَمْثَالِ اللُّؤْلُؤِ الْمَكْنُونِ ﴿٢٣﴾

**24.** Kukhala mphoto chifukwa Chazimene amachita (zabwino Padziko lapansi).

جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** M’menemo sakamva mawu achabe Ngakhale nkhani yamachimo,

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا تَأْثِيمًا ﴿٢٥﴾

**26.** Koma mawu oti: “Mtendere! Mtendere!”

إِلَّا قِيلًا سَلَٰمًا سَلَٰمًا ﴿٢٦﴾

**27.** Anthu akudzanja lamanja. Taonani Kukula malipiro a anthu akudzanja Lamanja!

وَأَصْحَٰبُ ٱلْيَمِينِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْيَمِينِ ﴿٢٧﴾

**28.** (Adzakhala m’mithunzi ya) mitengo Ya masawo yopanda minga.

فِى سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Ndi mitengo ya nthochi yobereka Kwambiri.

وَطَلْحٍ مَّنضُودٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Ndi m’mithunzi yotambasuka Kwambiri, yosachoka,

وَظِلٍّ مَّمْدُودٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Ndi madzi oyenda mosalekeza,

وَمَآءٍ مَّسْكُوبٍ ﴿٣١﴾

**32.** Ndi zipatso zambiri,

وَفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Zopezeka nyengo zonse, ndiponso Zosakanizidwa (kwa amene akuzifuna).

لَّا مَقْطُوعَةٍ وَلَا مَمْنُوعَةٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Ndi zoyala zapamwamba (zawofuwofu)

وَفُرُشٍ مَّرْفُوعَةٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Ndithu, tidzawalenga (akazi Okhulupirira) m’kalengedwe Kapamwamba.

إِنَّآ أَنشَأْنَٰهُنَّ إِنشَآءً ﴿٣٥﴾

**36.** Tidzawapanga kukhala anamwali.

فَجَعَلْنَٰهُنَّ أَبْكَارًا ﴿٣٦﴾

**37.** Okondedwa ndi amuna awo; Ofanana misinkhu,

عُرُبًا أَتْرَابًا ﴿٣٧﴾

**38.** Aanthu akudzanja la manja.

لِّأَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ٣٨

**39.** Gulu lalikulu lochokera ku mibadwo Yakale.

ثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ٣٩

**40.** Ndiponso gulu lalikulu lochokera ku M'badwo wotsiriza.

وَثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْءَاخِرِينَ ٤٠

**41.** Anthu akudzanja lakumanzere. Taonani chilango choopsa Kwa anthu akudzanja lakumanzere!

وَأَصْحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ٤١

**42.** Adzakhala mumvuchi wamoto Ndi m'madzi owira.

فِى سَمُومٍ وَحَمِيمٍ ٤٢

**43.** Ndi mumthunzi wa utsi wakuda.

وَظِلٍّ مِّن يَحْمُومٍ ٤٣

**44.** Siwoziziritsa ndiponso Siwosangalatsa.

لَّا بَارِدٍ وَلَا كَرِيمٍ ٤٤

**45.** Ndithu, iwo amakhala kalelo Mosangalala (samalabadira kumvera Mulungu),

إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُتْرَفِينَ ٤٥

**46.** Ndipo amapitiriza kuchita machimo Aakulu (polinga kuti palibe Kuuka ku imfa).

وَكَانُوا۟ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلْحِنثِ ٱلْعَظِيمِ ٤٦

**47.** Ndipo amanena (motsutsa): "Kodi Tidzaukitsidwa tikadzafa, thupi lathu Litasanduka fumbi ndi mafupa (ali Ofumbwa), tidzabwezedwanso Ku moyo wachiwiri?

وَكَانُوا۟ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ٤٧

**48.** Kodi ndi makolo athu akale (Adzaukitsidwanso!)"

أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ٤٨

**49.** Nena kwa iwo (poyankha kutsutsa Kwawo). Ndithudi,

قُلْ إِنَّ ٱلْأَوَّلِينَ وَٱلْءَاخِرِينَ ٤٩

amibadwo Yoyamba ndi mibadwo yomaliza omwe Inu muli m’gulu lawo,

لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٥٠﴾

**50.** Adzasonkhanitsidwa m’nthawi Ya tsiku lomwe lakhazikitsidwa.

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا الضَّآلُّونَ الْمُكَذِّبُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Kenako inu osokera (njira Yachilungamo), otsutsa (za kuuka,)

لَآكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ﴿٥٢﴾

**52.** Mudzadya (ku Jahena) mtengo wa Zakkum, (mtengo wowawa wopezeka Mu Jahena).

فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٥٣﴾

**53.** Mudzakhutitsa mimba zanu ndi Umenewu (chifukwa cha njala Yadzaoneni).

فَشَارِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيمِ ﴿٥٤﴾

**54.** (Mkhuto wa mtengowo) adzamwera Madzi owira;

فَشَارِبُونَ شُرْبَ الْهِيمِ ﴿٥٥﴾

**55.** Adzamwa monga mmene imamwera Ngamira yodwala matenda aludzu!

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّينِ ﴿٥٦﴾

**56.** Ili ndi pwando lawo tsiku lamalipiro.

نَحْنُ خَلَقْنَاكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾

**57.** Ife tidakulengani Kodi nchifukwa ninji Simukukhulupirira?

أَفَرَءَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ﴿٥٨﴾

**58.** Tandiuzani za madzi (ambewu ya Munthu) amene mumawathira M’chiberekero,

ءَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ الْخَٰلِقُونَ ﴿٥٩﴾

**59.** Kodi inu ndiamene mumawalenga (Madziwo ndi kumayang’anira Mkusinthasintha kwake kuti akhale Cholengedwa)

kapena Ife ndiAmene Timawalenga?

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ الْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦٠﴾

**60.** Ife tidalamula imfa pakati panu ndipo Ife sitili wolephera,

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَٰلَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِى مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Kubweretsa ena m'malo Mwanu ndi kukulengani Mwamaonekedwe ena omwe Simumawadziwa.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

**62.** Ndipo ndithu,mukudziwa kalengedwe Koyamba; nanga bwanji simukuganiza.

أَفَرَءَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Tandiuzani za zimene mukubzala?

ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Kodi ndinu amene mukuzimeretsa Kapena Ndife Amene tikuzimeretsa?

لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾

**65.** Tikadafuna tikadazitembenuza (Mbewu zimenezo kukhala zouma Isanakwane nthawi yake yozithyola) Choncho mukadakhala mukudandaula.

إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ﴿٦٦﴾

**66.** (Uku mukunena:) "Ndithu, ife tili M'mangawa;

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** Koma Ife tamanidwa (phindu la Khama lathu)."

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** Kodi mukuwaona madzi amene Mukumwa!

ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Kodi ndinu amene mudawatsitsa Ku mitambo kapena Ndife Amene Timawatsitsa?

**70.** Tikadafuna tikadawapanga Kukhala amchere; nanga Nchifukwa ninji Simuthokoza?

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ٧٠

**71.** Kodi mukuwuona moto umene Mumaukoleza?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ٧١

**72.** Kodi ndinu amene mudameretsa Mitengo yake kapena Ndife tidaipanga?

ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ٧٢

**73.** Ife taupanga kuti ukhale chikumbutso (Chamoto watsiku lomaliza akauona), Ndikuti ukhale chothandiza kwa anthu Apaulendo (amene akuyenda M’chipululu).

نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ٧٣

**74.** Choncho, pitiriza kulemekeza Dzina la Mbuye Wako Wamkulu.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ٧٤

**75.** Ndikulumbirira motsimikiza, mmene Mumatsikira nyenyezi (pomwe Zikulowa),

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ٧٥

**76.** Ndithu, kulumbira uku, mukadakhala Olingalira, nkwakukulu kwabasi (Pazimene kukusonya).

وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٦

**77.** Ndithu, iyi ndi Qur’an yolemekezeka (Ndipo mkati mwake muli zithandizo Zambiri).

إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ٧٧

**78.** Idachokera mu buku lotetezedwa;

فِى كِتَٰبٍ مَّكْنُونٍ ٧٨

**79.** Salikhuza kupatula okhawo oyeretsedwa (Angelo).

لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُطَهَّرُونَ ٧٩

**80.** Chivumbulutso chochokera Kwa Mbuye wa zolengedwa zonse.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٠

**81.** Kodi kuitsutsa (Qur'an) nkhani iyi, Inu mukuinyozera?

أَفَبِهَٰذَا الْحَدِيثِ أَنتُم مُّدْهِنُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Kodi mwakuchita kukanira kukhala Kuthokoza kwanu pa Zimene wakupatsani?

وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Kodi bwanji (mzimu wa mmodzi wa inu) Ukafika kummero (Panthawi ya imfa),

فَلَوْلَا إِذَا بَلَغَتِ الْحُلْقُومَ ﴿٨٣﴾

**84.** Uku inu panthawi imeneyo mukuona Zimenezo,

وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Pomwe Ife tili pafupi ndi iye Kuposa inu, koma inu simuona,

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Mukadakhala kuti simuzalipidwa (Pa zomwe mukuchita)

فَلَوْلَا إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Bwenzi mukuubweza (mzimuwo) ngati Mukunena zoona.

تَرْجِعُونَهَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ngati (amene yamfikira imfayo) adali Mmodzi wa woyandikitsidwa (kwa Mulungu;)

فَأَمَّا إِن كَانَ مِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Kobwerera kwake ndi kumpumulo Ndi kumtendere ndi kupatsidwa Zonunkhira ndiponso Munda wa Mtendere.

فَرَوْحٌ وَرَيْحَانٌ وَجَنَّتُ نَعِيمٍ ﴿٨٩﴾

**90.** Ndipo ngati adali mmodzi wa anthu Akudzanja lamanja,

وَأَمَّا إِن كَانَ مِنْ أَصْحَابِ الْيَمِينِ ﴿٩٠﴾

**91.** (Kudzanenedwa kwa iye:) "Mtendere Ukhale pa iwe, amene udali m'gulu La anthu akudzanja lakumanja (Anthu abwino)."

فَسَلَامٌ لَّكَ مِنْ أَصْحَابِ الْيَمِينِ ﴿٩١﴾

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٩٢﴾

**92.** Koma ngati adali Mmodzi wa anthu Otsutsa, osokera,

فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٩٣﴾

**93.** Phwando lamadzi owira (ndilake),

وَتَصْلِيَةُ جَحِيمٍ ﴿٩٤﴾

**94.** Ndi kupsa m'moto wa Jahena.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلْيَقِينِ ﴿٩٥﴾

**95.** Ndithu, izi (zatchulidwa m'surayi) Ndizoona; zotsimikizika.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٩٦﴾

**96.** Choncho lemekeza dzina la Mbuye wako Wamkulu.





## SÛRAT AL-HADÎD LVII

Surayi yayamba ndikufotokoza kuti zonse zakumwamba ndi zapansi zimalemekeza Mulungu ndi kumyeretsa pamakhalidwe osayenerana ndi ulemerero Wake. Ndi kunena kuti Mulungu ndi Mwini wa zonse zakumwamba ndi zapansi. Ndi kutinso akudziwa bwinobwino zam'menemo ndi kuzichita mmene angafunire.

Kenako surayi yalamulanso zakukukhulupirira mwa Mulungu ndi kupereka chuma panjira Yake. Ndipo yalongosola kusiyana kwa ulemerero wakupereka chuma panjira ya Mulungu chifukwa cha kusiyana zifukwa zoperekerazo.

Ndiponso yasonyeza maonekedwe pa tsiku lachiweruzo a okhlupirira pamene kuunika kwawo kudzawatsogolera patsogolo pawo ndi m'mbali mwawo. Ndipo yasonyezanso maonekedwe a achinyengo pamene iwo azikapempha okhulupirira kuti awadikire ndi kuwagawirako kuunika kwawo. Koma pakati pawo padzaikidwa mpanda wokhala ndi khomo; mbali yamkati mwake muli chifundo cha Mulungu, ndipo mbali yakunja kwake kuli chilango cha Chauta.

Komanso surayi yalimbikitsa okhulupirira kuti akumbukire Mulungu ndi kudzichepetsa pa choonadi chimene chavumbulutsidwa. Ndipo ikuwonetsanso ulemerero wa okhulupirira achimuna ndi achikazi kwa Mbuye wawo, ndi kobwerera kwa osakhulupirira otsutsa, ku Jahena. Ndipo kenako Surayi yapereka fanizo lakunyozeka kwa dziko lapansi ndi zonse za m'dziko, ndi ukulu wa tsiku lomaliza ndi zonse zili m'menemo. Ndipo ikupempha kuti tichite changu pofunafuna chikhululuko cha Chauta ndiponso ikutonthoza mitima pachinthu chilichonse chomwe chimaupeza mtima: chabwino kapena choipa, ponena kuti chilichonse, chabwino kapena choipa chidalembedwa m'buku kwa Mulungu; potero kuti munthu agonjere chiweruzo cha Chauta.

Surayi yafotokozanso za kutumizidwa kwa aneneri ndi kutsatizana kwawo uku atalimbikitsidwa ndi zizizwa, mabuku ndi zina zowapatsa mphamvu kuti agwire ntchito ya ulaliki kuti anthu akhale olungama.

Ndipo pomaliza surayi yapempha Asilamu kuti aope Mulungu. Ndipo yawalonjeza za chifundo chambiri chomwe palibe angachidziwe koma Mulungu yekha.

## *Sûrat Al-Hadîd LVII*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Chilichonse chakumwamba ndi Chapansi chikulemekeza Mulungu (Ndi kumyeretsa kumakhalidwe Opunguka) ndipo Iye ndiMwini Mphamvu, Wanzeru.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ①

**2.** Ufumu wakumwamba ndi pansi, Ngwake amapereka moyo ndi imfa. Ndipo Iye Ngwamphamvu pa Chilichonse.

لَهُ مُلْكُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ ۖ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ②

**3.** Iye alibe chiyambi; (adalipo Chilichonse chisadayambe); Wamuyaya, (zonse zikazatha); Woonekera (mzisonyezo pachinthu Chilichonse), wobisika mkati Kwambiri, (saonedwa ndi maso Pamoyo uno) Iye Ngodziwa Chilichonse (kunja ndi mkati mwake).

هُوَ الْأَوَّلُ وَالْآخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ③

**4.** Iye ndiAmene adalenga kumwamba Ndi pansi (ndi zonse zam'menemo) M'masiku asanu ndi limodzi Ndipo kenako adakhazikika Pampando Wake wachifumu (monga Momwe Iye adziwira polongosola Ufumu Wake). Akudziwa Chilichonse cholowa m'nthaka ndi Chimene chikutuluka m'menemo; ndi Chilichonse chimene chikutsika

هُوَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۖ وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنْتُمْ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ④

Kumwamba ndi chimene chikukwera Kumeneko.Ndipo Iye ali nanu paliponse Pamene muli. Ndithu, Mulungu Amaona chilichonse chimene Mukuchita, (sichibisika chilichonse Kwa Iye).

لَهُ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ⑤

**5.** Ufumu wakumwamba ndi pansi Ngwake Ndipo kwa Mulungu nkobwerera zinthu (Za zolengedwa zake).

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِى النَّهَارِ وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِى الَّيْلِ ۗ وَهُوَ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ⑥

**6.** Usiku amawulowetsa mu usana, Ndipo usana amawulowetsa Mu usiku. (Choncho kumasiyana Kutalika kwake); ndipo Iye Ngodziwa Zobisika za m'zifuwa (ndi zoganiza Za m'mitima).

اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَاَنْفِقُوْا مِمَّا جَعَلَكُمْ مُّسْتَخْلَفِيْنَ فِيْهِ ۗ فَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنْكُمْ وَاَنْفَقُوْا لَهُمْ اَجْرٌ كَبِيْرٌ ⑦

**7.** Khulupiririrani mwa Mulungu ndi Mthenga Wake, ndipo perekani (Panjira ya Mulungu m'chuma chimene Mulungu wakupatsani kuchiyang'anira. Choncho mwa inu amene akhulupirira (Mwa Mulungu ndi mthenga Wake) Ndikupereka (zimene awapatsa) iwo ali Ndi malipiro aakulu (kwa Mulungu)

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ ۚ وَالرَّسُوْلُ يَدْعُوْكُمْ لِتُؤْمِنُوْا بِرَبِّكُمْ وَقَدْ اَخَذَ مِيْثَاقَكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ⑧

**8.** Kodi nchifukwa ninji simukhulupirira Mwa Mulungu pomwe Mneneri Akukuitananі kuti mukhulupirire Mbuye wanu (ndi kukulimbitsani pa Zimenezo) chikhalirecho (Iye) Adalandira lonjezo lanu, (muli Mumsana wa atate wanu Adamu Kuti mdzakhulupirira,) ngati mulidi Okhulupirira.

**9.** Iye ndiAmene akuvumbulutsa kwa Kapolo Wake aya (ndime) zafotokoza Mwatsatanetsatane kuti akutulutseni Mum'dima (wa kusokera) ndi kukuikani Ku chiongoko cha kuunika. Ndipo ndithu, Mulungu Ngoleza kwa inu, Ngwachisoni.

هُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ لِيُخْرِجَكُمْ مِنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَحِيمٌ ٩

**10.** Kodi ndichifukwa chiani Simukupereka panjira ya Mulungu (Chuma chanu) pamene Mulungu Ndimwini wa zosiyidwa zonse Zakumwamba ndi zam'dziko lapansi. Sali ofanana mwa inu amene adapereka Chuma (panjira ya Mulungu) pamodzi Ndi kumenya nkhondo usadagonjetsedwe Mzinda wa Makka, iwowo ndiomwe Ali ndi ulemerero waukulu kuposa Amene apereka chuma chawo ndi Kumenya nkhondo pambuyo. Koma Onsewo Mulungu wawalonjeza zabwino (Ngakhale ali osiyana ulemerero wawo); Ndipo Mulungu akudziwa zonse zimene Muchita. (Choncho aliyense Adzalipidwa molingana ndi zimene Amachita).

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنْفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِي مِنْكُمْ مَنْ أَنْفَقَ مِنْ قَبْلِ الْفَتْحِ وَقَاتَلَ ۚ أُولَٰئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِنَ الَّذِينَ أَنْفَقُوا مِنْ بَعْدُ وَقَاتَلُوا ۚ وَكُلًّا وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ١٠

**11.** Kodi ndani wokhulupirira amene Angamkongoze Mulungu ngongole Yabwino kuti amuonjezere (zambiri) Malipiro ake? Ndipo iye Adzalandira malipiro aulemu (Pa tsiku lachiweruzo.)

مَنْ ذَا الَّذِي يُقْرِضُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَاعِفَهُ لَهُ وَلَهُ أَجْرٌ كَرِيمٌ ١١

**12.** Tsiku limene udzaona okhulupirira Achimuna ndi achikazi Kukutsogolera kuunika kwawo Patsogolo pawo ndi chakumanja kwawo (Uku angelo akunena kwa iwo): “Chisangalalo chanu lero ndi minda Imene pansi pake pakuyenda mitsinje. (Simdzatuluka) m’menemo mpaka Muyaya! Kumeneku ndiko Kupambana kwakukulu (kwa inu).

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ يَسْعَىٰ
نُورُهُم بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَانِهِم بُشْرَاكُمُ
الْيَوْمَ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ
فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٢﴾

**13.** Tsiku limene achinyengo achimuna ndi Achinyengo achikazi adzauza okhulupirira (Kuti:) “Tidikireni kuti tipeze Kuunika kwanu!” Kudzanenedwa (Mwachipongwe): “Bwererani pambuyo Panu mukafune kuunika kumeneko!” Ndipo padzaikidwa mpanda pakati pawo (Okhulupirira ndi achinyengo) Umene udzakhala ndi khomo, mkati Mwa mpandawo, (komwe ndi kumbali Ya ku Jannat) muli chifundo ndi Mtendere; kunja kwake, (komwe ndi Kumbali yamoto), kuli mazunzo Ndi chilango.

يَوْمَ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ لِلَّذِينَ
آمَنُوا انظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِن نُّورِكُمْ قِيلَ
ارْجِعُوا وَرَاءَكُمْ فَالْتَمِسُوا نُورًا فَضُرِبَ
بَيْنَهُم بِسُورٍ لَّهُ بَابٌ بَاطِنُهُ فِيهِ الرَّحْمَةُ
وَظَاهِرُهُ مِن قِبَلِهِ الْعَذَابُ ﴿١٣﴾

**14.** (Achinyengo) adzaitana okhulupirira Ponena kuti: “Kodi sitidali nanu limodzi (Padziko ndi kumatsagana nanu?” (Okhulupirira) adzati: “Inde! (Mudali Nafe monga momwe mukunenera). Koma Inu munadzionongа nokha ndipo

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ ۖ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ
فَتَنتُمْ أَنفُسَكُمْ وَتَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ
وَغَرَّتْكُمُ الْأَمَانِيُّ حَتَّىٰ جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ وَ
غَرَّكُم بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿١٤﴾

Mumayembekezera (kuti okhulupirira Awapeze mavuto ndi kuonongeka); Mudakaikira (zinthu za chilengedwe Chanu); choncho zikhulupiriro zanu Zonama zidakunyengani pomwe mudali Angwiro mpaka lamulo la Mulungu (imfa) Lidakupezani, komanso adakunyengani Onyenga (satana) za Mulungu.

فاليوم لا يؤخذ منكم فدية ولا من الذين كفروا مأواكم النار هي مولىكم وبئس المصير ﴿١٥﴾

**15.** Basi lero sililandiridwa dipo Lochokera kwa inu (limene Mungalipereke kuti mudzipulumutse Ku chilango ngakhale likhale Lamtengo wotani). Ndiponso Sililandiridwa dipo lochokera kwa Osakhulupirira (amene adalingana nanu N'kusakhulupirira kwawo Mulungu) Malo anu nonsenu ndi kumoto basi. Amenewa ndi malo okuyenerani. Kumeneko ndiko kobwerera koipa Kwabasi!

ألم يأن للذين ءامنوا أن تخشع قلوبهم لذكر الله وما نزل من الحق ولا يكونوا كالذين أوتوا الكتب من قبل فطال عليهم الأمد فقست قلوبهم وكثير منهم فسقون ﴿١٦﴾

**16.** Kodi siidayandikire nthawi kwa Okhulupirira kuti mitima yawo Idzichepetse pokumbukira Mulungu Ndi zomwe zidavumbulutsidwa za Chowonadi (Qur'an yolemekezeka)? Ndi Kuti asakhale monga omwe adapatsidwa Buku kale (Ayuda ndi Akhrisitu) Amene nthawi yawo yosiyana ndi Aneneri awo idali yaitali. Choncho mitima yawo idauma ndipo Ambiri aiwo adatuluka m'chilamulo (Cha Mulungu).

**17.** Dziwani kuti Mulungu amaukitsa Nthaka itauma (poitsitsira mvula kuti Mmera umere).Choncho Takulongosolerani zisonyezo kuti inu Mukhale ndi nzeru.

اعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ndithu amene akupereka sadaka, Amuna ndi akazi, ndi kumamkongoza Mulungu ngongole yabwino (Mulungu) Adzawaonjezera malipiro pa zimenezi. Ndipo ali ndi malipiro aulemu

إِنَّ الْمُصَّدِّقِينَ وَالْمُصَّدِّقَاتِ وَأَقْرَضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَاعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Ndipo amene akhulupirira Mulungu Ndi aneneri Ake, iwowo ndiwo oona (Pa chikhulupiriro); ndi ofera panjira ya Mulungu (onsewo) azapeza malipiro Awo ndi kuwala kwawo kwa Mbuye Wawo. Koma amene sadakhulupirire Ndi kutsutsa zisonyezo Zathu Iwowo ndi eni a ku Jahena.

وَالَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الصِّدِّيقُونَ ۖ وَالشُّهَدَاءُ عِنْدَ رَبِّهِمْ لَهُمْ أَجْرُهُمْ وَنُورُهُمْ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١٩﴾

**20.** Dziwani kuti ndithu, moyo wapadziko Lapansi ndimasewero, wachabe Chokometsera chabe, Chonyadiritsana pakati Panu (paulemerero) ndi kuchulukitsa Chuma ndi ana (pomwe zonsezo Sizikhala nthawi yayitali;) fanizo lake Lili ngati mvula yomwe mmera wake Umakondweretsa alimi; kenako Umauma, ndipo uuona uli wachikasu; Kenako nkukhala odukaduka (Oonongeka).Koma tsiku lomaliza

اعْلَمُوا أَنَّمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَزِينَةٌ وَتَفَاخُرٌ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِي الْأَمْوَالِ وَالْأَوْلَادِ ۖ كَمَثَلِ غَيْثٍ أَعْجَبَ الْكُفَّارَ نَبَاتُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُونُ حُطَامًا ۖ وَفِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَمَغْفِرَةٌ مِنَ اللَّهِ وَرِضْوَانٌ ۚ وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا مَتَاعُ الْغُرُورِ ﴿٢٠﴾

kuli Chilango chaukali; ndi chikhululuko Komanso chikondi chochokera kwa Mulungu.Moyo wapadziko lapansi suli Kanthu, koma ndichisangalalo Chonyenga basi.

**21.** Chitani changu (pa zinthu Zokupatitsani) chikhululuko chochokera Kwa Mbuye wanu ndi munda wa Mtendere womwe mulifupi mwake Muli ngati kutambasuka kwa kumwamba Ndi pansi; wakonzedwera amene Akhulupirira Mulungu ndi aneneri Ake; Umenewo ndi ubwino wa Mulungu Womwe akuupereka kwa amene Wamfuna. Mulungu Ndi Mwini ubwino waukulu.

سَابِقُوٓا إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا كَعَرْضِ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢١﴾

**22.** Silipezeka tsoka lililonse panthaka (Monga chilala) ngakhale pamatupi Anu koma lidalembedwa kale m'Buku (La Mulungu) tisadalilenge ndi Kulipereka. Ndithu zimenezo Kwa Mulungu nzofewa.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَآ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٢﴾

**23.** (Takudziwitsani zimenezi) kuti Musadandaule ndi chimene Chakudutsani, ndi kutinso Musakondwere monyada ndi chimene Wakupatsani. Mulungu sakonda Aliyense wodzitama, wonyada,

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا بِمَآ ءَاتَىٰكُمْ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Amene akuchita umbombo (ndi chuma Chawo; ndipo osapereka panjira ya Mulungu) ndi kumalamula anthu ena Kuchita

ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبُخْلِ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٤﴾

umbombo ndipo amene Atembenuke (adzalandira chilango Chachikulu), ndithu,Mulungu Ngolemera, (sasaukira chilichonse Kwa wina);Ngotamandidwa.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَٰبَ وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ ۖ وَأَنزَلْنَا الْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِىٌّ عَزِيزٌ ٢٥

**25.** Ndithu, tidatuma aneneri Athu Pamodzi ndi zozizwitsa. Ndipo Tidavumbulutsa pamodzi ndi iwo mabuku Ndi muyeso wa choonadi kuti anthu achite Chilungamo. Ndipo tidalenga chitsulo Momwe muli mphamvu zambiri (pa Nkhondo) ndiponso chithandizo kwa anthu (Akakhala pa mtendere ndi kupindula Nacho pochita zowathandiza pa moyo Wawo). Ndi kuti Mulungu amuonetsere Poyera, amene angachiteteze (chipembedzo Chake) ndi aneneri Ake (Kupyolera m'chitsulocho) pomwe Iye Sakumuona. Ndithu, Mulungu Ngwamphamvu (pa chilichonse) Ngopambana

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَٰهِيمَ وَجَعَلْنَا فِى ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَالْكِتَٰبَ ۖ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ٢٦

**26.** Ndipo ndithu tidatuma Nuhi ndi Ibrahim ndi Kukhazikitsa uneneri m'mbumba yawo Ndi mabuku (achiongoko). Ena mwa Iwo adayenda panjira yolungama, Koma ambiri a iwo adapatuka panjira Yolungamayo.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ وَءَاتَيْنَٰهُ الْإِنجِيلَ وَجَعَلْنَا فِى قُلُوبِ

**27.** Kenako tidatsatiza pambuyo Pawo ndi aneneri athu ndipo Tidasatiza ndi Isa mwana wa Mariamu, ndipo tidampatsa Injili

الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً ۚ وَرَهْبَانِيَّةً ابْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَاهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ابْتِغَاءَ رِضْوَانِ اللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا ۖ فَآتَيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٢٧﴾

ndipo tidaika kufatsa Ndi chifundo m'mitima Ya omwe adamtsatira. Koma kusakwatira, Adakuyambitsa okha; Sitidawalamule zimenezo Koma (adayambitsa zimenezo) Chifukwa chofuna chikondi Cha Mulungu; koma Sadazisunge moyenera. Choncho amene adakhulupirira Pakati pawo tidawapatsa Malipiro awo, koma Ambiri a iwo ngolakwa

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَآمِنُوا بِرَسُولِهِ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِنْ رَحْمَتِهِ وَيَجْعَلْ لَكُمْ نُورًا تَمْشُونَ بِهِ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٢٨﴾

**28.** E, inu amene mwakhulupirira! Opani Mulungu, Ndipo khulupirirani Mthenga Wake, Akupatsani zigawo ziwiri za chifundo Chake. Ndipo akupangirani kuunika koongoka nako (Poyenda patsiku lachiweruzo.) Ndiponso Akukhululukirani ndipo Mulungu Ngokhululuka mochuluka kwambiri, Ngwachisoni.

لِئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ الْكِتَابِ أَلَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَيْءٍ مِنْ فَضْلِ اللَّهِ ۙ وَأَنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾

**29.** (Mulungu akupatsani zonsezi) kuti Adziwe amene adapatsidwa Buku (omwe Sadamkhulupirire Mtumiki{SAW}) kuti iwo Sangathe kudzisankhira okha chilichonse Mumtendere wa Mulungu. Ndipo ndithu, Ubwino wonse uli m'manja mwa Mulungu Yekha.Amapatsa amene wamfuna mwa Akapolo ake. Ndipo Mulungu ndi Mwini Ubwino wochuluka.



# SÛRAT AL-MUJÂDILAH LVIII

Surayi yayamba ndikufotokoza nkhani ya mkazi amene adasalidwa ndi mwamuna wake. Ndi za lamulo losala mkazi.

M'sura imeneyi Mulungu wanena m'ndime zochulukirapo za amene amada chipembedzo Chake ndi kuwachenjeza za kunong'onezana za machimo ndi mtopola. Ndipo wawaongolera Asilamu kumwambo wonong'onezana pakati pawo, ndi pakati pa Mneneri (madalitso ndi mtendere zikhale naye) ndi iwo. Ndipo kenaka surayi yapitirira ndi kudzudzula achinyengo m'kuyanjana kwawo ndi osakhulupirira ndi kuwatcha kuti ndi eni chipani cha satana; otaika. Ndipo yamaliza ndi kusimba khalidwe loyenera kukhala nalo okhulupirira; kumene kuli kusankha chikondi cha Mulungu ndi Mneneri Wake (madalitso ndi mtendere zikhale naye) kuposa wina aliyense ngakhale atakhala bambo wawo, ana awo, abale awo, kapenanso akubanja lawo. Ndipo anthu otero yawatcha kuti ndiwo achipani cha Mulungu, chopambana.



## *Sûrat Al-Mujâdilah LVIII*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Ndithu Mulungu wamva mawu a (amkazi) Amene akubwezeranabwezerana nawe (Mawu) pa za mwamuna wake (amene Adamsala); ndipo akusuma kwa Mulungu. Ndipo Mulungu akumva Kukambirana kwanu; Ndithu, Mulungu Ngwakumva Ngopenya (chilichonse).[1]

قَدْ سَمِعَ اللَّهُ قَوْلَ الَّتِي تُجَادِلُكَ فِي زَوْجِهَا وَتَشْتَكِي إِلَى اللَّهِ وَاللَّهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ①

**2.** Amene akufanizira mwa inu (Asilamu) Akazi awo (ndi amayi awo) iwo siamayi Awo; amayi awo ndiamene adawabereka. Ndithu,iwo akunena mawu oipa ndi onama. Koma ndithu, Mulungu ali Wofafaniza (Machimo) ndi Wokhululuka (Amene walapa).

الَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِنكُم مِّن نِّسَائِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَٰتِهِمْ إِنْ أُمَّهَٰتُهُمْ إِلَّا الَّٰٓئِي وَلَدْنَهُمْ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنكَرًا مِّنَ الْقَوْلِ وَزُورًا وَإِنَّ اللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ②

**3.** Amene akuwafanizira akazi awo (ndi Amayi awo) kenako nkubweza zimene Adanena, apereke ufulu kwa kapolo Asanakhale malo amodzi (ndi

وَالَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِن نِّسَائِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا قَالُوا فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِّن قَبْلِ أَن يَتَمَاسَّا ذَٰلِكُمْ تُوعَظُونَ بِهِ وَاللَّهُ بِمَا

---

[1] Arabu adali ndi chizolowezi chakupatukana ndi mkazi. Izi zimachitika akanena mawu akuti: "Ndikukuyerekeza ngati mayi wanga." Choncho amangokhala naye mkazi uja, osamkhudza ndiponso osamulola kuti akwatiwe ndi mwamuna wina. Samamchitiranso zimene munthu amachitira mkazi wake monga kumveka ndi kumdyetsa.
Msilamu wina adamsiya mkazi masiyidwe onga amenewa ndipo mkazi uja adapita kukakambirana naye Mtumiki (madalitso ndi mtendere zikhale naye). Choncho Chisilamu chidaletsa machitidwe onga amenewa.

تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ③

mkaziyo). Amenewa ndi malamulo a Mulungu kwa Inu (amene) mukuchenjezedwa nawo. Ndipo, Mulungu akudziwa zimene Mukuchita (zoonekera poyera ndi Zosaonekera choncho sungani Malamulo amene Mulungu Wakhazikitsa pa inu).

فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ
مِن قَبْلِ أَن يَتَمَاسَّا فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ
سِتِّينَ مِسْكِينًا ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ
وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ④

**4.** Ndipo amene sadapeze (kapolo) amange Miyezi iwiri yondondozana Asadakhalirane pamodzi (ndi mkaziyo), Koma amene sadathe kumanga adyetse Masikini makumi asanu ndi limodzi (60). Malamulo amenewa aikidwa kuti Mukhulupirire mwa Mulungu ndi Mthenga Wake. Amenewo ndiwo malire A Mulungu; (malamulo okhazikitsidwa Ndi Mulungu choncho musawalumphe). Ndipo chilango chopweteka chili pa Osakhulupirira.

إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ كُبِتُوا
كَمَا كُبِتَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَقَدْ أَنزَلْنَا
آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ⑤

**5.** Ndithu, amene akutsutsana ndi Mulungu Kudzanso Mthenga Wake, ayalutsidwa Monga momwe adayalutsidwira amene adalipo Patsogolo pawo; ndithu tavumbulutsa aya Zolongosola, momveka (pa zololedwa ndi Zoletsedwa). Ndipo chilango Choyalutsa chili pa osakhulupirira.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا

**6.** (Kumbuka) tsiku limene Mulungu Adzaukitsa akufa onse ndi Kuwafotokozera zimene

أَحْصَاهُ اللَّهُ وَنَسُوهُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ٦

adachita (Pa moyo wa dziko lapansi: zoipa ndi Zabwino; Mulungu) adazisunga Mozilemba koma iwo adaziiwala. Ndipo Mulungu ndi mboni wa zonse (Palibe chingabisike kwa Iye).

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ مِن نَّجْوَىٰ ثَلَاثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَا أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَا أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا ۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ٧

**7.** Kodi sukudziwa (iwe, womvera Wanzeru) kuti Mulungu akudziwa Zakumwamba ndi zam'dziko lapansi? Sipakhala manong'onong'o a (anthu) Atatu koma Iye ngwachinayi wawo (Ndi kudziwa kwake kosabisirika Chilichonse cha kumwamba ndi M'dziko), ngakhale a (anthu) asanu Koma Iye Ngwachisanu ndi chimodzi Wawo (mkudziwa Kwake), ngakhale ali ochepera kuposera pamenepa kapena Ochulukira koma Iye Ali nawo paliponse pomwe ati akhale (Mulungu ali nawo pamodzi mukudziwa Kwake kosabisika chilichonse), kenako Adzawafotokozera pa tsiku lachiweruzo Zimene adachita; ndithu, Mulungu Ngodziwa chilichonse (mokwanira).[1]

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ نُهُوا عَنِ النَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَيَتَنَاجَوْنَ بِالْإِثْمِ

**8.** Kodi sudaone! kwa amene aletsedwa Kunong'onezana zoipa pakati pawo, Kenako akubwereza

[1] M'ndime iyi, Mulungu akutichenjeza kuti pamene tikuchita kalikonse tisamaganizire kuti Mulungu sakutiona. Palibe chimene chingabisike kwa Mulungu cha m'dziko lapansi kapena kumwamba; m'zoyankhula kapena m'zochitachita.

zimene Adaletsedwa? Akunong’onezana za Machimo, mtopola ndi kunyoza Mtumiki. Akakudzera akukulonjera (Ndi malonje achinyengo) amene Mulungu sadakulonjerepo nawo ndipo Akunena m’mitima mwawo: “Kodi Nchifukwa chiyani Mulungu sakutilanga Ndi mawu tikunenawa (ngati iyeyu ndi Mtumikidi wa Mulungu?” Jahannama Ikuwakwanira: adzailowa. Ndipo Taonani kuipa malo (awo) wobwerera![1]

وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ وَإِذَا جَاءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ اللَّهُ وَيَقُولُونَ فِي أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا اللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٨﴾

**9.** E, inu amene mwakhulupirira! Ngati Mukunong’onezana, musamanong’onezane za Machimo ndi mtopola ndi kunyoza Mtumiki: Koma nong’onezanani za kulungama Ndi kuopa Mulungu ndipo muopeni Mulungu, Kwa Iye nkumene mudzasonkhanitsidwe (ndi Kuweruzidwa).

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَنَاجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَاجَوْا بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ وَتَنَاجَوْا بِالْبِرِّ وَالتَّقْوَىٰ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Ndithu, manong’onong’o oipa Amachokera kwa satana kuti Adandaulitse amene akhulupirira; Koma sangawapweteke nawo Chilichonse kupatula Mulungu atafuna Ndipo okhulupirira atsamire kwa Mulungu yekha, (asalabadire Zonong’onezana zawo)

إِنَّمَا النَّجْوَىٰ مِنَ الشَّيْطَانِ لِيَحْزُنَ الَّذِينَ آمَنُوا وَلَيْسَ بِضَارِّهِمْ شَيْئًا إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾

---

[1] Ayuda amamlonjera Mtumiki ndi mawu akuti: “Saamu alayikumu” kutanthauza kuti: Imfa ikhale pa inu. Amayankhula mokhotetsa lirime kuti ampusitse Mtumiki kuti aganizire kuti akumlonjera moyenera kuti: “Asalamu alayikumu.”

**11.** E, inu amene mwakhulupirira! Kukapemphedwa kwa inu kuti perekani Malo pabwalo (pokhala); perekani Malowo (kuti anzanu apeze pokhala; Mukatero) Mulungu akuphanulirani (Chifundo Chake pano padziko ndi Kumwamba).Ndipo kukanenedwa kuti Imirirani, muimirire (musanyozere, Apatseni ena malo); Mulungu Awakwezera (ulemerero) mwa inu Amene akhulupirira ndi amene Apatsidwa nzeru. Ndipo Mulungu Akudziwa bwino zimene mukuchita.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَكُمۡ تَفَسَّحُواْ
فِي ٱلۡمَجَٰلِسِ فَٱفۡسَحُواْ يَفۡسَحِ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَإِذَا
قِيلَ ٱنشُزُواْ فَٱنشُزُواْ يَرۡفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ دَرَجَٰتٖۚ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١١

**12.** E, inu amene mwakhulupirira! Mukafuna kuyankhula ndi Mtumiki(SAW) Tsogozani pazoyankhula zanuzo, Sadaka: kutero ndibwino kwa inu Ndiponso ndichoyeretsa (mitima

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ ٱلرَّسُولَ
فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ
خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٢

---

[1] Kuvumbulutsidwa kwa ndime iyi pali mawu akuti: Mtumiki (madalitso ndi mtendere zikhale naye) amaikira mtima kwambiri pa anthu amene adamenya nkhondo ya Badir; amgulu la Amuhajirina ndi Answari.
Ndipo ena mwa iwowa adadza pa bwalo la Mtumiki ndi kupeza anthu ena atakhala kale Adakhala chiimire chifukwa chosowa pokhala uku akuyembekezera kuti anzawo aja awapatseko pokhala; koma anthu adakhala kale aja sadalabadireko chilichonse. Mtumiki ataona izi zidamuwawa mumtima ndipo adawauza omwe adakhala kale aja kuti aimirire apereke malo kwa anzawo. Amunafikina adayamba kum'dzudzula Mtumiki (madalitso ndi mtendere zikhale naye) kuti bwanji akuchotsa anthu okhalakhala pamalo chifukwa cha anthu obwera mochedwa; sikupanda chilungamo kumeneko? Adatero Amunafikina aja. Ndipo poyankha zimenezi Mulungu adati: "E, inu okhulupirira! Mukauzidwa kuti perekani malo kwa anzanu mupereke. Ndipo mukauzidwa kuti imirirani, muimirire."
M'ndime imeneyi Mulungu akutiphunzitsa kuti timvere Mtumiki(SAW) pa chilichonse chimene watilangiza popanda kuwiringula.

lamanzere, Adzanena (modandaula): “Kalanga ine! Ndiponi ndikadapanda kupatsidwa Kaundula wangayu!

فَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِي لَمْ أُوتَ كِتَٰبِيَهْ ﴿٢٥﴾

**26.** Nkusadziwa chiwerengero changa!

وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٦﴾

**27.** Ha! imfa ija ikadandimaliziratu (Ndi kundilekanitsa ine ndi zimenezi).

يَٰلَيْتَهَا كَانَتِ ٱلْقَاضِيَةَ ﴿٢٧﴾

**28.** Chuma changa sichidandithandize!

مَآ أَغْنَىٰ عَنِّي مَالِيَهْ ﴿٢٨﴾

**29.** Mphamvu zanga (ndi moyo wanga Wathanzi) zandichokera!”

هَلَكَ عَنِّي سُلْطَٰنِيَهْ ﴿٢٩﴾

**30.** (Kudzanenedwa kwa angelo Oyang’anira Jahena): Mgwireni ndipo Mnjateni (pomphatikiza manja ndi Khosi)!

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾

**31.** Kenako mponyeni kumoto.

ثُمَّ ٱلْجَحِيمَ صَلُّوهُ ﴿٣١﴾

**32.** Kenakonso mlowetseni mtcheni lotalika Mikwamba makumi Asanu ndi awiri!

ثُمَّ فِي سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَٱسْلُكُوهُ ﴿٣٢﴾

**33.** Ndithudi, iye sadali Kukhulupirira mwa Mulungu wamkulu.

إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٣٣﴾

**34.** Sadalinso kulimbikitsa Zodyetsa osauka.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ﴿٣٤﴾

**35.** Basi, lero kuno Alibe bwenzi (lomthandiza).

فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾

**36.** Ndipo alibe chakudya kupatula Mafinya (a anthu akumoto)

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Zomwe palibe angazidye kupatula Ochimwa (mwadala).

لَّا يَأْكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Choncho ndikulumbirira zimene Mukuziona,

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ndi zimene simukuziona.

وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ndithudi iyi (Qur'an) ndiliwu la Wamthenga wolemekezeka (Jibril).

إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Ndipo simawu a mlakatuli Ndi zochepa zimene Mukuzikhulupirira.

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Ndiponso simawu A mlosi; ndi zochepa Zimene mumalangizika nazo!

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** (Ichi ndi) chivumbulutso Chochokera kwa Mbuye wa zolengedwa.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ndipo (Mneneri) akadatipekera Bodza lililonse.

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ﴿٤٤﴾

**45.** Tikadamgwira mwamphamvu,

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ﴿٤٥﴾

**46.** Ndipo tikadadula mwa iye mtsempha Wamoyo (kotero kuti ndikuferatu Nthawi yomweyo),

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Sipakadapezeka aliyense mwa inu Womteteza (kuchilango Chathu).

فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ndithu, iyi (Qur'an) ndi phunziro Labwino kwa owopa (Mulungu.)

وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Ndithu Ife, tikudziwa kuti ena mwa inu Atsutsa (Qur'an)

وَإِنَّهُ لَحَسْرَةٌ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٥٠﴾

**50.** Ndipo ndithu, iyi (Qur'an) idzakhala Chowadandaulitsa (chachikulu) Osakhulupirira (pamene adzaona Chilango chawo ndi mtendere wa Okhulupirira).

وَإِنَّهُ لَحَقُّ الْيَقِينِ ﴿٥١﴾

**51.** Ndithu, iyoyi ndi choonadi Chotsimikizika; (mulibe chikaiko),

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٥٢﴾

**52.** Basi, lemekeza dzina la Mbuye wako Wamkulu (Pitiriza kutamanda dzina Lake).






M'surayi muli zoopseza za tsiku la Kiyama ndikuti lidzakhala lalitali kwambiri pamodzi ndi zoopsa zazikuluzikulu. Ndi kuti tsiku limenelo munthu adzayesa kupereka dipo la ana, mkazi wake, m'bale wake makolo ake ndi zonse za m'dziko kuti apulumuke kuchilango chamoto, koma zonsezo sizidzavomerezedwa.

Surayi yalongosolanso kuti munthu ngofooka kwambiri pa nthawi yamavuto ndi nthawi yopeza bwino, kupatula amene Mulungu wawateteza kukhalidwe loipa pakulimbikitsa mitima yawo kuopa Mulungu yekha ndi kugwira ntchito yabwino, osatekeseka ndi chilichonse ngakhale chiopse chotani.



## *Sûrat Al-Ma‘ârij LXX*




*M’dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Wopempha adapempha kuti chiwadzere Msanga chilango chopezekacho, (M’kupempha kwa chipongwe ndi Kotsutsa)

سَأَلَ سَائِلٌ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ﴿١﴾

**2.** Kwa okanira palibe Angachitsekereze,

لِّلْكَافِرِينَ لَيْسَ لَهُ دَافِعٌ ﴿٢﴾

**3.** Chochokera kwa Mulungu Mwini Makwerero.

مِّنَ اللَّهِ ذِي الْمَعَارِجِ ﴿٣﴾

**4.** Angelo ndi Jiburil amakwera kwa Iye (Mulungu) m’tsiku Lomwe kutalika kwake kuli ngati zaka Zikwi makumi asanu (50 000).

تَعْرُجُ الْمَلَائِكَةُ وَالرُّوحُ إِلَيْهِ فِي يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ﴿٤﴾

**5.** Choncho, pirira (iwe Mtumiki{SAW} Kupirira kwabwino,

فَاصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ﴿٥﴾

**6.** Ndithu, iwo akuona (tsiku) la Kiyama kuti palibe; silingachitike.

إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُ بَعِيدًا ﴿٦﴾

**7.** Koma Ife tikuona kuti ndilochitika.

وَنَرَاهُ قَرِيبًا ﴿٧﴾

**8.** Tsiku limene thambo lidzakhala Ngati mtovu wosungunuka.

يَوْمَ تَكُونُ السَّمَاءُ كَالْمُهْلِ ﴿٨﴾

**9.** Ndipo mapiri adzakhala ngati ubweya (Wongouluka wokha).

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ ﴿٩﴾

**10.** Ndipo m’bale sadzafunsa Za m’bale wake,

وَلَا يَسْأَلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ﴿١٠﴾

**11.** Ngakhale adzawalole kuti aonane Ndi kudziwana pakati pawo (Sadzafunsana). Wochimwa adzalakalaka Kuti akadaziwombola ku chilango cha Tsiku limenelo ndi ana ake,

يُبَصَّرُونَهُمْ يَوَدُّ الْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِي مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍ بِبَنِيهِ ﴿١١﴾

**12.** Ndi mkazi wake, ndi m’bale wake,

وَصَاحِبَتِهِ وَأَخِيهِ ﴿١٢﴾

**13.** Ndi akumtundu wake amene Amamsunga.

وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُؤْوِيهِ ﴿١٣﴾

**14.** Ndi (kulipira) zonse Za m’dziko, kuti Zimpulumutse.

وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنْجِيهِ ﴿١٤﴾

**15.** Iyayi, (siya iwe wamachimo zimene Ukulakalakazo)! Ndithu umenewu ndi Moto wa malawi.

كَلَّا إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٥﴾

**16.** Wosupula mwamphamvu khungu,

نَزَّاعَةً لِلشَّوَىٰ ﴿١٦﴾

**17.** Udzaitana (potchula dzina la aliyense) Amene adachitembenuzira msana Choona ndi kunyoza;

تَدْعُو مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٧﴾

**18.** Adasonkhanitsa (chuma) ndi kusunga (M’nkhokwe zake popanda Kuperekera chopereka cha Mulungu)

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٨﴾

**19.** Ndithu, munthu walengedwa kukhala Wosapirira.

إِنَّ الْإِنْسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿١٩﴾

**20.** Mavuto akamkhudza amada nkhawa.

إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢٠﴾

**21.** Koma zabwino zikamkhudza amamana (Ena ndi kuiwala mavuto amene adali Nawo).

وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢١﴾

**22.** Kupatula opemphera, (iwo alibe mbiri Zoipazi).

إِلَّا الْمُصَلِّينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Iwo amene akupitiriza mapemphero Awo; (sakuwaleka ngakhale zivute Chotani).

الَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ndi amene mchuma chawo muli Gawo lodziwika,

وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَعْلُومٌ ﴿٢٤﴾

**25.** La wopempha ndi wosapempha.

لِلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٥﴾

**26.** Ndi amene akuvomereza za tsiku La malipiro (ndi kumalikonzekera.)

وَالَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٢٦﴾

**27.** Ndi iwo amene akuopa chilango Chochokera kwa Mbuye wawo,

وَالَّذِينَ هُمْ مِنْ عَذَابِ رَبِّهِمْ مُشْفِقُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ndithu, chilango cha Mbuye wawo Nchosapulumuka nacho (munthu Woipa).

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Ndiponso iwo amene akusunga Umaliseche wawo (posachita Chiwerewere),

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Kupatula kwa akazi awo ndi Amene manja awo akumanja apeza; Ndithu, pazimenezo iwo Sangadzudzulidwe.

إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Koma amene angafune (zina) Kusiya zimenezi iwowo ndiwo Olumpha malire.

فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Ndi iwo amene amasunga mwaubwino Zimene amasungisidwa ndi zimene alonjeza.

وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ndi iwo amene amaima molungama Popereka umboni wawo.

وَالَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمْ قَآئِمُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ndiponso iwo amene amasunga (Mwaubwino) mapemphero awo.

وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Amene ali ndi mbiri zimenezi adzakhala M’minda (yamtendere) ali Olemekezedwa.

أُولَٰٓئِكَ فِي جَنَّٰتٍ مُّكْرَمُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Kodi kuli chiyani kwa amene akana (Chikhulupiriro) akuthamangira kwa iwe (Maso ali pamtunda)?

فَمَالِ الَّذِينَ كَفَرُوا قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Atakuzungulira ena chakumanja ena Chakumanzere atazungulira.

عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Kodi akulakalaka aliyense mwa iwo Kuti akalowetsedwe ku munda Wamtendere?

أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Asiye (kukhumba kwawo kokalowa ku Munda wa mtendere)! Ndithu Ife Tidawalenga kuchokera m’zimene Akudziwa! (madzi opanda pake).

كَلَّا إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ndikulumbirira Mbuye wa kuvuma ndi Kuzambwe konse ndithu Ndife Wokhoza.

فَلَا أُقْسِمُ بِرَبِّ الْمَشَٰرِقِ وَالْمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Kuwasintha ndi kudzetsa abwino Kuposa iwo; Ife palibe (chilichonse) Chotipambana.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Asiye azingolankhula zopanda pake ndi Kumangosewera

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتَّىٰ يُلَٰقُوا

mpaka adzakumane Ndi tsiku lawo limene Akulonjezedwa.

يَوْمَهُمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Tsiku limene adzatuluke m'manda Uku akuthamanga (kudza kwa woitana) Ngati kuti akuthamangira kumafano awo (amene adali Kuwapembedza).

يَوْمَ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلَىٰ نُصُبٍ يُوفِضُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Maso awo ali zyoli,(osatha kuwakweza); Kuyaluka kutawaphimba! Limenelo Ndilo tsiku lomwe adali kulonjezedwa (Pomwe adali padziko lapansi.

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۚ ذَٰلِكَ الْيَوْمُ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿٤٤﴾





# SÛRAT NÛH LXXI

Surayi yafotokoza mwatsatanetsatane nkhani ya Nuhu (AS) pamodzi ndi anthu ake. Ndipo yafotokozanso za kuitana kwake kwa anthu ake molimbika, kenako mobisa, ndipo kenakonso molimbika. Ndiponso yalongosola kusuma kwake kwa Mulungu za kusalabadira kwawo ndi makani awo. Yanenanso za kupitiriza kwawo kugwadira mafano mpaka adayenera kulandira chilango cha Mulungu.

Pamene Nuhi adataya mtima pazakuvomera kwawo pakuitana kwake, adapempha Mulungu kuti awaononge onse ndi kuwathetsa.

Kenaka adadzipemphera yekha kudzanso makolo ake, okhulupirira aamuna ndi aakazi, kuti Chauta awakhululukire.



## *Sûrat Nûh LXXI*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Ndithu Ife tidamtuma Nuhu kwa Anthu ake, (ndikumuuza kuti): "Chenjeza anthu ako chisadawafike Chilango chowawa."

إِنَّا أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ أَنْ أَنذِرْ قَوْمَكَ
مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١﴾

**2.** Adanena (Nuhu), "E, inu anthu anga! Ndithu, ine ndimchenjezi kwa inu Woonekera poyera (wolongosola za Uthenga wa Mbuye wanu M'chiyankhulo chimene mukuchidziwa).

قَالَ يَا قَوْمِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢﴾

**3.** Mpembedzeni Mulungu ndipo muopeni Ndikutinso mundimvere (Pazimene ndikukulangizani).

أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٣﴾

**4.** (Ngati mutero) adzakukhululukirani Machimo anu ndi kukutalikitsirani moyo Wanu kufikira m'nthawi imene yaikidwa (Kuti ndiwo malire akutalika kwa Moyo). Ndithu nthawi ya Mulungu Ikabwera siyichedwetsedwa (Ngakhale pang'ono). Mukadakhala Mukudziwa.

يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلَىٰ
أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ أَجَلَ اللَّهِ إِذَا جَاءَ
لَا يُؤَخَّرُ ۖ لَوْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

**5.** Adanena (Nuhu): "Ambuye! Ine Ndaitanira anthu anga (Kuchikhulupiriro) usiku ndi usana (Popanda kufooka).

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوْتُ قَوْمِي لَيْلًا
وَنَهَارًا ﴿٥﴾

**6.** Kuitana kwanga Sikudaonjezere (chilichonse) koma Kuthawa basi (kuchikhulupiriro Chanu).

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارًا ٦

**7.** Ndipo ine nthawi iliyonse ndikawaitanira (Ku chikhulupiriro Chanu) kuti Mwakhululukire, akuika zala zawo M'makutu mwawo (kuti asamve Uthenga Wanu), ndipo akudziphimba Ndi nsalu zawo (kuti asaone nkhope Yanga), ndipo akupitiriza kukana Kwawo ndi kudzikweza kwakukulu.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوٓا أَصَٰبِعَهُمْ فِيٓ ءَاذَانِهِمْ وَٱسْتَغْشَوْا ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوا وَٱسْتَكْبَرُوا ٱسْتِكْبَارًا ٧

**8.** Kenaka ine ndawaitanira (kwa Inu) Ndi mawu ofuula,

ثُمَّ إِنِّي دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ٨

**9.** Kenakanso (ine ndawaitanira) Molengeza poyera ndiponso Mwachinsinsi mobisa.

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ٩

**10.** Choncho ndidati (kwa anthu anga): Pemphani kwa Mbuye wanu chikhululuko (Pa kukana kwanu ndi kutonza kwanu): Ndithu, Iye sadasiye kukhala Wokhululukira (machimo kwa amene Akubwerera kwa Iye).

فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُوا رَبَّكُمْ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارًا ١٠

**11.** Akutumizirani mvula yotsika Mochuluka,

يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ١١

**12.** Ndikukupatsani chuma ndi ana, (Zomwe ndi zokongoletsa za dziko Lapansi), ndi kukupangirani minda (Yokongola) ndi kukupangirani mitsinje (Yothirira mbewu zanu ndi kumwetsa Ziweto zanu).

وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَٰرًا ١٢

**13.** Kodi chifukwa ninji simupereka Ulemu kwa Mulungu (woyenera Umulungu Wake kuti akakuchitireni Chifundo ndi kukupulumutsani ku Chilango),

مَا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ۚ ﴿١٣﴾

**14.** Pomwe Iye adakulengani Mnjira zosiyanasiyana: (Madzi a umunthu, kenako Magazi, kenako magazi Ochindikara, kenako Mafupa ndipo kenako mnofu),

وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾

**15.** Kodi simudaone momwe Mulungu Adalengera thambo zisanu ndi Ziwiri mosanjikizana?

أَلَمْ تَرَوْا كَيْفَ خَلَقَ اللَّهُ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ طِبَاقًا ﴿١٥﴾

**16.** Ndi kuupanga mwezi mthambomo Kukhala kuunika, ndiponso Kulipanga dzuwa kukhala nyali.

وَجَعَلَ الْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ الشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾

**17.** Ndipo Mulungu adakulengani Kuchokera m'nthaka monga mmera.

وَاللَّهُ أَنْبَتَكُمْ مِنَ الْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾

**18.** Kenako adzakubwezerani Momwemo ndikudzakutulutsaninso (Popanda cholepheretsa).

ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾

**19.** Ndipo Mulungu wakupangirani Nthaka kukhala ngati choyala,

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾

**20.** Kuti muziyendayenda m'menemo M'njira zazikulu."

لِتَسْلُكُوا مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾

**21.** Adanena Nuhu: "Ambuye! Ndithu Anthu anga andinyoza (pazimene Ndawalamula kuti

قَالَ نُوحٌ رَبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِي وَاتَّبَعُوا مَنْ لَمْ يَزِدْهُ مَالُهُ وَوَلَدُهُ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾

akhulupirire Inu ndi kupempha chikhululuko Chanu), ndipo (ofooka mwa iwo) Amtsatira yemwe chuma chake ndi ana Ake sizidzamuonjezera (chilichonse Chabwino) koma kutaika (ndi Kuonongeka patsiku lomaliza).

وَمَكَرُوا مَكْرًا كُبَّارًا ۝٢٢

**22.** Ndipo (eni chuma ndi ana) awatchera (Otsatira awo) ndale zazikulu (Ndi zopyola muyeso kuti Asakhulupirire)"

وَقَالُوا لَا تَذَرُنَّ آلِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ۝٢٣

**23.** Ndipo adanena (kwa otsatira awo): "Musasiye kupembedza milungu Yanu: Musamusiye Wadda, Suwaa, Yaghutha, Ya'uka ndi Nasra (Maina amafano awo)."

وَقَدْ أَضَلُّوا كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا ضَلَالًا ۝٢٤

**24.** Ndipo ndithu iwo asokeretsa (anthu) Ambiri; ndipo musawaonjezere ochita Zoipa (china chake) koma kusokera basi"

مِمَّا خَطِيئَاتِهِمْ أُغْرِقُوا فَأُدْخِلُوا نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا لَهُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَنْصَارًا ۝٢٥

**25.** Chifukwa cha zochimwa zawo Adamizidwa ndi kulowetsedwa kumoto (Waukulu woyaka); sadapeze Owapulumutsa ndi kuwateteza m'malo Mwa Mulungu.

وَقَالَ نُوحٌ رَبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْأَرْضِ مِنَ الْكَافِرِينَ دَيَّارًا ۝٢٦

**26.** Ndipo adanena Nuhu (atataya mtima Za anthu ake): "Ambuye! Musasiye Aliyense mwa osakhulupirira kukhala Padziko.

إِنَّكَ إِنْ تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا عِبَادَكَ

**27.** Ndithu, Inu Ambuye ngati muwasiya (Popanda kuwaononga

ndi kuwathetsa) Asokeretsa akapolo anu (kunjira Yolungama). Ndipo sangabereke (ana Abwino) koma oipa; osakhulupirira (Okhala kutali ndi choonadi, ndiponso Onyoza Inu).

وَلَا يَلِدُوٓا۟ إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ﴿٢٧﴾

**28.** "Mbuye wanga! Ndikhululukireni ndi makolo Anga, ndi aliyense walowa M'nyumba yanga ali okhulupirira Ndi okhulupirira aamuna ndi okhulupirira Aakazi.Ndipo musawaonjezere anthu Achinyengo chinachake koma Kuwaononga basi."

رَّبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِىَ مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًۢا ﴿٢٨﴾






Mulungu walamula Mneneri wake (SAW) msurayi kuti adziwitse anthu zimene zavumbulutsidwa kwa Iye zoti ziwanda zidamvera kuwerenga kwake kwa Qur'an ndipo zidavomereza uthenga wake. Ndiponso izo zidafotokoza mmene opulukira mwa iwo kudzanso abwino awo, adalili. Ndi kuti zinkakhala m'malo okhala nkumamvera nkhani za kumwamba mobera. Koma tsopano akuzipirikitsa.

Ma aya a surayi asonyeza njira za Chisilamu kwa olungama ndi osalungama. Ndipo afotokoza kuti mapemphero ndi misikiti zikhale za Mulungu yekha. Ndiponso yafotokoza zoti ziwanda zidamzinga Mtumiki Muhammad(SAW) kumverera Qur'an yomwe adali kuwerenga.

Surayi yafotokozanso kuti pali zina zimene Mtumiki (SAW) angazithe ndipo pali zina zimene sangazithe. Ndipo yachenjezanso onyoza Mulungu ndi Mtumiki Wake kuti akalowa kumoto. Pomaliza yanenetsa kuti Mulungu yekha ndiye akudziwa.



## *Sûrat Al-Jinn LXXII*



*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Nena (iwe Mtumiki(SAW), kwa anthu Ako): "Kwavumbulutsidwa kwa Ine kuti gulu la ziwanda lidamvetsera (Kuwerenga kwanga Qur'an) ndipo Lidanena (kumtundu wawo), ndithu, Tamvetsera Qur'an yodabwitsa, (Sitidaimve yonga iyi chiyambire).

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوا إِنَّا سَمِعْنَا قُرْآنًا عَجَبًا ﴿١﴾

**2.** Ikuitanira kuchilungamo, ndipo Taikhulupirira. Ndipo sitimphatikiza Aliyense ndi Mbuye wathu, (pa Mapemphero.)

يَهْدِي إِلَى الرُّشْدِ فَآمَنَّا بِهِ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَا أَحَدًا ﴿٢﴾

**3.** Ndipo ndithu, ukulu ndi ulemerero wa Mbuye wathu watukuka; Sadadzipangire mkazi kapena mwana.

وَأَنَّهُ تَعَالَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَلَا وَلَدًا ﴿٣﴾

**4.** Ndipo ndithu, mbuli za mwa ife zakhala Zikunenera Mulungu mawu abodza (Okhala kutali ndi choonadi).

وَأَنَّهُ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى اللَّهِ شَطَطًا ﴿٤﴾

**5.** Ndipo ndithu ife tinkaganiza kuti Anthu ndi ziwanda sangamnenere Mulungu zabodza (zosayenera Ulemerero Wake).

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن تَقُولَ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ﴿٥﴾

**6.** Ndipo ndithu, padali amuna amuwanthu Amapempha chitetezo kwa amuna Amziwanda, ndipo

وَأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ﴿٦﴾

adawaonjezera (Amuna amziwanda) kupitiriza Machimo awo, kupulukira (ndi Kuchenjerera anthu.)

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ اللَّهُ أَحَدًا ﴿٧﴾

**7.** Ndipo iwo amaganiza monga momwe Mumaganizira inu kuti Mulungu Sadzaukitsa aliyense (atafa).

وَأَنَّا لَمَسْنَا السَّمَاءَ فَوَجَدْنَاهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ﴿٨﴾

**8.** Ndithu, ife tidafuna kukafika Kumwamba; tidakupeza kutadzala Alonda (Angelo) amphamvu ndi Zenje zamoto.

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ الْآنَ يَجِدْ لَهُ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿٩﴾

**9.** Ndithu ife tidali kukhala m'menemo (Kale) mokhala momvetsera; (mobera Nkhani zakumwamba). Koma amene Afune kumvetsera tsopano apeza chenje Chamoto chikudikirira (kuti chimgwere Iye ndi kumuononga).

وَأَنَّا لَا نَدْرِي أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِي الْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١٠﴾

**10.** Ndithu, ife sitikudziwa chilango Chimene akuwafunira am'dziko (Polondera kumwamba, kuletsa Kumvetsera nkhani zakumeneko); Kapena Mbuye wawo akuwafunira Zabwino ndi chilungamo (pazimenezo).

وَأَنَّا مِنَّا الصَّالِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَائِقَ قِدَدًا ﴿١١﴾

**11.** Ndithu, ena mwaife ndi abwino Koma ena sali choncho. Tili njira Zosiyanasiyana.

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن نُّعْجِزَ اللَّهَ فِي الْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُ هَرَبًا ﴿١٢﴾

**12.** Ndithu ife tidadziwa kuti Mulungu Sitingathe kumlepheretsa (lamulo Lake Pa ife paliponse tingakhale) padziko Lapansi, ndipo

sitingamlepheretsenso Pomzemba ndi kuthawira (kumwamba)

**13.** "Ndipo ife pamene tachimva chiongoko (Qur'an) tachikhulupirira ndipo amene ati Akhulupirire mwa Mbuye wake saopa Kumchepetsera (chabwino kapena Kumuonjezera machimo ake).

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدَىٰ آمَنَّا بِهِ ۖ فَمَن يُؤْمِن بِرَبِّهِ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ﴿١٣﴾

**14.** Ndithu, mwa ife alipo Asilamu Ndiponso mwa ife alipo opatuka (Munjira ya chilungamo); amene Walowa m'Chisilamu, iwowo ndi Amene alunjika njira ya choonadi.

وَأَنَّا مِنَّا الْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا الْقَاسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُولَٰئِكَ تَحَرَّوْا رَشَدًا ﴿١٤﴾

**15.** Koma opatuka (kunjira ya Chilungamo) adzakhala nkhuni za Jahannama."

وَأَمَّا الْقَاسِطُونَ فَكَانُوا لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٥﴾

**16.** Ndithu, (anthu ndi ziwanda) Akadalungama panjira Ya chilungamo Tikadawamwetsa madzi ambiri (Okwanira nyengo zonse),

وَأَلَّوِ اسْتَقَامُوا عَلَى الطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَاهُم مَّاءً غَدَقًا ﴿١٦﴾

**17.** Kuti tiwayese ndi zimenezo (mmene Angamyamikire Mulungu pa mtendere Wake pa iwo). Koma amene anyozera Kupembedza Mbuye wake, amlowetsa Kuchilango chovuta (chimene Sangathe kupirira nacho).

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٧﴾

**18.** Ndithu,misikiti ndi ya Mulungu yekha! Choncho, musapembedze aliyense Pamodzi ndi Mulungu.

وَأَنَّ الْمَسَاجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا مَعَ اللَّهِ أَحَدًا ﴿١٨﴾

**19.** Ndipo ndithu, pamene adaima kapolo Wa Mulungu (Muhammad{SAW}, pa Swala yake) uku akumpembedza (Mulungu), ziwanda zidatsala pang'ono Kumgwera (chifukwa cha kuchuluka Kwawo ndi kumzinga podabwa ndi Zimene adaziona ndi kuzimva).

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ ٱللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا۟ يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿١٩﴾

**20.** Nena:"Ndikumpembedza Mbuye wanga M'modzi (Yekha) ndipo Sindingamphatikize ndi aliyense (M'mapemphero Ake)."

قُلْ إِنَّمَآ أَدْعُوا۟ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٠﴾

**21.** Nena: "Ine ndilibe udindo wokupatsani Mavuto kapena chilungamo (Ndi zabwino)."

قُلْ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢١﴾

**22.** Nena: "Ine palibe anganditeteze Kuchilango cha Mulungu (ngati Nditamnyoza) sindingapeze malo (Othawira kuchilango Chake) Kupatula kwa Iye.

قُلْ إِنِّى لَن يُجِيرَنِى مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٢﴾

**23.** Koma mphamvu imene ndili nayo Ndikufikitsa uthenga wa Mulungu umene Adanditumizira;ndithu amene anyoza Mulungu ndi Mtumiki Wake (ndi Kupatuka pa chipembedzo cha (Mulungu) Ndithu, moto wa Jahannama ndi Wake akakhala m'menemo Muyaya.

إِلَّا بَلَٰغًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦ ۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ﴿٢٣﴾

**24.** Mpaka pomwe adzaziona zimene Alonjezedwa ndipamene

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ

adzadziwa (Kuti) kodi ndani mwini mthandizi Wofooka ndiponso wochepekedwa Kuchuluka (kwa omtsatira, iwo kapena Asilamu)."

فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ٢٤

**25.** Nena (kuti): "Sindikudziwa ngati Zomwe mukulonjezedwa (za chilango) Zili pafupi, kapena Mbuye wanga Azitalikitsa.

قُلْ إِنْ أَدْرِيٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٥

**26.** (Iye) ndi Wodziwa zobisika; Sazionetsa zobisika Zake kwa Aliyense (mzolengedwa Zake),

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦

**27.** Kupatula Mtumiki (Wake) amene Wamuyanja; (iyeyo amamdziwitsa Zobisikazo) ndipo ndithu amamuikira Alonda kutsogolo kwake ndi Kumbuyo kwake (omulonda).

إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ٢٧

**28.** Kuti adziwe ngati afikitsa Uthenga wa Mbuye wawo, ndipo Wawazungulira (podziwa zonse Zili kwa iwo) ndipo wadziwa Kuchuluka kwa zinthu zonse Zimene zilipo; (palibe chobisika Kwa Iye)."

لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ٢٨





## SÛRAT AL-MUZZAMMIL LXXIII

M'surayi Mulungu akulamula Mneneri Wake (SAW) kuti aziima gawo lalikulu la usiku kupemphera ndi kuwerenga Qur'an mofatsirira.

Iye ndi gulu la omtsatira ake, adaima kupemphera potsatira lamuloli. Koma kenako Mulungu adawapeputsira powalamula kuti azipemphera Swala zisanu ndi kupereka zakati ndi sadaka, ndiponso ndi kuchulukitsa kupempha chikhululuko Chake.

Adamlamulanso kupirira pazimene akumuyankhulira otsutsa pomuuza kuti amsiire Mulungu, Iye ndiye amene adziwe chochita nawo.

Osakhulupirira aopsezedwa m'surayi powauza kuti awalanga ndi chilango choopsa monga chomwe adalangidwa nacho anthu akale amene adali kunyoza Mneneri wa Mulungu. Ndipo aopsezedwanso ndi zoopsa zina zomwe zidzachitika tsiku lomaliza.



## *Sûrat Al-Muzzammil LXXIII*

## سورة المزمل

*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Ee, iwe wadziphimba (ndi nsalu!)

يَا أَيُّهَا الْمُزَّمِّلُ ﴿١﴾

**2.** Imirira usiku (upemphere), Kupatula nthawi yochepa.

قُمِ اللَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢﴾

**3.** Theka lake kapena chepetsa thekalo Pang'ono (mpaka ufike chimodzi Mwazigawo zitatu za usiku).

نِصْفَهُ أَوِ انْقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا ﴿٣﴾

**4.** Kapena wonjezapo (mpaka ufike zigawo Ziwiri mwa zigawo zitatu za usiku;) Ndipo werenga Qur'an mofatsa (Lemba ndi lemba).

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ الْقُرْآنَ تَرْتِيلًا ﴿٤﴾

**5.** Ife tikuvumbulutsira iwe (Mneneri) Mawu olemera (yomwe ndi Qur'an).

إِنَّا سَنُلْقِي عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ﴿٥﴾

**6.** Ndithu, kudzuka usiku Ndi kuchita mapemphero Kumalowerera (mumtima) Kwambiri, ndipo zoyankhula Zake zimakhala zoongoka ndi Zolunjika bwino (kuposa Mapemphero amasana).

إِنَّ نَاشِئَةَ اللَّيْلِ هِيَ أَشَدُّ وَطْئًا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٦﴾

**7.** Ndithu, masana uli ndi Zochitachita zambiri; (Umatanganidwa ndi ntchito Yauthenga; dzipatse danga Usiku polimbika kupemphera).

إِنَّ لَكَ فِي النَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٧﴾

**8.** Ndipo tchula dzina la Mbuye wako (Amene adalenga ndi kulera zinthu), Ndipo udzipereke kwathunthu kwa Iye.

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ٨

**9.** (Iye ndiye) Mbuye wa kuvuma ndi Kuzambwe; palibe wopembedzedwa Mwachoonadi koma Iye. Mchiteni Kukhala mtetezi (wanu pazinthu Zanu zonse).

رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَاتَّخِذْهُ وَكِيلًا ٩

**10.** Ndipo pirira pa zimene akunena. Ndipo apewe (ndi mtima wako); Kupewa kwabwino.

وَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ١٠

**11.** Ndisiye Ine ndi otsutsa eni Kupeza bwino; ndipo alekerere Kanthawi kochepa.

وَذَرْنِي وَالْمُكَذِّبِينَ أُولِي النَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ١١

**12.** Ndithudi, tili ndi mitundumitundu Ya unyolo ndi moto Woyaka,

إِنَّ لَدَيْنَا أَنْكَالًا وَجَحِيمًا ١٢

**13.** Ndi chakudya chotsamwitsa Ndi chilango chowawa.

وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ١٣

**14.** Tsiku limene nthaka ndi mapiri Zidzagwedezeka; (kugwedezeka kwa Mphamvu kotero kuti) mapiri adzakhala Ngati mulu wa mchenga woyoyoka.

يَوْمَ تَرْجُفُ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ وَكَانَتِ الْجِبَالُ كَثِيبًا مَهِيلًا ١٤

**15.** Ndithu, Ife takutumizirani Mthenga Amene adzakhala mboni yanu (tsiku la Chimaliziro; monga momwe Tidamtumizira (Musa) kukhala Mtumiki kwa Firiauni.

إِنَّا أَرْسَلْنَا إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَاهِدًا عَلَيْكُمْ كَمَا أَرْسَلْنَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ١٥

**16.** Koma Firiauni adamnyoza Mtumikiyo; Ndipo tidamulanga Chilango chokhwima.

فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ الرَّسُولَ فَأَخَذْنَاهُ
أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٦﴾

**17.** Kodi mungadzitchinjirize chotani ngati Mukana (chilango cha) tsiku (lomwe) Lidzachichititsa ana kukhala ndi imvi?

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا
يَجْعَلُ الْوِلْدَانَ شِيبًا ﴿١٧﴾

**18.** Thambo (pamodzi ndi mphamvu zake Ndi kukula kwake), lidzang'ambika (Tsiku limenelo) chifukwa cha kuopsa Kwa tsikulo, lonjezo la (Mulungu) Lidzakwaniritsidwa, (palibe wolipinga).

السَّمَاءُ مُنفَطِرٌ بِهِ ۚ كَانَ وَعْدُهُ
مَفْعُولًا ﴿١٨﴾

**19.** Ndithudi, ma aya awa (amene akunena Za kuwopsa kwa Kiyama) ndi Chikumbutso, choncho amene akufuna (Kuthandizika nawo) ayende panjira Ya Mbuye wake (pokwaniritsa Malamulo Ake ndi kuleka zoipa).

إِنَّ هَٰذِهِ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَاءَ
اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿١٩﴾

**20.** Ndithu, Mbuye wako akudziwa kuti Iwe ukuima (kupemphera) Pafupifupi zigawo ziwiri mwa Zigawo zitatu za usiku kapena theka Lake, kapenanso chigawo chimodzi mwa Zigawo zitatu za usiku, pamodzi ndi gulu La omwe uli nawo. Ndipo Mulungu NdiAmene amadziwa bwino muyeso Wa (nthawi za ) usiku ndi usana, Wadziwa kuti simungathe kuwerenga Zimenezo,

إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن
ثُلُثَيِ اللَّيْلِ وَنِصْفَهُ وَثُلُثَهُ
وَطَائِفَةٌ مِّنَ الَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَاللَّهُ
يُقَدِّرُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَن لَّن
تُحْصُوهُ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۖ فَاقْرَءُوا
مَا تَيَسَّرَ مِنَ الْقُرْآنِ ۚ عَلِمَ أَن
سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ ۙ وَآخَرُونَ
يَضْرِبُونَ فِي الْأَرْضِ يَبْتَغُونَ مِن

choncho wakukhululukirani. Werengani ndime imene yapepuka Yochokera m'Qur'an. Wadziwa kuti ena mwa inu adzakhala Odwala: (kudzawavuta kuimirira ndi Kuchezera usiku), ndipo ena adzakhala Akuyendayenda padziko (ndi cholinga Cha malonda ndi ntchito) kunka Nafunafuna ubwino wa Mulungu. Ndipo ena adzakhala akumenya Nkhondo panjira ya Mulungu (Ncholinga chotukula mawu Ake), Werengani chimene chapepuka chochokera mmenemo (m'Qur'an) ndipo Pitirizani kupemphera swala, perekani chopereka (chimene chakakamizidwa Kwa inu). Ndipo mkongozeni Mulungu Ngongole yabwino ndipo chilichonse chabwino chimene mwadzitsogozera mudzachipeza kwa Mulungu chili chabwino (kuposa zomwe mudazisiya m'mbuyo) ndi malipiro aakulu zedi ndipo mpempheni Mulungu chikhululuko (Pa uchimo wanu ndi chikhululuko pakunyozera kwanu kuchita zabwino). Ndithu, Mulungu Ngokhululuka Ngwachisoni.

فَضْلِ اللَّهِ ۙ وَآخَرُونَ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ فَاقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۚ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا لِأَنْفُسِكُمْ مِنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِنْدَ اللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ وَاسْتَغْفِرُوا اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٢٠﴾



# SÛRAT AL-MUDDATHTHIR LXXIV

Surayi ikulamula Mneneri wa Chauta (SAW) kuti achenjeze anthu ake ndi kuti alemekeze Mulungu. Ndi kutinso asiye zosayenera kuchita ndi Iye. Ndipo yafotokozanso za kuimbidwa kwa lipenga ndi kukhwima kwa chilango kwa okanira.

Ikulamuliranso kuti am'siye wokana chisomo cha Mulungu yemwe amakhumba kuti awonjezeredwe zina popanda kuthokoza Mwini chisomo. Ndipo yafotokozanso mmene ankaganizira osakhulupirira Qur'an.

Kenako Surayi yakumbutsa mitima kuti kalikonse kabwino ndi koipa kamene ikuchita, ndichikole cha mitimayo. Ndipo kenako yayankhula za anthu ambali ya kumanja mmene azikawafunsira mafunso anthu a kumoto owaliritsa nawo kuti: "Nchiyani chakulowetsani ku moto?"

Surayi yamaliza ndi kufotokoza za ulemerero wa Qur'an ponena kuti umenewu ndi uthenga wabwino kwa amene akuulingalira, ndi kunenetsa kuti amene waulingalira uthenga umenewu akhala m'gulu la oopa Mulungu, amene adzapeza chikhululuko Chake.



## *Sûrat Al-Muddaththir LXXIV*

سُورَةُ المُدَّثِّر

*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ee, iwe wadziphimba (nsalu)!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ١

**2.** Imirira ndipo uwachenjeze (Anthu za chilango cha Mulungu)

قُمۡ فَأَنذِرۡ ٢

**3.** Ndipo Mbuye wako (yekha) Umkulitse (pomulemekeza).

وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٣

**4.** Ndipo nsalu zako uziyeretse (Ndi madzi kuuve).

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٤

**5.** Ndiponso zoipa (monga mafano Ndi zina zonse ) zipewe.

وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٥

**6.** Usapatse (anthu) ncholinga Choti ulandire zambiri.

وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٦

**7.** Chifukwa cha Mbuye Wako, pirira (kumalamulo Ake poleka Zomwe waletsa ndi kuchita zimene Walamula).

وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٧

**8.** Likadzaimbidwa lipenga,

فَإِذَا نُقِرَ فِي ٱلنَّاقُورِ ٨

**9.** Tsiku limenelo lidzakhala Tsiku lovuta.

فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ٩

**10.** Kwa osakhulupirira, silidzakhala Lofewa.

عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ غَيۡرُ يَسِيرٖ ١٠

**11.** Ndisiye ndiamene Ndidamlenga Ndekha,

ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ١١

**12.** Ndipo ndampatsa chuma chambiri.

وَجَعَلۡتُ لَهُۥ مَالٗا مَّمۡدُودٗا ١٢

**13.** Ndi ana okhala nawo (paliponse).

وَبَنِينَ شُهُودٗا ١٣

**14.** Ndipo ndamkonzera (ulemerero), Kumkonzera (kwabwino).

وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمۡهِيدٗا ﴿١٤﴾

**15.** Kenako ali ndi dyera kuti Ndimuonjezere (zina popanda Kuthokoza).

ثُمَّ يَطۡمَعُ أَنۡ أَزِيدَ ﴿١٥﴾

**16.** Koma sichoncho! Ndithu, iye Adali kutsutsa Zizindikiro Zathu.

كَلَّآۖ إِنَّهُۥ كَانَ لِأٓيَٰتِنَا عَنِيدٗا ﴿١٦﴾

**17.** Ndidzamkakamiza kuchilango Chovuta: (kukwera phiri lakumoto Limene sakatha kulikwera).

سَأُرۡهِقُهُۥ صَعُودًا ﴿١٧﴾

**18.** Iye adalingalira (mumtima Mwake) ndi kukonza bwino (Chonena chonyoza Qur'an);

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٨﴾

**19.** Choncho waonongeka! Adakonza bwanji (Poinyoza Qur'an)!

فَقُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ﴿١٩﴾

**20.** Ndiponso waonongeka! Adakonza bwanji (Poinyoza Qur'an)!

ثُمَّ قُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kenako adayang'anayang'ana (Nkhope za anthu).

ثُمَّ نَظَرَ ﴿٢١﴾

**22.** Kenakonso adachita tsinya Ndikukwinya nkhope (kwambiri Ndi mkwiyo).

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ﴿٢٢﴾

**23.** Kenakonso adanyoza Choonadi ndi kudzikweza (Posachivomereza),

ثُمَّ أَدۡبَرَ وَٱسۡتَكۡبَرَ ﴿٢٣﴾

**24.** Adati: “Sichina ichi (Qur’an) koma Ndi matsenga amene adalandiridwa (Kuchokera kwa amatsenga akale),

فَقَالَ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ﴿٢٤﴾

**25.** Sichina ichi koma ndi mawu a anthu!”

إِنْ هَٰذَآ إِلَّا قَوْلُ ٱلْبَشَرِ ﴿٢٥﴾

**26.** Posachedwa ndimlowetsa ku ‘Saqara’

سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ﴿٢٦﴾

**27.** Nanga ndi chiyani chakudziwitsa Za ‘Saqara’?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سَقَرُ ﴿٢٧﴾

**28.** (Ndi moto umene) susiya (mnofu) Ndiponso susiya (fupa),

لَا تُبْقِى وَلَا تَذَرُ ﴿٢٨﴾

**29.** Umapsereza ndi kudetsa khungu.

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ﴿٢٩﴾

**30.** Kumeneko kuli khumi ndi asanu Ndi anayi (alonda oyang’anira Motowo.)

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ndipo sitidaike oyang’anira kumoto (Kukhala anthu) koma angelo; Ndipo sitidaike chiwerengero chawo Koma ndimayeso kwa amene Sadakhulupirire, ndi kuti atsimikize Amene adapatsidwa mabuku (zimene Qur’an ikunena za chiwerengero cha Angelo akumoto) ndiponso kuti Chionjezeke chikhulupiriro kwa amene Akhulupirira, ndikuti asapeneke Amene adapatsidwa mabuku pamodzi Ndi okhulupirira. Ndiponso kuti amene m’mitima Mwawo muli matenda (matenda

وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةً
وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لِيَسْتَيْقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
وَيَزْدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِيمَٰنًا وَلَا يَرْتَابَ
ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ
وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
وَٱلْكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا
مَثَلًا كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ
وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ
رَبِّكَ إِلَّا هُوَ وَمَا هِىَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ﴿٣١﴾

Achinyengo) komanso osakhulupirira Anene: "Kodi Mulungu akulinganji pa Fanizo limeneli?" Momwemo Mulungu Akumulekerera kusokera amene Wamfuna, ndipo akumuongola amene Wamfuna ndipo palibe amene angadziwe Magulu a nkhondo a Mbuye wako Kupatula Iye mwini.(Kutchula moto ndi Zam'kati mwake) sichina koma Ndichenjezo kwa anthu.

كلا والقمر ﴿٣٢﴾

**32.** Sichoncho; ndikulumbirira mwezi,

والليل إذ أدبر ﴿٣٣﴾

**33.** Ndi usiku pamene ukuchoka,

والصبح إذا أسفر ﴿٣٤﴾

**34.** Ndi m'bandakucha pamene Kukuwala.

إنها لإحدى الكبر ﴿٣٥﴾

**35.** Ndithu uwo, (moto wa Jahannama) ndi Chimodzi mwa malodza aakulu,

نذيرا للبشر ﴿٣٦﴾

**36.** Ndi chenjezo kwa anthu,

لمن شاء منكم أن يتقدم أو يتأخر ﴿٣٧﴾

**37.** Kwa yemwe wafuna mwa inu Kutsogola (pochita zabwino Zokamthandiza tsiku louka kwa Akufa) kapena kutsalira (ndi Zam'dziko).

كل نفس بما كسبت رهينة ﴿٣٨﴾

**38.** Mzimu uliwonse ukakhala chikole Ndi zimene udachita.

إلا أصحاب اليمين ﴿٣٩﴾

**39.** Kupatula akudzanja lamanja (Asilamu Amene adadzimasula okha Potembenukira kwa Mulungu).

**40.** (Iwo) adzakhala m’minda (yosasimbika Kukongola kwake) akufunsana wina ndi Mnzake;

في جنات يتساءلون ﴿٤٠﴾

**41.** Za anthu oipa,

عن المجرمين ﴿٤١﴾

**42.** (Kuti): “Nchiyani chakulowetsani Kumoto?”

ما سلككم في سقر ﴿٤٢﴾

**43.** Adzanena: “Sitidali m’gulu la Omwe adali kupemphera (Swala)

قالوا لم نك من المصلين ﴿٤٣﴾

**44.** Ndiponso sitidali kuwadyetsa Masikini.

ولم نك نطعم المسكين ﴿٤٤﴾

**45.** Koma tinkangomira (m’zachabe ndi Zabodza) pamodzi ndi omira M’menemo

وكنا نخوض مع الخائضين ﴿٤٥﴾

**46.** Ndiponso tidali kukana za tsiku la Malipiro

وكنا نكذب بيوم الدين ﴿٤٦﴾

**47.** Mpaka imfa idatifika.”

حتى أتانا اليقين ﴿٤٧﴾

**48.** Siwudzawathandiza uwomboli wa Awomboli.

فما تنفعهم شفاعة الشافعين ﴿٤٨﴾

**49.** Kodi ali ndi chiyani iwo pakuti Azinyozera chenjezoli (limene lili Qur’an?)

فما لهم عن التذكرة معرضين ﴿٤٩﴾

**50.** (Akuyenda mothamanga kuti asamve Chenjezoli) ngati kuti iwo ndi Mbidzi zothawa,

كأنهم حمر مستنفرة ﴿٥٠﴾

**51.** (Zimene) zathawa mkango.

فرت من قسورة ﴿٥١﴾

**52.** Ati akufuna aliyense mwa iwo Apatsidwe kalata zotambasulidwa (Zimene zitsimikize uthenga wa Mneneri Muhammad{SAW});

بل يريد كل امرئ منهم أن يؤتى صحفا منشرة ﴿٥٢﴾

كَلَّا بَل لَّا يَخَافُونَ الْآخِرَةَ ﴿٥٣﴾

**53.** Sichoncho! Koma kuti iwo Sakuopa tsiku lomaliza.

كَلَّا إِنَّهُ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾

**54.** Sichoncho! Ndithu, ichi (Qur'an) Ndichikumbutso (chokwanira);

فَمَن شَاءَ ذَكَرَهُ ﴿٥٥﴾

**55.** Amene wafuna achikumbukire (Amene sakufuna ndizake)!

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ التَّقْوَىٰ وَأَهْلُ الْمَغْفِرَةِ ﴿٥٦﴾

**56.** Ndipo sangakumbukire pokhapokha Mulungu atafuna. Iye ndiye Amene Ali woyenera kumuopa, ndiponso Ndiye Mwini kukhululukira (Amene akumuopa).





# SÛRAT AL-QIYÂMAT LXXV

Surayi ikufotokoza zakuuka kwa anthu kuchokera kwa akufa ndi kuweruzidwa pa zochita zawo. Ndiponso ikufotokoza za tsiku la chimaliziro ndi zoopsa zake ndi kumuuza Mtumiki (SAW) kuti Qur'an idzasonkhanitsidwa pa chifuwa chake.

Yadzudzula kwabasi amene akukonda kwambiri moyo wadziko ndikusalabadira za moyo wa tsiku lomaliza. Ndipo yafotokoza mmene zidzakhalire nkhope za okhulupirira ndi nkhope za okanira. Yakambanso za madandaulo amene munthu amakhala nawo imfa ikamfikira chifukwa chosakwaniritsa zimene Mulungu adamlamula.

Ndipo surayi yamaliza ndi kutizindikiritsa kuti munthu adzauka ku imfa tsiku lomaliza.



## *Sûrat Al-Qiyâmat LXXV*



*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Ndikulumbirira tsiku lachimaliziro.

لَا أُقْسِمُ بِيَوْمِ الْقِيَامَةِ ①

**2.** Ndikulumbiriranso mzimu Wodzidzudzula (pa cholakwa Chimene wachita. Ndithu, Mudzaukitsidwa; mafupa anu Omwazikana atasonkhanitsidwa.)

وَلَا أُقْسِمُ بِالنَّفْسِ اللَّوَّامَةِ ②

**3.** Kodi munthu akuganiza kuti Ife (Amene tidamlenga kuchokera Popanda chilichonse) sitidzatha Kusonkhanitsa mafupa ake (ofumbwa)?

أَيَحْسَبُ الْإِنسَانُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُ ③

**4.** Iyayi, Ife tikhoza (kutisonkhanitsa) Ndi kutilongosola bwino timizere Takunsonga kwa zala zake. (Mafupa Ake ndiye osanena)!

بَلَىٰ قَادِرِينَ عَلَىٰ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُ ④

**5.** Koma munthu akukanira (kuukaku) Ncholinga chopitiriza kuchita zoipa M'masiku omwe akudza mtsogolo Mwa moyo wake onse.

بَلْ يُرِيدُ الْإِنسَانُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُ ⑤

**6.** Akufunsa (mwa chipongwe): "Kodi Lidzakhala liti tsiku la chimaliziro?"

يَسْأَلُ أَيَّانَ يَوْمُ الْقِيَامَةِ ⑥

**7.** Pamene maso adzangoti tong'oo (Ndi mantha),

فَإِذَا بَرِقَ الْبَصَرُ ⑦

وَخَسَفَ الْقَمَرُ ﴿٨﴾

**8.** Ndi kuchoka kuwala kwa mwezi,

وَجُمِعَ الشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ﴿٩﴾

**9.** Ndipo dzuwa ndi mwezi Ndikusonkhanitsidwa.

يَقُولُ الْإِنسَانُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ الْمَفَرُّ ﴿١٠﴾

**10.** Munthu adzanena tsiku limenelo: "Nkuti kothawira (chilangochi?)"

كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١١﴾

**11.** (Adzauzidwa): "Iyayi, (iwe munthu) Palibe pothawira (pako)!"

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ الْمُسْتَقَرُّ ﴿١٢﴾

**12.** Tsiku limenelo kobwerera (anthu) ndi Kwa Mbuye wako basi.

يُنَبَّأُ الْإِنسَانُ يَوْمَئِذٍ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٣﴾

**13.** Tsiku limenelo munthu adzauzidwa Zochita zake zimene adazitsogoza Ndi zimene adazichedwetsa.

بَلِ الْإِنسَانُ عَلَىٰ نَفْسِهِ بَصِيرَةٌ ﴿١٤﴾

**14.** Koma munthu adzadzichitira umboni Yekha pa mzimu wake,

وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُ ﴿١٥﴾

**15.** Ngakhale atapereka madandaulo ake (Otani kuti apulumuke nawo Sadzapulumuka).

لَا تُحَرِّكْ بِهِ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِ ﴿١٦﴾

**16.** Usaigwedezere (Qur'an) lirime lako (Pamene ikuvumbulutsidwa) kuti Muifulumirire (kuiwerenga ndi kuisunga Mumtima).

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُ وَقُرْآنَهُ ﴿١٧﴾

**17.** Ndithu, ndiudindo Wathu Kuisonkhanitsa (mumtima mwako) Ndi kukhazikitsa kawerengedwe Kake (palirime lako).

فَإِذَا قَرَأْنَاهُ فَاتَّبِعْ قُرْآنَهُ ﴿١٨﴾

**18.** Pamene tikukuwerengera iwe Tsatira kuwerenga kwakeko (Uku uli chetee).

**19.** Kenako, ndithu, ndiudindo Wathu Kulongosola (zimene sukumvetsa),

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُۥ ١٩

**20.** Iyayi koma mukukonda moyo Wapadziko.

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ ٢٠

**21.** Ndipo mukusiya moyo wa Tsiku lomaliza.

وَتَذَرُونَ ٱلْـَٔاخِرَةَ ٢١

**22.** Nkhope zina tsiku limenelo Zizawala kwambiri (ndi Mtendere),

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ٢٢

**23.** Zili kumuyang'ana Mbuye wawo

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ٢٣

**24.** Ndipo nkhope zina tsiku limenelo Zidzakhala zoziya.

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍۭ بَاسِرَةٌ ٢٤

**25.** Zikuyembekezeka kuti zilandira Tsoka lodula msana.

تَظُنُّ أَن يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ٢٥

**26.** Sichoncho! Pamene mzimu udzafika Pa nthitimtima, (pomwe pakumana Mafupa am'mapewa).

كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِىَ ٢٦

**27.** Ndipo ndikunenedwa ndani Angamchiritse

وَقِيلَ مَنْ ۜ رَاقٍ ٢٧

**28.** Ndipo (iye mwini wake), nkutsimikiza Kuti ndithu uku ndikusiyana (ndi dziko Lapansi)

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلْفِرَاقُ ٢٨

**29.** Ndipo miyendo idzasanjikizana; (Iyi ndi nthawi yochoka mzimu).

وَٱلْتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ٢٩

**30.** Tsiku limenelo koperekedwa (anthu Onse) nkwa Mbuye wako;

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمَسَاقُ ٣٠

**31.** Ndipo sadakhulupirire komanso Sadapemphere swala (zisanu),

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ٣١

**32.** Koma (m'malo mwake) adatsutsa ndi Kunyoza.

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٣٢

**33.** Kenaka adapita kubanja lake (Uku akuyenda) monyada.

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ٣٣

**34.** Kuonongeka nkwako (iwe wotsutsa)! Kuonongeka zedi!

أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰ ٣٤

**35.** Ndiponso kuonongeka Nkwako! kuonongeka zedi!

ثُمَّ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰٓ ٣٥

**36.** Kodi munthu akuganiza kuti angosiidwa Chabe? (Sadzaweruzidwa)?

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَن يُتۡرَكَ سُدًى ٣٦

**37.** Kodi sadali dontho la umuna Umene udafwamphuka (M'chiberekero)?

أَلَمۡ يَكُ نُطۡفَةٗ مِّن مَّنِيّٖ يُمۡنَىٰ ٣٧

**38.** Kenako adakhala nthinthi (Ntchintchi) ya magazi, ndipo Adamlenga ndi kumlinganiza (monga Munthu),

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةٗ فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ٣٨

**39.** Ndipo adalenga kuchokera mmenemo (M'magazi) omwewo mitundu iwiri: Mwamuna ndi mkazi.

فَجَعَلَ مِنۡهُ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣٩

**40.** Kodi (Iye amene adayambitsa Chilengedwe choyambachi) sangathe Kuwapatsa moyo akufa?

أَلَيۡسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰ ٤٠





# SÛRAT AL-INSÂN LXXVI

M'surayi muli mawu olongosola chiyambi cha kalengedwe ka munthu ndi kuti zili kwa munthu kuyamika Mulungu kapena kumkana.

Yafotokoza mwachidule mphoto za okana. Ndipo yafotokoza motambasula za mtendere wa Mulungu umene akaupereka kwa anthu Ake okhulupirira.

Kenako yamulamula Mneneri (SAW) ndi kumfotokozera chisomo chili pa iye pomvumbulutsira Qur'an yolemekezeka. Ndipo yamulamula kupirira ndi kupitiriza kumvera.

Amene akukonda kwambiri moyo wa dziko lapansi ndi kusiya moyo wa tsiku lomaliza yawachenjeza. Ndipo yafotokozanso kuti mma aya amenewa muli maphunziro ndi kuti palibe amene angapindule ndi maaya amenewa koma kupyolera mchifuniro cha Mulungu.



## Sûrat Al-Insân LXXVI




بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

هَلْ أَتَىٰ عَلَى الْإِنسَانِ حِينٌ مِّنَ الدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْئًا مَّذْكُورًا ١

**1.** Ndithu, munthu idampita nthawi Yaitali kwambiri (asanauziridwe Mzimu) pomwe sadali chinthu Chotchulidwa.

إِنَّا خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَٰهُ سَمِيعًا بَصِيرًا ٢

**2.** Ndithu, Ife tamlenga munthu kuchokera Kumbewu ya umunthu yosanganikirana (Ya mkazi ndi ya mwamuna) kuti Timuyese mayeso (ndi malamulo Athu); Choncho tidampanga kukhala wakumva Ndi wopenya; (amve mawu a Mulungu) Ndi kuti aone zisonyezo Zake).

إِنَّا هَدَيْنَٰهُ السَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ٣

**3.** Ife tidamlongosolera njira yoongoka: Kukhala wokhulupirira kapena wotsutsa (Zonse zili kwa iye).

إِنَّا أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَاْ وَأَغْلَٰلًا وَسَعِيرًا ٤

**4.** Ndithu, Ife okana tawakonzera unyolo (Wam'miyendo yawo) ndi magoli (Am'manja ndi m'makosi awo) ndi Moto waukali woyaka.

إِنَّ الْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ٥

**5.** Ndithu, oona pa chikhulupiriro chawo Adzamwa vinyo, chosanganizira chake Chidzakhala (madzi a) kaafura.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ اللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا

**6.** (Kaafura ameneyo) ndikasupe amene Azikamwapo

akapolo a Mulungu ndi Kumtulutsa (paliponse pamene afuna) Kumtulutsa mofewa.

تَفْجِيرًا ٦

**7.** (Amene) akukwaniritsa zimene adalonjeza (Okha kwa Mulungu), ndiponso Akuopa tsiku (lalikulu) limene Zoipa zake zidzakhala zofalikira Ponseponse.

يُوفُونَ بِالنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُ مُسْتَطِيرًا ٧

**8.** Ndipo amadyetsa chakudya masikini, Amasiye ndi ogwidwa pa nkhondo, Pomwe iwo akuchifunanso.

وَيُطْعِمُونَ الطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ٨

**9.** Amanena (chamumtima akamapereka Chakudyacho): “Tikukudyetsani Chifukwa chofuna chikondi cha Mulungu basi; sitikufuna kwa inu Malipiro kapena kuthokoza.

إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ اللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَاءً وَلَا شُكُورًا ٩

**10.** Ndithu, ife tikuopa kwa Mbuye wathu Tsiku lokhwinyata nkhope ndi mavuto Aakulu.”

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ١٠

**11.** Ndipo Mulungu adzawateteza Kumavuto a tsiku limenelo ndiponso Adzawapatsa Mtendere ndi chisangalalo.

فَوَقَاهُمُ اللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ الْيَوْمِ وَلَقَّاهُمْ نَضْرَةً وَسُرُورًا ١١

**12.** Ndipo adzawalipira chifukwa cha kupirira Kwawo munda wa mtendere ndi Nsalu zaveleveti;

وَجَزَاهُم بِمَا صَبَرُوا جَنَّةً وَحَرِيرًا ١٢

**13.** Atatsamira m’menemo pamabedi (Amtengo wapatali); sazamva M’menemo kutentha kwa dzuwa Kapena kuzizira.

مُّتَّكِئِينَ فِيهَا عَلَى الْأَرَائِكِ لَا يَرَوْنَ فِيهَا شَمْسًا وَلَا زَمْهَرِيرًا ١٣

**14.** Mithunzi yake ikawayandikira iwo Ndipo mikoko yazipatso idzatewa Pafupi (moti munthu atha kuthyola Ali chigonere).

وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلَالُهَا وَذُلِّلَتْ قُطُوفُهَا تَذْلِيلًا ﴿١٤﴾

**15.** Ndipo adzakhala akuzunguliridwa (Ndi otumikira) uku atatenga zomwera Zasiliva ndi matambula onyezimira Ndiponso olangala.

وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِآنِيَةٍ مِّن فِضَّةٍ وَأَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيرَا ﴿١٥﴾

**16.** Zolangala zopangidwa ku siliva, atalinga Bwino zakumwazo (malinga ndi kufuna Kwawo).

قَوَارِيرَا مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ﴿١٦﴾

**17.** Ndipo (anthu abwino) akamwetsedwa Kumeneko vinyo, chosakanizira chake Chikafanana ndi zanjabila (chikasu).

وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ﴿١٧﴾

**18.** M'menemo muli kasupe wotchedwa Salisabila,

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا ﴿١٨﴾

**19.** Ndipo azikawazungulira anyamata Osasinthika (chilengedwe chawo,) Utawaona (chifukwa cha kukongola Kwawo ndi kuwala kwa nkhope zawo) Ungawaganizire kuti ndi ngale Zomwazidwa.

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا ﴿١٩﴾

**20.** Ndipo ukadzaona kumeneko (ku Jannah) ukaona mtendere ndi ufumu Waukulu.

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَمُلْكًا كَبِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Pamwamba pawo padzakhala nsalu Zaveleveti zopyapyala, zobiriwira Ndi nsalu zaveleveti zochindikala,

عَالِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ وَحُلُّوا أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ وَسَقَاهُمْ رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُورًا ﴿٢١﴾

Akavekedwa m'manja mwawo zibangiri Zasiliva; Mbuye wawo akawamwetsa Chakumwa china choyera kwambiri.

**22.** (Akawauza kuti:) "Ndithu iyi ndi mphoto Yanu ndipo ntchito Zanu ndi zolandiridwa."

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَآءً وَكَانَ سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ﴿٢٢﴾

**23.** Ndithu, Ife taivumbulutsa kwa iwe Qur'an mwapang'onopang'ono (kuti Uisunge bwino, usaiwale)

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْءَانَ تَنزِيلًا ﴿٢٣﴾

**24.** Choncho, pirira ndi lamulo la Mbuye Wako ndipo usamvere wamachimo Kapena wokanira Aliyense mwa iwo.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ ءَاثِمًا أَوْ كَفُورًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ndipo kumbukira dzina la Mbuye Wako; mmawa, ndi madzulo (swala za Subuhi, Zuhri ndi Asri).

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ndipo usiku mlambire Iye, (swala YaMagharib ndi Isha); ndiponso Umulemekeze usiku nthawi yaitali (Popemphera sunna za tahajudi)

وَمِنَ الَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهُ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا طَوِيلًا ﴿٢٦﴾

**27.** Ndithu awa akukonda umoyo Wadziko lapansi, ndipo akulisiya Kumbuyo tsiku lovuta.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمْ يَوْمًا ثَقِيلًا ﴿٢٧﴾

**28.** Ife ndi amene tidawalenga ndipo Tidalimbika kalengedwe kawo; ndipo Titafuna tingabweretse ena onga iwo (Omvera Mulungu) kulowa m'malo Mwawo.

نَّحْنُ خَلَقْنَٰهُمْ وَشَدَدْنَآ أَسْرَهُمْ ۖ وَإِذَا شِئْنَا بَدَّلْنَآ أَمْثَٰلَهُمْ تَبْدِيلًا ﴿٢٨﴾

sizidamthandize Ku chilango cha Mulungu.

سَيَصْلَىٰ نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ۝٣

**3.** Adzalowa ku moto wa malawi.

وَامْرَأَتُهُ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ۝٤

**4.** Nayenso mkazi wake (adzalowa Ku moto) yemwe adali kusenza Nkhuni (za minga pomutchera Mtumiki (SAW) Komanso amanka nadanitsa pakati pa anthu).

فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِّن مَّسَدٍ ۝٥

**5.** Mkhosi mwake mdzamangidwa chingwe Chopiringidwa bwino cha mlaza (Chomlanga nacho).[1]

## SÛRAT AL-IKHLÂS CXII

Ena mwa osakhulupirira adampempha Mneneri (S.A.W.) kuti awauze za Mulungu m'mene alili; kodi ndi wa Golide kapena wa siliva? Ndipo sura imeneyi idavumbulutsidwa poyankha funso lawo ndi kumuyeretsa Mulungu kumachitidwe a "SHIRIKI"[2] (kumphatikiza Mulungu ndi zinthu zina).

---

[1] Uyu mkazi wa Abu Lahab adali wodanitsa. Ntchito yake idali kutapa mawu uku, kuwapititsa uku, ncholinga chofuna kusokoneza.

[2] "SHIRIKI" (Kumphatikiza Mulungu ndi zinthu zina) ili mitundu inayi:

(a) Kukhulupirira kuti milungu ilipo yambiri monga momwe adali kukhulupirira akafiri a mumzinda wa Makka.

(b) Kukhulupirira kuti alipo wina wake yemwe ali ndi mphamvu zotha kuchita chinthu chomwe palibe amene angachichite koma Mulungu yekha, monga, kuvumbwitsa mvula, kuchotsa tsoka, kudziwa za m'seri ndi zina monga izi. Shiriki ya mtundu uwu imapezekanso kwa anthu ena omwe amadzitcha kuti ndi Asilamu masiku ano. O, AMBUYE, TIPULUMUTSENI KUMACHITIDWE OIPAWA!

(c) Shiriki yokhulupirira kuti pali mgwirizano pakati pa Mulungu ndi zolengedwa Zake zina monga momwe chilili chikhulupiriro cha Akhristu.

(d) Kukhulupirira kuti Mulungu alinacho chofanana Naye kumbali ya maonekedwe Ake ndi mbiri Zake, monga momwe chilili chikhulupiriro cha Ayuda.

Choncho, sura imeneyi yatsutsa zonsezi ndipo yamuyeretsa Mulungu kumachitidwe abodzawa.

## *Sûrat Al-Ikhlâs CXII*



*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Nena (Iwe Mtumiki (SAW), kwa amene Akukufunsa mwachipongwe, mbiri za Mulungu wako) "Iye ndi Mulungu Mmodzi, (alibe mnzake),

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ ①

**2.** Mulungu ndi wokhala ndi zonse Wodaliridwa ndi zolengedwa zake.

اللَّهُ الصَّمَدُ ②

**3.** Sadabale (mwana) ndiponso Sadaberekedwe.

لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ③

**4.** Ndiponso palibe aliyense Wofanana ndi Iye.

وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ ④



## SÛRAT AL-FALAQ CXIII

Surayi ikumulimbikitsa Mneneri (SAW) kuti atsamile ndi kufuna chitetezo kwa Mbuye wake kuzoipa zonse zochokera mzolengedwa Zake za Mulungu, ndi zoipa za usiku pamene mdima wake ukulowa pachifukwa chakuti usiku umadza ndi zoipa zambiri. Ndi zoipa za afiti owononga omwe amamasula mgwirizano umene uli pakati pa munthu ndi mnzake kupyolera mmachitidwe awo a ufiti. Ndikutinso adziteteze kwa wansanje pamene akuchita nsanje yofuna kuchotsera anthu a Mulungu chisomo chimene Mulungu wawapatsa.

## *Sûrat Al-Falaq CXIII*



*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Nena:ndikudzitchinjiriza Ndi Mbuye wam'bandakucha.[1]

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ۝١

**2.** Kuchokera ku zoipa zimene Iye Adazilenga.[2]

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ۝٢

**3.** Ndi kuzoipa za usiku pamene Mdima ukulowa mwa mphamvu.[3]

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ۝٣

**4.** Ndi kuzoipa za afiti omwe Amauzira mu mfundo.

وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ ۝٤

**5.** Ndiponso ku zoipa za wansanje Pamene akuchita nsanje.[4]

وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ۝٥

---

[1] Surayi ndi yotsatirayi, zidavumbulutsidwa nthawi imodzi. Koma pali kutsutsana; ena akuti zidavumbulutsidwa ku Makka pomwe ena akuti zidavumbulutsidwa ku Madina. Sura ziwirizi zikutiphunzitsa m'mene tingadziikire mchitetezo cha Mulungu, ndiponso tikuphunzitsidwa kuti Iye (Mulungu) ndi mwini mphamvu zonse. Atha kumuteteza munthu kuchinthu chilichonse chifukwa chakuti Iye (Mulungu) ndi Mlengi wa chinthu chilichonse. Choncho, yemwe asiya chitetezo Chake ndikumafuna chitetezo cha ufiti, azimu, manda, ndi zina zotero ndiye kuti akuziika iye mwini kumachitidwe a "SHIRIK" (kupembedza mafano).

[2] "Zomwe adalenga" zikutanthauza chilichonse cholengedwa, chamoyo ndi chopanda moyo; chooneka ndi chosaoneka.

[3] Palibe chikaiko, usiku wa mdima uli ndi matsoka ambiri omwe sapezeka masana ndi usiku wowala. Mu usiku wa mdima, mumayenda zinthu zoopsa zambiri, monga zirombo zolusa, akuba, achiwembu ndi matsoka ena ambiri omwe tikuwadziwa ndi ena omwe sitikuwadziwa. Kukacha zonsezi zimabisala koma kukada zimatuluka.

[4] "Wanjiru" kapena "Wansanje" uyu ndi munthu amene amanyansidwa akamuona mnzake atadalitsidwa ndi dalitso la mtundu uliwonse. Ndipo amakhumba kuti dalitsolo limuchokere ngakhale kuti lisamufikire iye. Njiru ndi tchimo lalikulu ndiponso ndi nthenda yoipa kwambiri. Mwina munthu wanjiru amabisa njiru yake mumtima mpaka kufa nayo. Apo amapuma iye pamodzi ndi anthu aja amene ankawachitira dumbo. Mwina amalephera kuibisa mumtima ndipo amaionetsera poyera kotero kuti amachita zotheka kuti amuchotsere mnzake uja dalitso lomwe wapatsidwa ndi Mulungu. Akalephera izi, amangoganiza za kumupha; njiru iyi ndi yoipa kwambiri.

# SÛRAT AN-NÂS CXIV

M'surayi Mulungu wapamwambamwamba akulamula Mneneri Wake (SAW) kuti apemphe chitetezo kwa Iye kuti amteteze kwa woipa wamkulu amene ali wobisika, kotero kuti anthu ambiri sakumdziwa chifukwa chakuti amawadzera kupyolera kumbali yazilakolako zawo ndi zofuna zawo ndikuwagwetsa mzoletsedwa za Mbuye wawo Mulungu.

Woipa ameneyu ndiye mnong'onezi wazoipa yemwe amalephera kugwira ntchito yake ngati munthu uja atapempha chitetezo kwa Mulungu. Zonong'oneza zake zimakhala za udyerekezi ndi zachinyengo.

## *Sûrat An-Nâs CXIV*




*M'dzina la Mulungu, Wachifundo Chambiri, Wachisoni*



**1.** Nena: Ndikudzitchinjiriza ndi Mbuye (Mleri) wa anthu (yemwe akulinganiza Zinthu zawo).[1]

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ ۝١

**2.** Mfumu ya anthu ( Imene iri ndi Mphamvu yochita chirichonse pa iwo).

مَلِكِ النَّاسِ ۝٢

**3.** Wopembedzedwa wa anthu.

إِلَٰهِ النَّاسِ ۝٣

**4.** Kuzoipa za mnong'onezi (yemwe Amathira unong'onezi wake

مِن شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ ۝٤

---

[1] Mulungu pokhala Mlengi wa anthu ndi amenenso amawalera kuyambira pamene ali m'mimba mpaka kumapeto a moyo wawo pano padziko. Kuwaleraku kuli muuzimu mthupi mu mpweya, ndi pachilichonse chofunika pamoyo wawo. Kuonjezera pa zimenezi adawapatsa nzeru ndi kuwasonyeza njira zabwino za dziko lapansi ndi tsiku lomaliza. Ndipo adawalamula kuzitsata njirazo. Adawasonyezanso njira zoipa za dziko lino lapansi ndi tsiku lomaliza. Ndipo adawalamula kuti azipewe njira zoipazo.

mmitima Ya anthu) yemwenso amabisala (posiya Unong'onezi wake ngati mwini mtimawo Atankumbukira Mulungu).[1]

**5.** Yemwe amanong'oneza mzifuwa za Anthu.

ٱلَّذِى يُوَسْوِسُ فِى صُدُورِ ٱلنَّاسِ ۝٥

**6.** Wochokera m'ziwanda ndi mwa anthu.[2]

مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ۝٦

[1] Mnong'onezi wazoipa amene amabisala ndiye Satana, yemwe ntchito yake ndi kunong'oneza zoipa m'mitima ya anthu pofuna kuwasokeretsa ndi kuwaiwalitsa Mulungu. Koma akakumana ndi munthu wa chikhulupiriro cha mphamvu kapena yemwe amatamanda kwambiri Mbuye wake Mulungu, Satanayo amalephera ndipo amathawa; kubwerera m'mbuyo.

[2] Mchilankhulo cha Chiarabu aliyense woipitsitsa amatchedwa "SHETANI" Satana, munthu kapena chiwanda. Satana wa muwanthu ndiwoipitsitsa kwambiri kwa anthu kuposa wa m'ziwanda.

# ZAMKATIMU – MASURAH NDI MA AYAH

| Sûrah | No. | Page | Makki/ Madani | البيان | الصفحة | رقمها | السورة |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Al-Fâtihah | 1 | 1 | Makki | مكية | ١ | ١ | الفاتحة |
| Al-Baqarah | 2 | 2 | Madani | مدنية | ٢ | ٢ | البقرة |
| Âl-'Imrân | 3 | 103 | Madani | مدنية | ١٠٣ | ٣ | آل عمران |
| An-Nisâ' | 4 | 161 | Madani | مدنية | ١٦١ | ٤ | النساء |
| Al-Mâ'idah | 5 | 225 | Madani | مدنية | ٢٢٥ | ٥ | المائدة |
| Al-An'âm | 6 | 266 | Makki | مكية | ٢٦٦ | ٦ | الأنعام |
| Al-A'râf | 7 | 312 | Makki | مكية | ٣١٢ | ٧ | الأعراف |
| Al-Anfâl | 8 | 362 | Madani | مدنية | ٣٦٢ | ٨ | الأنفال |
| At-Taubah | 9 | 387 | Madani | مدنية | ٣٨٧ | ٩ | التوبة |
| Yûnus | 10 | 427 | Makki | مكية | ٤٢٧ | ١٠ | يونس |
| Hûd | 11 | 455 | Makki | مكية | ٤٥٥ | ١١ | هود |
| Yûsuf | 12 | 484 | Makki | مكية | ٤٨٤ | ١٢ | يوسف |
| Ar-Ra'd | 13 | 512 | Madani | مدنية | ٥١٢ | ١٣ | الرعد |
| Ibrâhîm | 14 | 527 | Makki | مكية | ٥٢٧ | ١٤ | إبراهيم |
| Al-Hijr | 15 | 539 | Makki | مكية | ٥٣٩ | ١٥ | الحجر |
| An-Nahl | 16 | 553 | Makki | مكية | ٥٥٣ | ١٦ | النحل |
| Al-Isrâ' | 17 | 583 | Makki | مكية | ٥٨٣ | ١٧ | الإسراء |
| Al-Kahf | 18 | 609 | Makki | مكية | ٦٠٩ | ١٨ | الكهف |
| Maryam | 19 | 637 | Makki | مكية | ٦٣٧ | ١٩ | مريم |
| Tâ-Hâ | 20 | 655 | Makki | مكية | ٦٥٥ | ٢٠ | طه |
| Al-Anbiyâ' | 21 | 681 | Makki | مكية | ٦٨١ | ٢١ | الأنبياء |
| Al-Hajj | 22 | 701 | Madani | مدنية | ٧٠١ | ٢٢ | الحج |
| Al-Mu'minûn | 23 | 721 | Makki | مكية | ٧٢١ | ٢٣ | المؤمنون |
| An-Nûr | 24 | 738 | Madani | مدنية | ٧٣٨ | ٢٤ | النور |
| Al-Furqân | 25 | 757 | Makki | مكية | ٧٥٧ | ٢٥ | الفرقان |
| Ash-Shu'arâ' | 26 | 773 | Makki | مكية | ٧٧٣ | ٢٦ | الشعراء |
| An-Naml | 27 | 798 | Makki | مكية | ٧٩٨ | ٢٧ | النمل |
| Al-Qasas | 28 | 816 | Makki | مكية | ٨١٦ | ٢٨ | القصص |
| Al-'Ankabût | 29 | 837 | Makki | مكية | ٨٣٧ | ٢٩ | العنكبوت |
| Ar-Rûm | 30 | 853 | Makki | مكية | ٨٥٣ | ٣٠ | الروم |
| Luqmân | 31 | 868 | Makki | مكية | ٨٦٨ | ٣١ | لقمان |
| As-Sajdah | 32 | 877 | Makki | مكية | ٨٧٧ | ٣٢ | السجدة |
| Al-Ahzâb | 33 | 884 | Madani | مدنية | ٨٨٤ | ٣٣ | الأحزاب |
| Saba' | 34 | 908 | Makki | مكية | ٩٠٨ | ٣٤ | سبأ |
| Fâtir | 35 | 923 | Makki | مكية | ٩٢٣ | ٣٥ | فاطر |
| Yâ-Sîn | 36 | 936 | Makki | مكية | ٩٣٦ | ٣٦ | يس |
| As-Sâffât | 37 | 951 | Makki | مكية | ٩٥١ | ٣٧ | الصافات |
| Sâd | 38 | 971 | Makki | مكية | ٩٧١ | ٣٨ | ص |
| Az-Zumar | 39 | 985 | Makki | مكية | ٩٨٥ | ٣٩ | الزمر |
| Ghâfir | 40 | 1004 | Makki | مكية | ١٠٠٤ | ٤٠ | غافر |
| Fussilat | 41 | 1023 | Makki | مكية | ١٠٢٣ | ٤١ | فصلت |
| Ash-Shûra | 42 | 1038 | Makki | مكية | ١٠٣٨ | ٤٢ | الشورى |
| Az-Zukhruf | 43 | 1053 | Makki | مكية | ١٠٥٣ | ٤٣ | الزخرف |
| Ad-Dukhân | 44 | 1068 | Makki | مكية | ١٠٦٨ | ٤٤ | الدخان |
| Al-Jâthiyah | 45 | 1075 | Makki | مكية | ١٠٧٥ | ٤٥ | الجاثية |
| Al-Ahqâf | 46 | 1083 | Makki | مكية | ١٠٨٣ | ٤٦ | الأحقاف |
| Muhammad | 47 | 1093 | Madani | مدنية | ١٠٩٣ | ٤٧ | محمد |
| Al-Fath | 48 | 1103 | Madani | مدنية | ١١٠٣ | ٤٨ | الفتح |
| Al-Hujurât | 49 | 1113 | Madani | مدنية | ١١١٣ | ٤٩ | الحجرات |
| Qâf | 50 | 1119 | Makki | مكية | ١١١٩ | ٥٠ | ق |
| Adh-Dhâriyât | 51 | 1126 | Makki | مكية | ١١٢٦ | ٥١ | الذاريات |
| At-Tûr | 52 | 1134 | Makki | مكية | ١١٣٤ | ٥٢ | الطور |
| An-Najm | 53 | 1141 | Makki | مكية | ١١٤١ | ٥٣ | النجم |
| Al-Qamar | 54 | 1149 | Makki | مكية | ١١٤٩ | ٥٤ | القمر |
| Ar-Rahmân | 55 | 1157 | Madani | مدنية | ١١٥٧ | ٥٥ | الرحمن |
| Al-Wâqi'ah | 56 | 1167 | Makki | مكية | ١١٦٧ | ٥٦ | الواقعة |
| Al-Hadîd | 57 | 1177 | Madani | مدنية | ١١٧٧ | ٥٧ | الحديد |
| Al-Mujadilah | 58 | 1187 | Madani | مدنية | ١١٨٧ | ٥٨ | المجادلة |

# ZAMKATIMU – MASURAH NDI MA AYAH

| Sûrah | No. | Page | Makki/ Madani | البيان | الصفحة | رقمها | السورة |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Al-Hashr | 59 | 1196 | Madani | مدنية | ١١٩٦ | ٥٩ | الحشر |
| Al-Mumtahnah | 60 | 1204 | Madani | مدنية | ١٢٠٤ | ٦٠ | الممتحنة |
| As-Saff | 61 | 1211 | Madani | مدنية | ١٢١١ | ٦١ | الصف |
| Al-Jumu'ah | 62 | 1216 | Madani | مدنية | ١٢١٦ | ٦٢ | الجمعة |
| Al-Munâfiqûn | 63 | 1221 | Madani | مدنية | ١٢٢١ | ٦٣ | المنافقون |
| At-Taghâbun | 64 | 1226 | Madani | مدنية | ١٢٢٦ | ٦٤ | التغابن |
| At-Talâq | 65 | 1232 | Madani | مدنية | ١٢٣٢ | ٦٥ | الطلاق |
| At-Tahrîm | 66 | 1237 | Madani | مدنية | ١٢٣٧ | ٦٦ | التحريم |
| Al-Mulk | 67 | 1243 | Makki | مكية | ١٢٤٣ | ٦٧ | الملك |
| Al-Qalam | 68 | 1250 | Makki | مكية | ١٢٥٠ | ٦٨ | القلم |
| Al-Hâqqah | 69 | 1258 | Makki | مكية | ١٢٥٨ | ٦٩ | الحاقة |
| Al-Ma'ârij | 70 | 1265 | Makki | مكية | ١٢٦٥ | ٧٠ | المعارج |
| Nûh | 71 | 1271 | Makki | مكية | ١٢٧١ | ٧١ | نوح |
| Al-Jinn | 72 | 1277 | Makki | مكية | ١٢٧٧ | ٧٢ | الجن |
| AL-Muzzammil | 73 | 1283 | Makki | مكية | ١٢٨٣ | ٧٣ | المزمل |
| AL-Muddaththir | 74 | 1288 | Makki | مكية | ١٢٨٨ | ٧٤ | المدثر |
| Al-Qiyâmah | 75 | 1295 | Makki | مكية | ١٢٩٥ | ٧٥ | القيامة |
| Al-Insân | 76 | 1300 | Madani | مدنية | ١٣٠٠ | ٧٦ | الإنسان |
| Al-Mursalât | 77 | 1306 | Makki | مكية | ١٣٠٦ | ٧٧ | المرسلات |
| An-Naba' | 78 | 1312 | Makki | مكية | ١٣١٢ | ٧٨ | النبإ |
| An-Nâzi'ât | 79 | 1317 | Makki | مكية | ١٣١٧ | ٧٩ | النازعات |
| 'Abasa | 80 | 1323 | Makki | مكية | ١٣٢٣ | ٨٠ | عبس |
| At-Takwîr | 81 | 1328 | Makki | مكية | ١٣٢٨ | ٨١ | التكوير |
| Al-Infitâr | 82 | 1332 | Makki | مكية | ١٣٣٢ | ٨٢ | الانفطار |
| Al-Mutaffifîn | 83 | 1335 | Makki | مكية | ١٣٣٥ | ٨٣ | المطففين |
| Al-Inshiqâq | 84 | 1340 | Makki | مكية | ١٣٤٠ | ٨٤ | الانشقاق |
| Al-Burûj | 85 | 1344 | Makki | مكية | ١٣٤٤ | ٨٥ | البروج |
| At-Târiq | 86 | 1348 | Makki | مكية | ١٣٤٨ | ٨٦ | الطارق |
| Al-A'lâ | 87 | 1350 | Makki | مكية | ١٣٥٠ | ٨٧ | الأعلى |
| Al-Ghâshiyah | 88 | 1354 | Makki | مكية | ١٣٥٤ | ٨٨ | الغاشية |
| Al-Fajr | 89 | 1358 | Makki | مكية | ١٣٥٨ | ٨٩ | الفجر |
| Al-Balad | 90 | 1363 | Makki | مكية | ١٣٦٣ | ٩٠ | البلد |
| Ash-Shams | 91 | 1366 | Makki | مكية | ١٣٦٦ | ٩١ | الشمس |
| Al-Lail | 92 | 1368 | Makki | مكية | ١٣٦٨ | ٩٢ | الليل |
| Ad-Duhâ | 93 | 1371 | Makki | مكية | ١٣٧١ | ٩٣ | الضحى |
| Ash-Sharh | 94 | 1373 | Makki | مكية | ١٣٧٣ | ٩٤ | الشرح |
| At-Tîn | 95 | 1375 | Makki | مكية | ١٣٧٥ | ٩٥ | التين |
| Al-'Alaq | 96 | 1376 | Makki | مكية | ١٣٧٦ | ٩٦ | العلق |
| Al-Qadr | 97 | 1379 | Makki | مكية | ١٣٧٩ | ٩٧ | القدر |
| Al-Baiyinah | 98 | 1381 | Madani | مدنية | ١٣٨١ | ٩٨ | البينة |
| Az-Zalzalah | 99 | 1383 | Madani | مدنية | ١٣٨٣ | ٩٩ | الزلزلة |
| Al-'Âdiyât | 100 | 1385 | Makki | مكية | ١٣٨٥ | ١٠٠ | العاديات |
| Al-Qâri'ah | 101 | 1387 | Makki | مكية | ١٣٨٧ | ١٠١ | القارعة |
| At-Takâthur | 102 | 1389 | Makki | مكية | ١٣٨٩ | ١٠٢ | التكاثر |
| Al-'Asr | 103 | 1390 | Makki | مكية | ١٣٩٠ | ١٠٣ | العصر |
| Al-Humazah | 104 | 1391 | Makki | مكية | ١٣٩١ | ١٠٤ | الهمزة |
| Al-Fîl | 105 | 1393 | Makki | مكية | ١٣٩٣ | ١٠٥ | الفيل |
| Quraish | 106 | 1395 | Makki | مكية | ١٣٩٥ | ١٠٦ | قريش |
| Al-Mâ'ûn | 107 | 1397 | Makki | مكية | ١٣٩٧ | ١٠٧ | الماعون |
| Al-Kauthar | 108 | 1399 | Makki | مكية | ١٣٩٩ | ١٠٨ | الكوثر |
| Al-Kâfirûn | 109 | 1400 | Makki | مكية | ١٤٠٠ | ١٠٩ | الكافرون |
| An-Nasr | 110 | 1402 | Madani | مدنية | ١٤٠٢ | ١١٠ | النصر |
| Al-Masad | 111 | 1403 | Makki | مكية | ١٤٠٣ | ١١١ | المسد |
| Al-Ikhlâs | 112 | 1405 | Makki | مكية | ١٤٠٥ | ١١٢ | الإخلاص |
| Al-Falaq | 113 | 1406 | Makki | مكية | ١٤٠٦ | ١١٣ | الفلق |
| An-Nâs | 114 | 1407 | Makki | مكية | ١٤٠٧ | ١١٤ | الناس |

إنّ وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد

في المملكة العربية السعودية

المشرفة على مجمع الملك فهد

لطباعة المصحف الشريف في المدينة المنورة

إذ يسرّها أن يصدر المجمّع هذه الطبعة من القرآن الكريم

وترجمة معانيه إلى لغة الشيشيوا

تسأل الله تعالى أن ينفع بها الناس

وأن يجزي

خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود

أحسن الجزاء على جهوده العظيمة في نشر كتاب الله الكريم

والله وليّ التوفيق

---

Unduna wa zachisilamu,chuma choperekedwa mnjira ya Mulungu, Dawah ndi kutsogolera ku njira yoongoka m'dziko la chifumu la Saudi Arabia womwe umayang'anira nyumba ya Mfumu Fahd yosindikizira Qur'an yopatulika mumzinda wa Madinah Munawwarah, ndiwokondwa kwambiri posindikiza buku ili la Qur'an lopatulika lotanthauzidwa m'chichewa.
Ukupempha Allah kuti alichite kukhala lothandiza kwa Asilamu onse, NDI KUTI AMUPATSE MUYANG'ANIRI WA Mizikiti iwiri yopatulika mfumu Fahd bin Abdu al-Aziz Ãl-Saud mphoto yoyamba pa khama lake lalikulu pofalitsa Buku Lopatulika la Allah. Ndipo Allah ndi mwini kupambana.


Muchithandizo
cha Allāh ndi kuunika
kwake,kusindikizidwa kwa Qur'an
iyi yopatulika yotanthauziridwa kuna
kwaniritsidwa ku nyumba ya Mfumu Fahd
yosindikizira Qur'an yopatulika munzinda
wa Madinah Munawwarah,moyang' aniridwa
ndi Unduna wa za chisilamu, Chuma
Choperekedwa mnjira ya Mulungu,
Dawah ndi kutsogolera ku njira
yoongoka m'dziko la Chifumu
la Saudi Arabia m'chaka
cha 1423 A.H

ح مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف، ١٤٢٣هـ

فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر

القرآن الكريم وترجمة معانيه إلى لغة الشيشيوا – المدينة المنورة

١٤٢٤ ص، ١٤ X ٢١ سم

ردمك : ٨ – ٤٣ – ٨٤٧ – ٩٩٦٠

١– القرآن – ترجمة

ديوي ٢٢١,٤ ٢٣/٠٨٩٠

**رقم الإيداع : ٢٣/٠٨٩٠**

**ردمـك : ٨ – ٤٣ – ٨٤٧ – ٩٩٦٠**









ردمـك : ٨ – ٤٣ – ٨٤٧ – ٩٩٦٠ (٠٤٠٠٠د – ٣٨) (٥) (٠١)

